

**Hans Jacob Debes** er føddur við Gjógv í 1940. Í 1970 tók hann embætisprógv sum cand. mag. á Universitetinum í Keypmannahavn við søgu sum høvuðsgrein og enskum máli og bókmentum sum hjágrein. Hann var síðan lærari á Føroya Studentaskúla.

Í 1984 varð hann dr. phil. í Háskóla Íslands við ritgerðini „Nú er tann stundin … Tjóðskaparrørsla og sjálvstýrispolitikkur til 1906. Við søguligum baksýni".

Í 1986 varð hann lektor og í 1989 professor í almennari søgu og Føroya søgu við Fróðskaparsetur Føroya.

Hans Jacob Debes hevur skrivað ritgerðir í útlendsk og føroysk rit og bøkur. Í 1990 kom út „Føroya søga 1", í 1991 „Jóannes Patursson. Ein byrjan til eina politiska ævisøgu", í 1993 „Politiska søga Føroya 1814-1906" og „Ein kvistur spretti … Keldur til Føroya søgu 1879-1906", í 1994 „Ísland – land og ríki". Hann var ritstjóri á bókini „Trygging í Føroyum. Tryggingarsambandið Føroyar 50 ár", sum kom út í 1991.

# Innihaldsyvirlit

# Stjórnarviðurskifti

## Skattland í Noregsveldi

Longu í 900-árunum royndu norskir kongar at vinna sær yvirvaldsrætt ella ið hvussu er ávirkan í teimum norrønu niðursetubygdunum fyri vestan. Ta fyrstu tíðina mundi ein slíkur politikkur neyvan kennast øðrvísi enn royndir at vinna vald í øðrum meira fjarum pørtum av Noregi sjálvum. So hvørt sum hesi samfeløg meira gjørdust tjóðir fyri seg, gjørdist tilknýti til Noregs stjórnarliga minni sjálvsagt, hóast gott samband við upprunalandið bæði var náttúrligt og neyðugt. Tó tykist greitt, at tey mest undirskundandi fyribrigdini til norska ávirkan og at enda til norskt yvirvald vóru stríð millum høvdingaættir ella valdstórar einstaklingar og uppbyggingin av teirri norrønu kirkjuskipanini við miðdepli í erkisetrinum í Niðarósi. Bæði hesi amboð kundu norskir kongar nýta í royndum sínum at breiða út vald sítt vestureftir, og teir nýttu tey til fulnar, til hitt stóra *Noregsveldi (Imperium septentrionale)* var ein veruleiki. Norskt kongsvald vildi hava fíggjarligar fyrimunir av sambandinum hjá hesum londum at tí gamla móðurlandinum.

Sum greitt er frá á øðrum staði, fór ein føroysk sendinevnd sambært *Føroyingasøgu* (Gilli løgsøgumaður, Leivur Øssursson, Tórolvur úr Dímun og mangir aðrir bóndasynir) um leið 1024 eystur til Noregs á fund við Ólav Haraldsson eftir boðum hansara. Kongur vildi hava skatt av føroyingum og kravdi, at teir skuldu hava ta lóg, hann setti teimum. Eftir søguni høvdu føroyingarnir einki í at velja. Tað hevur um hetta mundið verið neyðugt hjá føroyingum at fáa meira skipað viðurskifti við Noreg. At hetta hevur verið so, er eisini tann sáttmáli, íslendingar tvey ár frammanundan høvdu gjørt við Noregs kong, sterk ábending um. Hann var um rættindi norðmanna í Íslandi og rættindi íslendinga í Noregi. Tá ið gjørt verður greitt í sáttmálanum, at íslendingar ikki skuldu gjalda „landoyrar"


Teerste Deel vande
Spieghel der Zeevaerdt, vande navigatie
der Westersche Zee, Innehoudende alle de Cust
vā Vranckrijck Spaignen ēn t'princīpaelste
deel van Engelandt, in diversche Zee Caerte
begrepē, met den gebruijcke van dien, nu met
groter naerstichejt bij ē vergadert ēn ghe:
practizeert. Door Lucas Iansz Waghenaer
Piloot oft Stuijrman Residerende Inde
vermaerde Zeestadt Enchuijsen.
Cum Privilegio
Brabantie

Á framsíðuni á teirri ensku útgávuni av kortverkinum hjá Jan Lucas Waghenaer í 1588 síggjast tey týdningarmestu amboð, sum siglingarmenn høvdu sær til hjálpar um tað mundið (vm.) t.d. kumpass, passari, jákupsstavur, astrolabium, kvadrantur, stjørnuglobus, jarðarglobus, tímaglas, lodd og lína at skatta dýpið við. Tey flestu av hesum tólum vóru kend frá 15. øld, tá ið tann náttúrufrøðiligi kunnleikin vaks munandi sum arabiskt mentunarligt árin, og var ein fyritreyt fyri teim stóru landfinningunum vestan- og eystanfyri. Við hesum tólum var gjørligt at finna „breiddina". Vandamálið at finna „longdina" var ikki loyst, fyrr enn hin enski urmakarin John Harrison gjørdi kronometrið í 1735. Eftir egnu uppfatan hansara var eingin „mekaniskur ella matematiskur lutur í heiminum vakrari". Verk hansara var eitt avgerandi stig framá í siglingarfrøði.
*Mynd: History of Cartography.*

(t.e. toll og skipagjøld) í Noregi, um teir høvdu goldið teir „í eyjum eða á Hjaltlandi", „nema þeir fari út ámilli", so liggur í hesum, at bæði kongur og íslendingar roknaðu við einum sambandi millum kong og „oyggjarnar" fyri vestan, Orkn*oyar*, Før*oyar* og møguliga Suður*oyar*; tað man vera liðurin *land*, sum ger, at Hjaltland er nevnt fyri seg. Men nakað formligt samband hevur ikki verið so tíðliga.

Í norska søguverkinum *Fagurskinnu* frá um leið 1230 verður skrivað: „Tá streingir Haraldur kongur heit, at ikki skal skera hár hans, áður enn hann hevur skatt av hvørjum uppdali sum av útnesi, svá vítt sum Noregur er eystur til marka [skóganna] og norður til havs." Søguskrivarin tykist at halda, at tað at lata kongi skatt var tað sama sum at viðurkenna yvirvaldsrætt hansara. Í Føroyum hevur Haraldur Hárfagri neyvan átt nakað vald. Men ið hvussu er fyri 1200 lótu føroyingar Noregs kongi skatt. Meira ivasamt er, um henda skylda gongur so langt aftur, sum *Føroyingasøga* sigur ella *Fagurskinna*, tá ið hon meira nágreiniliga sigur, at Ólavur Haraldsson var fyrstur av Noregs kongum at leggja undir seg Orknoyar, Hetland og Føroyar og at taka skatt av hesum londum.

Adam frá Bremen, sum um leið 1070 skrivar verk sítt um erkibiskuparnar í Hamborg-Bremen, *Gesta Hammaburgensis ecclesiae pontificum*, nevnir norskt yvirræði yvir oyggjunum í Norðuratlantshavi, men hann hevur ikki reiðiliga skil á teimum ymsu oyggjabólkunum, og hann nevnir ikki Føroyar uttan møguliga sum part av Orknoyum. *Historia Norvegiae*, sum er skrivað av norskum klerki um leið 1180, nevnir Føroyar (*Insulae Ovium*, t.e. Seyðaoyggjarnar) millum tær oyggjar í Atlantshavi, sum lata Noregs kongi skatt *(tributariae insulae)*:

„Somuleiðis eru seyðaoyggjar 18 í tali, har havið streymar aftur [her verður sipað til samtíðar landafrøðiliga uppfatan], sum íbúgvarnir á móðurmálinum nevna „Phariae". Tí bøndurnir hava her yvirflóð av góðum seyðum, og tí eiga summir túsundtals av teimum. Somuleiðis lata hesir oyggjabúgvar okkara kongum álagdar veitingar til ávísar tíðir ... Ímeðan fekk Ólavur allar landsmenn okkara á havleiðunum at sættast við Kong Konganna, og um sjálvur biskupurin ikki dugdi tað við tí andliga svørðinum, nýtti



kongur tað ítøkiliga [svørðið] og legði undir vald Krists aðalsmenn eins og vanligt fólk, ung eins og gomul, og so hendi tað, at hann eftir fimm árum gav Kristi aftur øll tey, ið skylda okkum veitingar, nevniliga íbúgvarnar í Hetlandi, Orknoyum, Føroyum og Tile (t.e. *Thule:* Ísland), og hesi vóru tá framúrskarandi í trúnni, gleddust í vónini og vóru fús til at gera góðar gerningar."

Kristning og norskur stjórnarpolitikkur vóru skilliga partar av somu søk. Hetta er eisini høvuðsparturin av sjálvari søguni í *Føroyingasøgu* frá um leið 1220; á ein hátt er søgan sett saman um henda meginspurning og persónarnir evnaðir til og lýstir út frá honum. Leivur Øssursson – og aðrir føroyingar við honum – kann væl hava verið handgingin maður Noregs kongs eins og aðrir undan honum. Men hann kann so ikki hava tikið Føroyar í *len* frá Magnusi Ólavssyni um 1035, tí lenshugtakið í miðaldarmerking var ikki til í Noregi tá. Tað verður tí trúligari, at frágreiðingarnar í nevndu søgum heldur byggja á viðurskifti, sum vóru veruleiki, tá ið tær vóru skrivaðar; gitt

Dímunarseyðirnir. Føroyar fingu navn eftir seyðinum. Í 1673 skrivar Lucas Debes: „Udi disse Faar bestaar Indbyggernes Rigdom." Hann skrivar, at norðanfyri er seyðurin mest hvítur, sunnanfyri mest svartur. Svabo skrivar í 1781: „Søjden i Lille Dimon er meget vild; Ulden er sort, kort og uden Brodd." Svabo skrivar eisini, at eftir tað størsta fellið nakrantíð, „svartafellið", tá ið næstan hvør kleyv doyði, so at í summum hagapørtum eingin seyður livdi eftir og í øðrum bara ein ella tveir, varð eftir søgnini seyður fluttur inn úr Íslandi og sleptur upp í norðara parti av landinum, meðan tær syðru oyggjarnar fluttu seyð inn úr Hetlandi og Orknoyum. Um hesin seyður hevur verið upprunaseyðurin í Føroyum, sum longu Dicuil skrivar um, ella tann, sum fluttur var inn av oyggjunum fyri sunnan, ber ikki til at vita við vissu. Um 1860 varð hetta seyðaslagið í Dímun tikið niður. Í 1844 vórðu beinagrindirnar av trimum seyðum, ær, smálambi og gjólingi, sendar úr Føroyum til Zoologisk Museum í Keypmannahavn; skinnini fylgdu við saltað. Har vórðu teir „settir saman" aftur. Í 1983 vórðu teir fluttir aftur til Føroya og standa nú í Náttúrugripasavninum í Tórshavn. Á myndini høgrumegin eru hvalbingar á fjalli í Lítlu Dímun.
*Mynd vm.: Føroya Náttúrugripasavn. Per á Hædd.*
*Mynd hm.: Kalmar Lindenskov.*



hevur verið aftureftir, og um tað mundið varð so mangt sagt frá Ólavi kongi Halga.

*Sverris søga* frá 1170-árunum *(Grýla)* hevur ikki nógv at siga frá teimum meira stjórnarligu viðurskiftunum millum Føroya og Noregs, hóast júst Sverri hevði verið hin rætti at greiða frá teimum; men sum Noregs kongur og føroyingur hevur hann helst havt egnan áhuga í, at Føroyar vóru uppfataðar sum bundnar so fast at Noregi sum gjørligt; at koma úr fremmandum landi at krevja kongsvald í Noregi hevði borið illa til, serliga tá so stórur ivi kundi vera um ætt hansara. Tó fæst at vita, at Sverri rýmdi úr Føroyum eftir at vera komin til ilnar við „Brynjolv, son

Karls sendimans, sum tá hevði kongsins sýslur í oyggjunum". Tá hevur so kongur havt serstakan umboðsmann í Føroyum, og av „sýslum" hansara mundi skattainnkrevjingin vera tann mest týðandi. Tó verður heldur ikki av hesi heimild nakað greitt um, nær skattskyldan er komin. Í norskum lógartekstum verður orðið „skattlond" fyrstu ferð nevnt í Kristindómsbólkinum í Landslógini (her skrivað av orðarætt): „At einn skal konungr vera at Noregi oc at skatlondum... J namfne fadur oc sonar oc heilags anda eins Guds í heilagre þrinningu skal einn þion konungr vera ifir allu Noregs uælde bædi innan landz oc sua skatlondum." Hjá føroyingum at lata skatt til Noregs kann eisini uppfatast sum ein roynd at sleppa undan beinleiðis stýri í Føroyum. Góð og skipað viðurskifti kunnu eisini hava verið fyrimunur hjá føroyingum, hóast teir ikki sjálvir vóru mentir at seta treytirnar.

Fyri tilknýtið til Noregs kongs má kirkjuskipanin hava havt týdning. Við stovnsetingini av tí norska erkisetrinum gjørdust tey norrønu samfeløgini fyri vestan partur av hesi skipan. Henda binding mátti eisini fáa stjórnarligar avleiðingar, tí ið hvussu er eftir hugmyndini skuldu kongsvald og kirkjuvald draga eina línu, hóast hetta mangan ikki var so. Kirkjuskipanin hevði við sær skattskyldur til erkibiskupin í Niðarósi. Eftir 1163 mátti kongur fáa signing kirkjunnar. Tá ið Hákun Hákunarson í 1223 skuldi tryggja sær rætt til krúnuna, stevndi hann mætum monnum í ríkinum: erkibiskupi, biskupum, løgmonnum, lendum monnum og øðrum til fundar í Bjørgvin. Á hesum ríkisfundi var Sørkvir biskupur úr Føroyum og biskupurin yvir Orknoyum og Hetlandi. Hesir hava verið við sum kirkjumenn, men luttøka teirra sýnir, hvussu alt erkibiskupsdømið var bundið av kongsvaldinum og øvugt. Løgmenninir úr hesum londum vóru ikki við, so føroyingar, orknoyingar og hetlendingar vóru ikki umboðaðir stjórnarliga. Sagt verður í *Hákunar søgu Hákunarsonar*, at allir sýslumenninir vóru við, men ikki er nevnt, hvørjir teir vóru, ella hvaðan teir komu. Hvørgin av Íslandsbiskupunum var tó við á fundinum. Ilt er at skilja, hví hetta var so, tí yvirhøvur stýðjaði hin íslendska kirkjan kongsvaldið ímóti høvdingavaldinum. Í Íslandi øktu Noregs kongar ávirkan




Noregsveldið í 1265. Árið eftir, í 1266, misti Noreg Suðuroyar og Mon.

sína gjøgnum handgingnar menn og hirðmenn, serliga í teirri ófriðarligu „sturlungaøld". Við sáttmálanum 1262-1264 gjørdist so Ísland skattland, tá ið íslendingar lovaðu kongi „tegnskyldu" ella „tegngildi", men hildu fast um grundleggjandi landsrættindi. Í 1261 høvdu sambært *Hákunar søgu Hákunarsonar* kongsmenn verið vestur hjá grønlendingum og fingið lyfti frá teimum, helst bert munnligt – men tað var tá á døgum eins bindandi og skrivaður sáttmáli, um bert tær formligu umstøðurnar, t.d. tingsamtykt, vóru regluligar.

Í árunum 1261-1302 vórðu so gjørdir teir sáttmálar og tey lógverk, sum bundu hetta *Noregsveldið* nógv fastari saman enn fyrr. At Suðuroyar og Man í veruleikanum duttu burturúr í 1266 hevði minni týdning, tí har hevði norskt yvirræði leingi verið svikaligt. Tað, sum mist var fyri sunnan, var meira enn vunnið aftur fyri norðan.

Hetta økta kongsvald var í samsvari við samtíðar hugsan um kongsvald og ríki. Kardinálurin, sum í 1247 krýndi Hákun Hákunarson, hevði hildið fyri, at øll lond í heiminum áttu at lýða undir einum kongi. At kirkjan var beinleiðis nýtt sum amboð í hesum norska útbreiðslupolitikki,

sæst av, at teir biskupar, sum kongur sendi til Grønlands, Íslands og Føroya um hetta mundið, høvdu minst líka stór stjórnarlig ørindi sum kirkjulig. Erlendur biskupur, sum varð vígdur til biskups Føroya í 1269, var „andligur faðir" og „kærasti vinur" Hákunar Magnussonar, ið var harri yvir Føroyum og Hetlandi, og frá 1299 Noregs kongur. At hann eitt skifti var rikin frá kirkju síni og eisini eitt skifti var í ónáði hjá kongi, kann væl hugsast at koma av, at hesin kirkjuligi kongsmaður hevur verið nóg so nærlagdur og grammur í starvi sínum.

Í Noregi kom í 1274 *Landslógin* sum felags lóg, eftir at *Yngra Gulatingslóg* var sett úr gildi og undan henni *Eldra Gulatingslóg*. Íslendingar fingu egna landslóg, *Jónsbók*, í staðin fyri *Jarnsíðu*, sum var komin fyri *Grágás*. Um støðu Føroya í hesi stjórnarligu tillagingartíð er lítið at fáa burtur úr heimildum. Tó er ikki óhugsandi, at eisini føroyingar hava játtað kongi tegnskyldu og gjørt sáttmála við hann. Av *Rættarbótini frá 1271* tykist, sum at eisini føroyingar hava sett fram krøv og ynski lík teimum, sum grønlendingar og íslendingar høvdu sett, t.d. sigling og bøtur. Sagt verður beinleiðis, at føroyingar hava vent sær til Magnusar Lógbøtara júst í tí tíðarskeiði, tá ið tey stóru lógverkini vóru í umbúna. Nevnda rættarbót minnir í grundini meira um ein sáttmála enn eina lóg. Soleiðis kann bera til at siga, at innliming Føroya í Noregsveldið ikki kom við skattskylduni møguliga onkuntíð í 1100-árunum, men á formligan hátt í tíðarskeiðinum 1270-1298 – við *Rættarbótini, Landslógini* og *Seyðabrævinum* sum serføroyskum búnaðarbólki, sum føroyingar sjálvir høvdu biðið um, men sum teir á onkran løgnan hátt ikki vóru við til at gera. Við hesum skipanum vóru Føroyar vorðnar eitt av *londum* Noregs kongs, men ikki ein partur av Noregi. Ríkisrættur og fólkarættur hevði als ikki tá tað heimspekiliga ástøði, hann seinni fekk. *Skattskylda* og *tegnskylda* kundu væl vera hvørt sítt fyribrigdi.

Heldur ikki um umboðsvald Noregs kongs í Føroyum í skattlandatíðini eru keldurnar gávumildar. Einki er at styðja upplýsingina í *Føroyingasøgu* um, at hin fyrsti norski skattinnkrevjarin, Karl hin Mørski, varð dripin á tinginum í Tórshavn, hóast hetta væl kann vera satt fyri

tað; tað at maður er nevndur í sambandi við hending, sum als ikki í sjálvari sær er ótrúlig eftir umstøðunum, kann styrkja um enn ikki prógva virðið í kelduni. Tann Karl, sum sambært *Sverris søgu* um leið 1170 hevði „kongsins sýslur" í oyggjunum, verður nevndur *sendimaður*, ikki *sýslumaður*; „sýslurnar" vóru embætisskyldur hansara, helst skattinnkrevjingin, tí sýslumenn komu helst ikki fyrr enn á Sverris døgum sum Noregs kongur. Upplýsingin í *Føroyingasøgu* um Einar og Skeggja, sum stutt frammanundan høvdu verið sýslumenn í Føroyum, t.e. onkuntíð um ár 1200, kann tí væl vera bein. Men ikki fyrr enn í *Rættarbótini frá 1271* verður sýslumaður nevndur í skjali: „Ikki viljum Vær, at sýslumaður hevur fleiri lensmenn enn tveir"; tá er eingin ivi um merkingina. Í Hetlandi er sýslumaður nevndur í 1289. Í *Flatoyarbókar annál* verður undir árinum 1388 nevndur Greipur sýslumaður í sambandi við løgnan tilburð: „Hvarv Guðmundur Ormsson, ið var kendur íslendskur yvirgangsmaður, sum var rýmdur úr Íslandi í 1386, í Føroyum á nátt á undarligan hátt. Tók Greipur sýslumaður har slíkar peningar, sum Guðmundur hevði átt og kallaði kongs góðs eftir úrskurði um tungar ákærur." Hesin Greipur má vera tann Greipur Ívarsson á Hattabergi, sum nevndur er í sambandi við brøvini um Húsavíkar góðs.

Men júst um ár 1400 broyttist bæði innihaldið í sýslumansembætinum og navnbótin sjálv. Í transskriftarbrævinum frá 1407 við „Húsavíkarbrøvunum" er nevndur Tormóður Andrasson *sýslumaður í Suðuroy*. Hetta bendir væl á, at sýslumansembætið longu tá hevur fingið tað innihald, tað so at siga síðan hevur havt í Føroyum. Hvørja navnbót ovasti maður kongs so hevur havt, er ikki greitt. Í brævi skrivaðum í Tórshavn í 1479, sum váttar avrit av brævi frá 1443, ið aftur er avrit av brævi frá 1412, er nevndur saman við løgmanni Jørundi Skógdrívssyni og løgrættumanninum Jóani Ólavssyni ein Búi Pætursson *kongsins hirðmaður*. Tað kann hugsast, at maður sum hesin, ið stóð kongi so nær, hevur verið umboðsmaður hansara í Føroyum – at løgmaður stendur sum umboðsmaður føroyinga og hesin hirðmaður sum umboðsmaður kongs; men sýslumaður verður hann ikki nevndur. Tá ið

komið verður inn í 1500-árini, verða hesir menn nevndir fútar, bæði tá ið teir umboða kong og lensharra. Enn í 1526 var tað fremmanda trýstið so stórt, tá týskt, at ikki altíð var vist, um Danmarkar kongur sum Noregs kongur hevði veruligan yvirvaldsrætt yvir Føroyum. Tá mátti høvuðsmaðurin á Bjørgvinshúsi senda skip við vápnum og hermonnum til Føroya at reka ein hamborgarkeypmann, helst Joachim Wullenweber, burtur. Bókstavarætt skrivar Vincent Lunge, høvuðsmaður, til sjálvan erkibiskupin í Niðarósi, Ólav Engilbriktsson: „Item [somuleiðis] ligger ther en Hamborgere i Ferrøe met en stor holch [skip] oc haffwer met profoss hafft landet inde endog ieg hannem twenne gang vor nadigste herres breff sendt haffwer hand skulle thet land Ferrø vfforwart bliffwe oc the Ferrøske vare skulle hid føres oc selges. Ther fore sender ieg mith skyff [skip] met bøsser-verge oc hoffmend til Ferrø at frij landet ighen vnder Noriges krone ...“

Hansastaðirnir yvirhøvur styðjaðu Luther og siðaskifti hansara. Hetta man vera orsøkin til, at hin fyrrverandi yvirgangskroppurin og kongsfíggindin Joachim Wullenweber í 1529 frá Thomas Koppen fekk helvtina av Føroyum í len og inntøkurnar av leninum. Tá verður hann í kongsbrævi nevndur „os elskelige Joachim Wullenweber, borger i Hamborg“. Kristian kongur II var fallin í 1523 og var útlagin úr ríkjum sínum. Faðirbróðir hansara, Fríðrikur I, mundi skilja, at eitt tíðarhvarv stóð fyri framman, so hansara kongstíð var eins og ein tillaging til framtíðina. Helst tí er støðan hjá Joachim Wullenweber heilt broytt – so nógv, at tá ið Andras Guttormsson í desember 1531 fekk løgmanstilnevning sína, skrivar kongur, at Andras skal gera løgmanseið sín til Joachim Wullenweber, fúta hansara hátignar, og fólkið – „menige Almue“. Eiðtøka sum henda mátti taka burtur allan iva um, hvør ið var undir, og hvør ið var á, í føroyskum stjórnarmálum. Tað gamla tiltakið: „Fáur harmar fúta deyða“ fekk ofta tíðina aftaná eitt rættiliga ítøkiligt innihald. Føroyingar kundu vera lítið annað enn áskoðarar til tann leik, sum at enda legði alt vald yvir landi teirra í annara hendur. Hesin veruleiki var ikki settur saman av tilvildarligum hendingum, men gjørdist ein virkandi skipan, sum bar í sær m.a.,

at ein stórur partur av landsins framleiðslu, bæði í nøgd og í virði, varð fluttur av landinum til fremmandar harrar at njóta.

Nógvar ábendingar eru um, at viðurskiftini í Føroyum hava verið ótrygg og óviss um hesa tíðina. Í brævi frá 17. juni 1533 til høvuðsmannin á Bjørgvinshúsi, Esge Bille, sendir biskupur álvarsama klagu um hamborgarkeypmenninar í Føroyum, ið verða lýstir sum yvirgangsmenn, sum m.a. høvdu hótt við at taka segl og stýri úr skipinum, sum biskupur ætlaði at senda til Noregs við vøru. Men tveir mánaðir seinni, hin 15. august, tykist støðan at vera heilt broytt. Í orðaríkum brævi skriva tá Ámundur biskupur, Andras Guttormsson løgmaður, løgrættumenn og almúgan í Føroyum til kong og ríkisráð um at fáa hamborgaran Joachim Wullenweber til kongsins umboðsmann og geva honum besta skotsmál. Várið eftir hevði Esge Bille fingið Føroyar í len og setti hamborgarum forboð at handla í Føroyum. Uttan iva eru tað teir ymsu partarnir í øllum siðaskiftisstríðnum, tann politiski, tann fíggjarligi og tann átrúnaðarligi, sum búgva undir ótryggleikanum.

Kirkjan hevði ein stóran lut í samanbindingini og teirri formligu tilevningini av Noregsveldinum. Tað mátti vera ein fyrimunur bæði hjá pávastóli og erkisetri, um tey ymsu biskupsdømini undir erkisetrinum í Niðarósi eisini stjórnarliga hoyrdu saman, ið hvussu er tá ið kirkja og ríkisvald sótu væl um sátt. Orðini hjá kardinálinum Vilhjálmi av Sabina um, at øll lond máttu hava ein kong yvir sær, vóru í sjálvsøgdum samsvari við ríkisrættarligu hugsan tíðarinnar. Heimildirnar gera tað opinbert, at kongur sendi Heindrik biskup til Íslands at skunda undir undirgevingina og at hava eftirlit við teimum treku íslendingunum, og at Ólavur í 1246 varð vígdur til setrið á Gørðum í Grønlandi við somu ætlan fyri eyga. Tað man vera rættiliga vist, at Erlendur í 1269 varð settur í biskupsstólin í Kirkjubø í Føroyum at røkja somu ørindi. Trupulleikar hansara í Føroyum kunnu væl hava samband við royndir hansara at binda Føroyar fastari at norskum kongsvaldi og kirkjuvaldi, enn føroyingar við góðum hava viljað. Hesir sterku og miðvísu menn komu til stólar sínar minst líka nógv sum kongsins og sum Guds tænarar. Men í samtíðini var hetta sjálvsagt og náttúrligt.

Hóast sett saman av nógvum lutum var Noregsveldið fyrst av øllum ein mentunarlig eind. Norðmaðurin, sum um 1180 skrivaði *Historia Norvegiae*, roknaði fólkið í teimum norrønu samfeløgunum fyri vestan sum „landsmenn“. Yvirræðið hjá erkisetrinum í Niðarósi yvir kirkjum og biskupsdømum var alment viðurkent og kendist neyvan sum serliga fremmant. Málið var felags og øll mentanin. Tey norrønu samfeløgini hildu sjálv fast um sambandið við Noreg í handli og øðrum samskifti, hóast tey vardu seg móti kongsroyndum at leggja tey undir seg. Sum heild var uppfatanin av tjóðum uttan fyri Noregsveldið tann sama. Ið hvussu er vóru norðmenn fyri vestantjóðunum minni fremmandir enn aðrir, tí kenslan av skyldskapi var sterk, og sama kensla rakk úr Noregi og vestureftir. Eingin helt „tjóðskaparliga“ nakað løgið vera í tí, at ein maður úr Føroyum gjørdist Noregs kongur. At orknoyingar og hetlendingar bardust ímóti sama kongi í Noregi, kendist ikki sum fremmand innrás. Hjá íslendingum var náttúrligt at skriva søgurnar um Noregs kongar. Við at gerast kongsins handgingnu menn ella hirðmenn kundu vestanmenninir njóta somu rættindi í Noregi sum norðmenn sjálvir, um enn kongur væntaði sær tænastur aftur fyri sovorðna vælvild. Londini gingu heldur ikki treytaleyst undir Noregs kong. Ið hvussu er íslendingar og grønlendingar og eftir øllum at døma eisini føroyingar gingu við til hesa broyting eftir sáttmála, og broytingin kendist neyvan sum nøkur kollvelting. Men fyritreytirnar fyri teirri nýggju skipanini broyttust heilt, tá ið Noreg sjálvt seinast í 14. øld kom undir eitt kongsvald, sum gjørdist meira og meira fremmant og minni og minni norskt. Sovorðnar broytingar vóru ikki væntaðar, tá ið Noregsveldið varð til. Men danakongur viðurkendi hin norska arvin. Í 1505 lovaði Kristian hertogi (seinni Kristian kongur II) at viðurkenna og halda allar rættarbøtur tær, sum galdandi vóru fyri alt Noregs ríki og tey lond, sum lógu undir Noregs krúnu sum Ísland, Hetland og Føroyar. Noregs ríki og Noregs krúna vóru hvørt sítt. Hetta tykist at vera í góðum samsvari við gamla norska ríkisrættarliga uppfatan.

## Lóg og rættur

Sum nevnt er frammanfyri, er vitanin ikki stór um føroysk stjórnarviðurskifti frá norrønari landnámstíð og fram til tær nýskipanir, sum komu í 1260-árunum, og sum Føroyum viðvíkjandi endaðu í 1298. Onkur stýrisskipan má hava verið frá fornari tíð til tess at halda uppi landssiði, og tað er náttúrligt at hugsa sær, at fyrimyndin hevur verið norsk og helst *Gulatingslóg*. At hon varð nýtt til fyrimyndar, nýtist ikki at bera í sær, at Føroyar harvið vóru partur av einum norskum løgdømi, eins lítið og íslendingar, tá ið teir tóku sær norska fyrimynd um 930. *Føroyingasøga* nevnir „forna landslóg", uttan at høvundur søgunnar veit stórt meira um stjórnarlig viðurskifti enn tað, at ting varð hildið í Tórshavn, og at sýslumenn vóru í oyggjunum. Tað, at Føroyar gjørdust skattskyldugar, gjørdi í sjálvum sær ikki aðrar stjórnarbroytingar neyðugar enn eina álíkningar- og innkrevjingarskipan; men hon er ikki kend. Einki tekin er um, at norskir kongar hava givið lógir og rættarbøtur fyri Føroyar fyrr enn seinast í 13. øld.

Í rættarbótini, sum Magnus Hákunarson gav fyri Føroyar í 1271, verður sagt, at í Føroyum skulu ganga tær lógir, sum ganga um alt Gulatings løgdømi, men at búnaðarbólkurin, t.e. reglurnar fyri búnaðarviðurskifti, skal vera, sum lógbók teirra sjálvs váttar áður. Kongur tekur sær rætt til sakaroyrar, men játtar at lata niður falla tveir triðingar av tí, sum bókin, t.e. Gulatingslóg, ásetur, meðan ein triðingur skal standa uppi. Kongur skal hava sýslumann í oyggjunum. At henda rættarbót samstundis er ein sáttmáli, sæst av, at føroyingar hava vent sær til Magnusar kongs, og at kongur so aftur fyri tað, sum honum er játtað av føroyingum, lovar, at „tvey skip, sum tykkum eru hentast, skulu ganga millum Noregs og Føroya". Hetta er skilliga ein sáttmáli, líkur honum, sum grønlendingar og íslendingar um somu tíð gjørdu við Noregs kong, hóast íslendingar við sínum treytum vardu seg betur. Rættarbótin er bert til í tveimum avskriftum frá um leið 1600, helst báðar gjørdar eftir sama skjali. Menn hava verið ójavnir á máli um virðið í hesi keldu, m.a. tí at beinleiðis villur kunnu ávísast (t.d. var Áki, sum nevndur er, ikki

Rættarbótin frá 1271. Myndin er av handriti A. Í handritinum AM 316 á Árnasavninum í Keypmannahavn eru varðveittar tvær uppskriftir á pappíri av rættarbót, sum Magnus Hákunarson Lógbøtari hevur givið fyri Føroyar í Túnsbergi „á áttanda ári ríkis várs". Summir hava viljað hildið, at rættarbótin – sum líkist einum sáttmála – má vera frá 1273, tí allan tann veturin sat Magnus kongur í Túnsbergi. Aðrir hava hildið seg til árið 1271, vísandi til, at árið 1273, sum nýtt er í „Norges gamle Love IV", er mistulking. Longu kendi norski granskarin Gustav Storm vísti á hetta. Grundgevingin í NGL var upplýsingin í brævinum um, at „herra Aki Canctzeler indsigledi", tí Noregs kanslari um tað mundið (1271) var ikki Áki (ið setti innsigli sítt fyri Seyðabrævið í 1298 sum kanslari hjá hertoganum Hákuni Magnussyni), men Tórir. Hetta hevur tí vakt illgruna um, at skjalið er falskt. Hin íslendska „Gottskálks Annáll" skrivar undir árinum 1270: „Magnus kongur sat um veturin í Túnsbergi." Á sumri 1271 hevði kongur fund við Jón erkibiskup í Bjørgvin, og nevnda rættarbót er tí skrivað, áðrenn kongur um várið fór úr Túnsbergi. Tær seinastu kanningarnar av hesum tíðarfestingum gera tað tí trúligt, at rættarbótin er skrivað um veturin 1270/71. Orsakað av teirri nýggju tíðarfestingini er ikki longur grundarlag fyri tí iva, Gustav Storm fekk um, at Áki kanslari er komin í bland við Tóri kanslara; tí vitað er ikki, hvør ið var kanslari millum Askatins (1270) og Tóris (1273). Tað kann tó vera, at Áki í hesum føri er komin inn frá Seyðabrævinum. Trúligast man vera, at talan er um skjal, sum ofta hevur verið skrivað av, áðrenn tað um ár 1600 er sett inn í lógsavnið, við 501 síðum við fornum føroyskum løgskipanum, sum komið er úr Bjørgvin, har hin føroyski skiparin og ráðmaðurin Nils Helgason hevði átt tað. Sumt av tí innskrivaða tilfarinum er danskt-føroyskt blandmál. Hetta samsvarar væl við átekningina „1600. G.M. paa Ferrøø", sum man vísa aftur til hin fyrsta sorinskrivaran í Føroyum, Gabriel Mitens, sum var norðmaður. Jón Heinason løgmaður hevði tikið hann við sær til Føroya sum lækna (bartskera) við skrivaraembætinum framíhjá. Hin lærdi íslendingurin Tormóður Torvason, kongligur søguskrivari, fekk fatur á hesum handriti, sum hin ikki minni lærdi Árni Magnusson fekk til savn sítt frá einkju Tormóðs Torvasonar. Hóast formlig lýti við skjalinum liggur nær at tulka tað sum sáttmála, ið føroyingar gjørdu við Noregs kong í 1271 um formligu viðurskifti Føroya og Noregs millum – ein sáttmáli av sama slagi sum tann, grønlendingar gjørdu í 1261 sambært Hákunar søgu Hákunarsonar og íslendingar í 1262. Av innihaldinum er greitt, at samráðingar hava verið millum føroyingar og norskt kongsvald, og treytirnar, føroyingar seta, serliga um kongliga skyldu at halda uppi sigling landanna millum, líkjast teimum grønlendsku og íslendsku. Henda rættarbót er helst tann sáttmáli, sum var grundarlagið undir endaligu og formligu innliming Føroya í Noregsveldið. Føroyar skuldu stýrast eftir Yngru Gulatingslóg frá 1267, men alsamt hava tann búnaðarbólk, sum galdandi hevði verið eftir lógbók teirra sjálvs. Meira er ikki vitað um hesa lógbók. Í 1274 kom Landslógin í gildi. *Mynd: Det arnamagnæanske Institut, Københavns Universitet.*

kanslari tá, men Tórir). Tó ber ikki til at vísa á nakra grund til, at skjal sum hetta skal vera falsað, og bæði innihaldið og tær søguligu umstøðurnar gera tað trúligt, at rættarbótin er upprunalig og álítandi.

Nýggjastu rannsóknir hava tikið burtur allan iva um, at skjalið er falskt. Vitað er ikki, hvør ið var kanslari millum Askatins (1270) og Tóris (1273). Í avskriftum kann tí Áki kanslari, sum hevur sett innsigli sítt fyri Seyðabrævið, eisini at hava verið hildin at vera tann, sum hevur sett innsiglið fyri rættarbótina frá 1271, tí bæði skjølini hava samband við Føroyar. Sambært íslendskari annál sat Magnus kongur Hákunarson júst í Túnsbergi veturin 1270-1271. Tí nýtist einki illgrunasamt at vera við tíðarfestingini. Í tekstinum verður árstalið 1271 nýtt.

Ikki er heilt greitt, hvat ið orðingin „bók tykkara sjálvs váttar áður“ merkir, um her verður sipað til eina forna upprunaliga føroyska lógbók ella ta *Eldru Gulatingslógina*, sum í Noregi var galdandi til 1267, og sum føroyingar kunnu hava nýtt, tó at teir ið hvussu er hava havt egnan búnaðarbólk, ella ta *Yngru Gulatingslógina*, sum kom í gildi sama ár, og sum var galdandi, til *Landslógin* hjá Magnusi Lógbøtara var løgtikin á Gulatingi í 1274. Landslógin var galdandi í Noregi og í Føroyum. Í 1604 kom *Norska lóg Kristians IV*, sum var donsk umseting av Landslógini. Hon var galdandi, til *Norska lóg Kristians V* í 1688 varð sett í gildi í Føroyum.

Gulatingslógin man stutt eftir løgtøkuna á Gulatingi vera komin í gildi í Føroyum. Í tí sonevnda *Tingfararbólkinum* verður fyriskrivað, at talið á *løgrættumonnum* skal vera 36 (tríggjar tylftir), og at *løgmaður* skal skipa fyri arbeiði tingsins innan vebanda. Føroyingar gjørdu sín egna tingfararbólk, *Skipan um tingfarartoll nevndarmanna í Føroyum*, varðveittur í handriti frá um leið 1400. Har verður ásett („Svá varð skipað á løgtingi...“), hvussu nógv *nevndarmenninir*, t.e. teir menn, sum vóru tilnevndir at fara til tings, og har millum sínar egnu velja *løgrættumenninar*, skulu hava í løn, „tolli“.

Eftir Landslógini skuldu løgrættumenn, tá ið teir gingu í løgrættu, svørja tann eið, at teir skuldu viðgera øll mál,

sum teir hildu vera sannast fyri Gudi eftir lógum og samvitsku síni.

Sjálvsagt hava ikki allir partar av Landslógini verið hóskandi í Føroyum. Føroyingar hava ikki verið nøgdir við *Búnaðarbólkin* og hava tí – helst um Løgtingið – vent sær til hertogan Hákun Magnusson, ið var sonur Magnusar Lógbøtara og bróðir Eiriks Magnussonar; hann hevði undir sær sum hertogadømi frá 1284 Eysturlandið, Agdir, Rygjafylki, Føroyar og Hetland; hann gjørdist kongur í 1299 og var seinasti maður av Sverrisættini. Hann hevði fult stjórnarvald í hertogadømum sínum.

*Seyðabrævið* er til í tveimum pergamentshandritum frá miðøldini. Annað var varðveitt á kongliga bókasavninum í Stokkhólmi, nevnt *Stokkhólm 33*. Tað verður eisini kallað *Kongsbókin*, og hevur helst hoyrt til løgmansembætið í Føroyum, tí seinasti maður, sum hevur havt bókina, var Pætur Jákupsson, bóndi í Kirkjubø. Hann var Føroya løgmaður 1588-1601. Í bókini eru *Landslógin* og *Seyðabrævið*, og afturatskrivað *Skipan um tingfarartoll, Hundabrævið* og nøkur brøv. Hitt handritið liggur á háskúlabókasavninum í Lund, nevnt *Lund 15*. Tað verður hildið at vera skrivað av íslendskum klerki í Noregi eftir føroyskum teksti. Tað er eitt sindur øðrvísi skipað enn *Kongsbókin* og eitt sera prýðiligt handrit og eitt nógv meira samskipað og „liðugt" handrit enn *Kongsbókin*, sum meira minnir um eitt frumrit ella fyribilsrit. Tað er ikki prógvað, at *Lundarbókin* hevur verið í Føroyum. Kongsbókarteksturin er eldri. Báðar bøkurnar eru komnar úr Bjørgvin til Svøríkis. *Lundarbókina* hevur kanska Árni Sjúrðarson, sum var biskupur í Bjørgvin 1304-1314, átt. Hann var samtíðarmaður Erlends biskups í Kirkjubø, og í einum *calendarium*, sum er aftast í bókini, er deyðadagur Erlends merktur undir 13. juni (1308). Til eru eisini nakrar avskriftir frá tíðini eftir siðaskiftið. Í Árnasavni í Keypmannahavn er eitt avrit frá 1600 av *Seyðabrævinum*, kallað *AM 316*, við áskrift Gabriels Mitens sorinskrivara.

Í tí sonevnda *fylgibrævinum* sigur Hákun Magnusson, at Erlendur biskupur í Føroyum og Sjúrður løgmaður í Hetlandi, sum hann hevur sent til føroyingar, hava greitt



Kongsbókin er skinnbók. Hon verður hildin at hava verið ogn hjá løgmansstólinum í Føroyum. Hon er eitt savn, bundið inn í 1599. Bókin verður nevnd „Kongsbókin", tí ein Dagfinnur Hálvdanarson kallar hana so, tá ið hann váttar, at hon hevði 73 bløð, tá ið hann „tók við" henni. Hesin Dagfinnur, ið annars ikki er kendur, hevur helst verið løgmaður. Bókin er frá 14. øld. Høvuðsinnihaldið er Gulatingslóg (Landslógin) og Seyðabrævið. Afturat eru skrivaðar løgskipanir sum „Skipan um tingfarartoll", „Hundabrævið" og ymist annað, t.d. sakir og úrskurðir. Her sæst „Skipan um tingfarartoll", byrjandi: „Sua var skipat a logþingi ...". Gjørt verður greitt, hvussu stóra samsýning, í alnum av vaðmali, „nevndarmenninir" skuldu hava. Nevndarmenninir vórðu tilnevndir, helst um hetta mundið av sýslumonnum, at fara til tings, og teir skuldu velja løgrættumenninar. Tað skilst, at samsýningin er lagað eftir, hvussu høgligt ella óhøgligt tað hevur verið at koma til Tórshavnar:
Í Suðuroy fyri sunnan Mannaskarð skuldi „hvør nevndarmaður ... taka í tingfarartoll" 20 alin í vaðmali, fyri norðan 15; úr Skúvoy 12; úr Sandoy 10; úr Mykinesi 15; úr Vágum „fyri uttan Vatn" 12; úr „Eysturvágum" 10; úr Koltri 8; úr Kvívík 8; úr Vestmannahavn 8; úr Kollafirði 8; úr Raktanga (Strondum) 5; úr Nólsoy 5; úr Funningi 12; úr Oyndarfirði 10; úr Fuglafirði 10; úr „Gøtunum báðum" 10; í Norðuroyum „fyri norðan Fjall" 15 og „fyri sunnan Fjall" 12 alin. Henda skipan er skrivað inn í bókina um ár 1400, kanska nakað fyrr. Høgrumegin, fyrst skrivað upp og niður, so tvørturum, er nevnt um mál, sum „vóru dómløgd" millum tveir føroyingar, Sjúrð og Erlend, sum brigda hvør øðrum seyðastuldur. Niðast er ein óliðug frágreiðing um eitt sakarmál, sum Margreta hevur lagt móti fólki, teirra millum Ingibjørg Tollaksdóttur, fyri at hava tikið úr húsum hennara, meðan hon var burtur. *Føroya Landsskjalasavn. Mynd: Per á Hædd.*



Høggmynd í dómkirkjuni í Stavangri av Hákuni Magnussyni. Hann gjørdist hertogi í 1273 og kongur eftir bróðurin Eirik Magnusson í 1299, árið eftir at hann sum hertogi hevði „givið" føroyingum Seyðabrævið. Ennisbandið við rósumynd sýnir hertogatign hansara. Hann doyði í 1319 sum seinasti maður av Sverrisættini.

honum „vegna almúguna frá um teir lutir, sum teim tókti skorta í búnaðarbólkinum, og av tí lótum Vær í hesi fýra bløð seta saman ta skipan, sum Vær har høvum gjørt eftir hinna besta manna ráði". Harafturímóti skal eingin broyting gerast í ta skipan um kristindómsbólkin, sum Magnus kongur hevði fingið Erlendi í hendur, og sum landsbókin sjálv váttar. Henda rættarbót er givin í Oslo 28. juni 1298.

Eingin ivi er um, at *landsbókin*, sum sipað verður til her, er Landslógin hjá Magnusi Lógbøtara.

*Seyðabrævið* er sostatt ein serligur búnaðarbólkur fyri Føroyar, eitt serføroyskt uppískoyti til Landslógina, við tað at tann norski búnaðarbólkurin eftir meting føroyinga ikki hevur verið hóskandi í Føroyum ella ið hvussu er ófullfíggjaður. Rættarbótin hevur serligar reglur viðvíkjandi hagaviðurskiftum og rættindum og skyldum í seyðahaldinum uttangarðs, ásetur reglur, um ósemja tekur seg upp av tí, at ein ánari gongur øðrum ov nær. Greinir eru eisini um viðgerð av ósemjum og um bøtur.

Um samfelagsviðurskifti kann lesast burtur úr *Seyðabrævinum*, at leiðandi stætt eru *landdrottar*, sum við hvørt hava *leigulendingar* sitandi á jørð, ið liggur burtur frá høvuðsgarðinum; teir skulu lata landdrottinum *landskyld*. Fær leigulendingur ikki greitt hesa landskyld, skal landdrottin eiga grøðina. Lesast kann eisini úr *Seyðabrævinum*, at til hevur verið ein stætt av ognarleysum fólki, sum annaðhvørt er tænastufólk hjá bóndunum (húskallar eru nevndir) ella rekst um sum biddarar. Slíkum má eingin hýsa longur enn fimm nætur. Bannað verður monnum, sum eiga minni fæ enn tríggjar kýr, at seta egið búgv, smábúgv („leggjast í kot"), og hann, ið letur teimum minni jørð enn so at setast á, skal bøta til kongs. Eftir hetta má eingin seta egið búgv, verða „sjálvføðslumaður", uttan hann ikki fær aðra vinnu at føða seg við. Eisini ásetur *Seyðabrævið* bót fyri at hýsa tænastufólki, sum „forfallaleyst" rýmir frá bóndum, í meira enn tríggjar nætur.

Reglur sum tær omanfyri nevndu geva eina mynd av einum samfelagi við stórum ójavna og spenningum; annars hevði ikki verið neyðugt at seta slíkar reglur. Tær tryggja bóndunum tænastufólk og verja teir móti teirri hóttan,




Framperman og tittulblaðið í „Kongsbókini". Hon hevur helst verið almenna lógbók føroyinga í meira enn 300 ár. Í henni eru tær lógir, sum Føroyar alment vórðu stýrdar eftir.
Á frampermuna er prentað „Peder Iacobson". Hesin Pætur Jákupsson, sum var Føroya løgmaður 1588–1601, var bóndi í Kirkjubø. Hvussu henda lógbók er endað í Noregi og eftir tað í Svøríki, er ilt at vita. At Pætur løgmaður skal hava latið hana verið liggjandi eftir í Noregi til innbindingar, av tí at hann í skundi vegna góðan byr mátti heim til Føroya, er lítið hugsandi. Ein løgmaður uttan lógbók kundi ikki inna starv sítt. Líkligast sýnist, at bókin er endað sum fornlutur – givin, keyptur ella arvaður – eftir at danskt (við umsetingini av Landslógini í 1604, Recessunum og umseting Seyðabrævsins til danskt í 1637) var vorðið rættar- og lógmál í Føroyum. Á henni sæst, at hon hevur verið nýtt; tí er hon slitin. Í 1989 samtykti svenski ríkisdagurin at lata Føroyum „Kongsbókina" í varðveitslu sum ein heilsan frá tí svenska fólkinum til tað føroyska fólkið.

Á næstu opnu sæst Seyðabrævið í Kongsbókini. Yvirskriftin á øðrum teigi er í nýføroyskari umseting: „Tað er nú tí næst, at um maður skipar annars mans haga ...".
*Føroya Landsskjalasavn. Myndir: Per á Hædd.*



Ein av teim prýðiligu forbókstøvunum, „initialunum", í Lundarbókini. Eftir yvirskriftina „her hefr rettar bætur hakonar konungs sonar magnusar konungs" (her skrivað uttan styttingar), byrjar kapitlið við stórum S: „Svá hofum uer ok spurt vm oveniu þa sem fram hefir farit jlandinu meir en skyldi vm sauðfenað manna ..." Í S-inum eru teknaðir tveir veðrar, sum benda bæði á seyðaoyggjarnar og landsmerki teirra.

Lundarbókin er eitt skreythandrit úr miðøld. Umframt Seyðabrævið hevur Lundarbókin eisini m.a. Gulatingslógina við rættarbótum. Uttan nóg gott grundarlag hevur verið hildið, at Erlendur biskupur hevur átt hetta handrit, bara tí at tað var so vakurt, og at Árni Sjúrðarson biskupur í Bjørgvin og samtíðarmaður Erlends møguliga seinni hevur átt tað. Hvussu tað er komið til Svøríkis, ber ikki til at vita. Men eitt ognarmerki sigur, at tað einaferð hevur verið ogn hjá fransiskanarakleystrinum í Stokkhólmi. Fyrst í 1600-árunum var tað í skjalasavninum hjá kongliga kancellinum í Stokkhólmi. Um 1760 var handritið hjá einum søgumanni í Lund. Eftir hann er tað komið á universitetsbókasavnið í Lund. Myndirnar á hesari og næstu opnu eru av Seyðabrævinum í Lundarbókini.
*Universitetsbiblioteket i Lund. Myndir: Bengt Melliander.*

306

vitrastu manna ráde · eptir þui
sem vér sémm ok guð gefr oss at
undir standa at almugannum
manne sem mest gangr at verða ·
ok til sans vitnis bindar lets v
varr in sigli fyrir þessa skipan · er
gor i oslo laugar daginn nesta
eptir jons voko · þa er liðit var
fra burðar tid wars herra ihu
xpi · m · ccc · niutigi vetra ok atta
vetr · annannda are vars herra
tigna domis · herra ake kanceler
in siglade · sina tettir rrade
skrana · en barde petrs son nota
rius var ytrade beeper. her hefr
rettarbot hakonar
konungs sonar magnus konungs



Sva hofum ver ok spurt
um ouenu þa sem fram
hefir farit i landenu mett
en vera skyldi um sauð fenad m.
ok oss hefir ee lengr lata sua brott
standa · ok at huer manne sin hana ·
ef two eða ii men eða fleiri eigu sauð
saman i einum haga · ok vilia þeir
skera badir sina sauð · þan fyrst

307

sem omarkade er · huart sem þat
ero lomb eða gamlir sauðir · ok
hefir þat er tekr með hundi eða oðru
velum · huart sem han a eða eigi ·
sku af þui at oss list sua ok oðrum
skynsamum monnum · at þat ber eigi
vera rign at nockore olaug hefist
up i landinu · þa gerir þu þa grein
a · ef maðr vil taka lomb eða
gamlan sauð sin omarkaðan · þa
skal han fa til ii vitni skilrik at þat
er hans sauðr ok þar kenna þeir
maðr til · falleraft þenn þat suart
fyrir sem han atti eckir i
haga gengr ok hendi
En maðr gengr i hagalendi
annars mans ok rekr brott
fenad hans hinn til skaða sua at
hafnar merkr er meire · gialde ful
rette þim sem þan fenad atti · se
han er maðr til · ok h · mork · s · kgi
ok setti fenad aptir þenn er atti
jafn goðan sem aðr var · En ef m
kennir þat manne at han hafi
verit með hundinum i hagalendum
hans ok gert honum skaða · seti



Norska Lóg Kristians V frá 1687 bygdi í høvuðsheitum á danskar rættarreglur, sum tá vóru galdandi. Okkurt frá gamlari norskari lóggávu var tó eftir, serstakliga leiklutur sorinskrivaranna og arvabólkurin, sum gekk aftur í Landslógina. Omanfyri sæst forbókstavsmynd til arvabólkin í Landslógini í Hardenbergs Codex. Maður giftir burtur dóttur sína. *Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

sum fátækrafólkið samfelagsliga tykist at vera. Tær geva eisini ábendingar á, at fólkatalið um ár 1300 er farið upp um tað, sum tað gamla samfelagið kundi bera, og at „avlopið" av ognarleysum hevur noyðst at liva undir teimum treytum, sum landdrottarnir settu. Hesi viðurskifti mugu hava borið í sær eina spreinging av teimum gomlu garðasamfeløgunum og eina størri útbreiðslu av búsetingini í býlingar og hús burtur frá teimum gomlu gørðunum. Tað ber til at lesa úr *Seyðabrævinum*, at leigulendingar hava búð langt burtur frá høvuðsgørðunum. Undir teimum samfelagsumstøðum, sum nevndar eru, má haldast, at væl hevur verið velt upp úr nýggjum í hesum tíðarskeiði.

*Seyðabrævið* varð staðfest í 1637 í danskari umseting (tá var alt, sum ikki var um seyðahald, tikið burturúr) og aftur við broytingum í 1698. Tað varð verandi í gildi, til tann nýggja *Hagalógin* kom í 1866.

Ein meira sjáldsom fyriskipan er tað sonevnda *Hundabrævið* frá um leið 1350, sum er varðveitt í *Kongsbókini*. Tað er gjørt á løgtingi og ásetur, hvussu nógvar hundar hvør av um leið 40 bygdum kann hava. At bygdirnar í Føroyum hava verið fleiri enn hesar miðskeiðis í 14. øld, sæst av, at bygdir sum Mykines, Koltur og Raktangi, sum eru nevndar í *Skipanini um tingfarartoll*, og Skarvanes og Dalur, sum nevndar eru í brøvum frá 1404, ikki eru at finna í *Hundabrævinum*. Heldur ikki bygdirnar Velbastaður, Hósvík, Glyvrar og Froðba eru nevndar har. Ivaleyst eru bert nevndar tær bygdir, har neyðugt hevur verið at gera reglur fyri hundahaldi, meðan eingin grund er at nevna aðrar.

Viðvíkandi ríkisrættarligu støðu Føroya í tí norskadanska kongaríkinum kann sigast, at lóggrundarlagið var tað gamla norska, *Landslógin*, og *Seyðabrævið* serliga fyri Føroyar. Í 1604 kom í gildi *Norska Lóg Kristians IV*, sum í høvuðsheitum er ein umseting til danskt av Landslógini við nøkrum rættarbótum og kongsbrøvum uppií. Hon varð ofta nevnd *Norska Løgbókin*. Í 1615 kom eitt savn av kongligum fyriskipanum, nevnt *Lítla Recess Kristians IV*; savnið varð víðkað í 1643 og gekk undir navninum *Stóra Recess Kristians IV*. Var talan um revsimál viðvíkjandi álvarsomum siðabroti, var oftast dømt eftir *Stóradómi*



*Seyðabrævið* er varðveitt í tveimum miðaldarhandritum (Kongsbókini og Lundarbókini) og trimum handritum frá tíðini eftir siðaskiftið (AM 316 fol., AM 31 8° og AM brot í II 4°), øll í varðveitslu í Árnasavninum í Keypmannahavn. Seyðabrævið ber navn sítt av ræítum. Í hesi breddamynd í AM 316 rekur seyðamaður seyð við stavi.
*Mynd: Det arnamagnæanske Institut, Københavns Universitet.*

*(Den store islandske Dom)*, gjørdur á altingi í Íslandi í 1564 sum ein partur av kristinrættinum. Hann varð góðkendur í Føroyum í 1637 og 1682, men hann kann hava verið galdandi fyri ta tíð. Tað mest umfatandi lógverkið var tó *Norska Lóg Kristians V* frá 1687, sum varð sett í gildi í Føroyum við skrivi til lensharran Fríðrik Gabel at galda frá mikkjalsmessu árið eftir. Samstundis fór Landslógin frá 1274 úr gildi. Øll tey norsku løgtingini eru nevnd bæði í Norsku Lóg Kristians IV og Norsku Lóg Kristians V. Tað, at Føroya Løgting er nevnt í hvørgari, kann bert koma av, at tað varð ikki roknað sum eitt vanligt norskt løgting, og at Føroyar vóru ikki roknaðar sum ein norskur landspartur.

## Løgtingið

Tinghald í Tórshavn er nevnt longu í *Føroyingasøgu*. Hetta ting hevur helst verið eitt *alting*, hagar høvdingar komu við fylgjum av bóndum at gera lóg og at siga upp dóm. Í 1274 var tingið *alting*, tí í fylgibrævinum til Seyðabrævið í Kongsbókini stendur, at lógbók Magnusar varð samtykt á altingi. Hetta stendur eisini í handritinum av Seyðabrævinum AM 316, men ikki í Lundarbókini. Kongur, í hesum føri tó hertogin, hevði myndugleika at gera ræltarbøtur, uttan at tingsamtyktir kravdust. *Skipan um tingfarartoll* er tó gjørd á løgtingi, og somuleiðis verður *Hundabrævið* sagt at vera gjørt „á løgtingi innan vebanda". Í hesum tíðarskeiði er skiftið frá altingi til løgting farið fram.

Alt bendir tí á, at Føroya Løgting hevur verið skipað eins og tey norsku løgtingini, hóast tað umframt norska lóggávu eisini hevði serføroyskar skipanir at ganga eftir og eina íslendska; seinni komu so fleiri og fleiri danskar fyriskipanir av ymiskum slagi afturat. Føroya Løgting er stovnað millum 1274 og 1298, tó helst í 1274, t.e. í einum tíðarskeiði, tá ið umfatandi stjórnarligar broytingar fara fram í Føroyum eins og í øðrum londum Noregs kongs.

Løgtingið var eitt umboðsmannating. *Nevndarmenninir* valdu teir 36 *løgrættumenninar* millum sínar egnu. Seinni vórðu teir tilnevndir av kongsins ella lensharrans fúta. Ein partur av teimum, heil ella hálv tylft, dømdi saman við løgmanni í hvørjum einstøkum máli. Onkuntíð dømdu allir.

Tingfararbólkurin í Landslógini hóskaði eins lítið og búnaðarbólkurin til føroysk viðurskifti. Sjálvstøðugur føroyskur tingfararbólkur hevur tí verið neyðugur. Skipan um tingfarartoll nevndarmanna í Føroyum, sum onkuntíð nakað fyri 1400 er skrivað inn í Kongsbókina, sigur tó einki um talið á nevndarmonnum úr hvørji sýslu. Tó skuldu teir eftir Landslógini vera tríggjar tylftir, t.e. 36 menn. Skipanin sigur bert, hvørja samsýning teir skulu hava í alnum av vaðmali. Her er forbókstavsmyndin og byrjanin til tingfararbólkin í Landslógini í Hardenbergs Codex. Tað, at menn, sum søktu Gulating og hini løgtingini, skuldu „í griðum fara" og „vera", frá tí teir fóru heiman, til teir vóru aftur við hús, gongur aftur í teirri røðu, sum Føroya løgmaður helt, tá ið hann setti og segði upp ting.
*Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

## Tinghaldið

Tingið kom frá gamlari tíð saman á *ólavsvøku*, so her runnu stjórnar- og dómsvirksemi og kirkjulig høgtíð saman í eitt. Ólavsdyrkanin má hava verið sterk og rótfest í Føroyum, tí eftir Landslógini skuldi løgtingið setast bótólvsmessuaftan, 16. juni. Hetta stendur eisini í báðum landslógarhandritunum, sum nýtt hava verið í Føroyum. Kortini varð tingið sett á ólavsvøku. Eftir siðaskiftið kom løgtingið fleiri ferðir saman fyri ólavsvøku og við hvørt eisini eftir. Henda flyting av tinghaldinum eftir siðaskiftið

Den

Norske Low-

Bog/offuerseet/ cor-

rigerit oc forbedrit/

ANNO

M. DC. IIII.



Met Kong: Majest: Frihed icke effter

at trycke vdi 10 Aar.

Prentet i Kiøbenhaffn/ hos

Henrich Waldkirch/

1604.

*F,G, d'ADELER.*

Tittulsíðan av Norsku Lóg Kristians IV frá 1604. So hvørt sum danskt ríkisvald vann meira og meira fram, og so hvørt sum norskt mál ávirkaðist meira av donskum, gjørdist tað fornnorrøna málið truplari sum lógar- og rættarmál. Í 1604 var Landslóg Magnusar Lógbøtara frá 1274 (og rættarbøturnar) umsett til danskt. Hon varð nevnd „Den norske Lovbog". Í Føroyum tykjast eingir trupulleikar at hava verið at skilja teir gomlu lógtekstirnar. Enn um ár 1600 hevði Føroya løgmaður lógirnar á tí gamla málinum. Í 1637 varð Seyðabrævið í broyttum og nógv styttum líki umsett til danskt. Orsøkin mundi vera, at tað vóru danskir myndugleikar og ikki føroyingar, sum ikki skiltu tað norrøna málið.
*Mynd: Universitetsbiblioteket, Oslo.*

kann hava samband við royndirnar hjá teirri luthersku kirkjuni at rudda burtur tær gomlu katólsku messurnar, sum ikki vóru „evangeliskar", og Ólavur kongur var katólskt halgimenni. Hesar royndir hjá kirkjuvaldinum at loysa tinghaldið frá ólavsvøkuhaldinum eydnaðust ikki, hóast einki stóð í lógbókunum um, at løgtingini skuldu koma saman á ólavsvøku. Hetta var heldur ongantíð vanligt í Noregi. Heldur einki stóð um, at prestar høvdu nakran rætt at vera innan vebanda. Tað kann hugsast, at hesin siður er ikki eldri enn siðaskiftið.

Løgtingið varð upprunaliga hildið úti, á helluni í *Tinganesi* í Tórshavn, innan vebanda sum friðhalgur stovnur. Innan vebanda sótu *løgmaður*, sum var rættarformaður og yvirdómari, og *fúti*, ið var almennur ákæri og kongsins ella lensharrans umboðsmaður. Norska Lóg sigur um fútan á tingi: „Kongens foged bør være paa tinget og tilse at retten skikkelig holdes samt iagttage alt, hvis henhører til kongens ret og sag, dog intet befatte sig med dommen eller dommerens embede." *Sorinskrivarin* skrivaði undir eiði tað, ið fyrifórst á tinginum, inn í Tingbókina; *sýslumenn* skuldu føra sakir frá sýslum sínum, t.d. tær, sum av vártingunum vóru skotnar inn fyri løgtingið; teir 36, seinni 48, *løgrættumenninir* skuldu døma saman við løgmanni, heil ella hálv tylft; teir høvdu hvítar kragar sum tekin um tign sína. Har sótu eisini *próstur og prestarnir.* Vóru kongsskip á Havnini, sluppu yvirmenn av teimum inn um vebondini. Uttan vebanda stóð almúgan. Í helluni síggjast enn búmerki hjá løgrættumonnum, høgd í klettin, og eisini borað hol, sum vebandastengur hava verið settar í.

Seinni, tá ið ikki viðraði at halda ting úti, varð tingið hildið inni. Ein *Ráðstova* er nevnd í 1557 og í 1627. Í 1619 varð tingið hildið í *Gildisskála*, sum helst er sama hús úti í Tinganesi. Í Bjørgvin varð, ið hvussu er við hvørt, gildisskáli nýttur til tingstovu. Slík gildi ella felagsskapir við føstum hátíðarreglum og nógvari drykkju verða hildin at ganga aftur til heidnar blótveitslur, men fingu við kristindóminum ein annan ham.

Í 1663 er nevnt *Landsins Tinghús*, sum eisini stóð úti í Tinganesi. Tað var longu tá gamalt og fórst í tí stóra eldsbrunanum í Tinganesi í 1673. Tað má hava staðið

Stóra Recess Kristians IV frá 1643. Tá ið komið verður inn í nýggja tíð, við heilt øðrum samfelagsmynstri og -viðurskiftum, rukku tær gomlu landspartalógirnar ikki longur til. Neyðugt var við nýggjum lógartilfari, og hesar rættarfyriskipanir kundu hava ymisk heiti. Frá um leið 1530 gjørdust tær sonevndu „recessirnar" vanligar, ofta nevndar eftir tí staði, har tær vóru givnar. Í tíð Kristians IV vaks lóggávuarbeiðið ógvuliga nógv. Tvær ferðir læt hann hesar lógir, ella ið hvussu er nógvar teirra, savna í størri „recessir", sum vóru lógsøvn, og prenta. Lítla Recess Kristians IV er frá 1615. Meira umfatandi var Stóra Recess hansara frá 1643, sum eftir ætlanini skuldi umfata allar rættarreglur givnar síðan 1596, tá hann tók við kongsvaldi; tilfar frá Lítlu Recess er eisini tikið við. Recessin var býtt sundur í tríggjar „bøkur": „Om geistligheden oc hvis der til hører", „Om verdslige politie" og „Om hvis Norge serdelis vedkommer". Norska Lóg Kristians IV frá 1604 var heldur ikki „tíðarhóskandi" longur. Recessirnar komu tí eisini at galda fyri Føroyar. Men nakað løgfrøðiligt samskipanar- og nýskipanararbeiði kom tó ikki fyrr enn við Kongalógini í 1665, Donsku Lóg í 1683 og Norsku Lóg 1687. Koparstungan omanfyri skal sýna bæði grundreglur rættvísinnar og hann, sum hetta lógverk gav: Christianus quartus! Í umgerðini um myndina av kongi stendur árstal 1643; aldur (æstatis) 66; stjórnarár (regni) og kongsorð hansara: „Regna firmat pietas", t.e.: „Frómleiki styrkir ríkini." Tað kann vera, at kongur innast inni var frómur maður; men hetta var í lítlum samsvari við „ytra" lív hansara. *Mynd: Det kongelige Bibliotek. Kort og Billedafdelingen, København.*

niðarlaga, tí teir ovaru bygningarnir, Leigubúðin, Munkastovan, Kirkjan og prestagarðurin Reynagarður standa eftir. Eftir eldin helt løgtingið til á *Reynagarði*. Í suðurlonini eru har enn til Løgmansstovan og Løgmanskamarið, har løgmaður helt til, tá ið hann var í Havn í ørindum. Í 1690-árunum varð nýggj tingstova bygd í *Gongini*, goldin við skatti, sum var álíknaður til hetta endamál. Hetta hús stóð ikki leingi uppi, og í 1720-árunum er talan um at byggja nýtt hús. Í 1741 varð avgjørt, at nevtollurin skuldi nýtast til viðlíkahald av tinghúsinum og harumframt til brúgv um Havnará. Tað fekk stóra umvæling í 1759. Ein tekning av hesum tinghúsi er til frá 1778. Tað var 13 alin langt og 9 alin breitt. Eftir at løgtingið var avtikið í 1816, varð tinghúsið framvegis nýtt til dómhús og innrættingin broytt. Tá ið Føroya Løgting var endurreist í 1852 – nú ikki longur sum dómstólur, men sum amtsráð – varð stutt eftir, í 1856, løgtingshúsið bygt, har tað stendur nú, í Húsabø, tá uttan fyri býin.

Tá ið Tingbøkurnar taka við, byrjaði tinghaldið við gudstænastu í Havnar kirkju, hagar løgmaður, við Tingbókini undir hondini, og eftir hann fúti, sorinskrivari, prestar, sýslumenn og løgrættumenn gingu í skrúðgongu, meðan kirkjuklokkan ringdi. Eftir gudstænastuna gingu teir á tingstaðin. Hvør tingdagur byrjaði við gudstænastu. Prestarnir vóru tó bert á tingstaðnum fyrsta og síðsta tingdag. Óvist er, um kirkja var í Tórshavn fyri 1609. Hetta ár varð, ið hvussu er, nýggj kirkja bygd úti á Reyni (tann, sum nú stendur, varð bygd í 1788 og umbygd í 1865). Fyri ta tíð hevur neyvan nakað samband verið millum ting og kirkju. Hvørki Gulatingslógin ella Landslógin hevur nakað um gudstænastu, áðrenn ting varð sett, og heldur ikki Norska Lóg seinni segði nakað um tað. Ting hevði verið í Tórshavn í fleiri hundrað ár, áðrenn nøkur búseting tykist at hava verið. Enn í 1584 vóru bert trý festi, eystara og vestara Húsagarðsfesti og Sandágerði, og lítið fólk man hava búð í Havn tá uttan tey, ið hoyrdu til hesar garðar. Seinast í 16. øld var Skansin komin, og helst hevur handilin verið vaksandi, so fólkatalið mátti økjast. Ólavsvøkudagur var messudagur, og til tinghaldið kom nógv fólk til Havnar. Tá ið so kirkjan var komin,




Høvuðsting føroyinga var frá elstu tíðum hildið á helluni í Tinganesi í Tórshavn. Upprunaliga man tingið hava verið eitt „alting“, seinni „løgting“. Nær hetta skiftið er hent, er einki vitnisfast um. Í tveimum av uppskriftunum av Seyðabrævinum verður víst til ta lógbók, sum Magnus kongur gav og menn samtyktu á altingi. Eftir hesum var tað alting føroyinga, sum í ella um 1274 tók við Landslógini, og tingið gjørdist løgting við fyrimynd í teimum norsku løgtingunum. Sýslumenninir tilnevndu „nevndarmenninar“, sum aftur valdu „løgrættumenninar“ (eftir Landslógini 36, eftir Norsku Lóg 48). Í tingfararbólkinum í Landslógini verður sagt, at „løgmaður skal lata vebond gera á tingstaði rættum, so at teir hava rúm fyri innan, sum í løgrættu skulu vera“. Innan hesa girðing var ting og løgrætta friðhalgur stovnur. Í tinghelluni síggjast enn nógv hol, sum – ið hvussu er summi teirra – hava verið til stengur at festa vebondini í. Í Hundabrævinum frá seinnu helvt av 14. øld stendur á gomlum máli: „Var þetta gort a logþingi innan vebanda.“ Bæði løgmaður og løgrættumenn skuldu leggja hond á „halgar dómar“ ella „halga bók“ og svørja, at teir skuldu gera øllum rætt, bæði ríkum og fátækum, bæði ósekum og sekum, soleiðis sum teir vildu svara fyri Gudi á dómadegi. Menn, sum vóru í „tingferð“, skuldu „í griðum vera“ frá tí, teir fóru heiman, til teir vóru aftur við hús. Hetta liggur eisini í røðunum, sum Føroya løgmaður helt, tá ið hann ávíkavist setti og segði upp tingið. Hóast sumt kann koma av málsligari avlaging, hava hesar føroysku løgmansrøðurnar ikki heilt sama orðalag sum tær í Landslógini; tær kunnu vera eldri. Í Tinganeshelluna eru rist sólur og búmerki, summi sjónsk, onnur næstan ikki síggjandi. Hugsast má, at tey yvirhøvur eru búmerki hjá monnum, sum hava søkt ting. Hóast óvissan má vera stór, m.a. tí at hús eru bygd við tingstaðin og á hann, sæst her ein roynd til eitt uppskot um, hvussu tingstaðurin kann hava verið skipaður í gamlari tíð – mett út frá holum eftir vebandastengur og búmerki.

*Uppskot: Sámal Petersen, Fróðskaparrit 20.*
*Tekning: Lis Guttesen, Matrikulstovan, Tórshavn.*



BAKARÍIÐ
SETHÚSINI ÚTI Í HAVN
VIPPAN
LØGRÆTTURIN
TINGBORÐIÐ
TINGHELLAN (TINGBREKKAN)
STOKKASTOVAN
SJÓBÚÐIN
BØKJARÍIÐ
KLUFTIN
SUÐROYARGJÓGV
EYSTARA VÁG
SALURIN
SKANSAPAKKHÚSIÐ
LØGTINGIÐ (ALTINGIÐ)
Teknlýsingar (signatur):
Veband
Ætlað veband
Sólur eldri enn 1569
Ringur (sólur) møguliga frá heiðnari tíð




Í Tinganeshelluni eru funnin nógv búmerki hjá monnum, sum munnu hava havt samband við løgtingið. Eitt tað sjónskasta og prýðiligasta er hetta búmerkið, sum meira hevur skap sum vápnamerki. Forbókstavirnir P I og árstalið 1589 gera tað trúligt, at hetta er búmerkið hjá Pæturi Jákupssyni, sum var Føroya løgmaður 1588–1601; hann var bóndi í Kirkjubø. Navn hansara er eisini skrivað í Kongsbókina, og í kongliga bókasavninum í Keypmannahavn er eitt eintak av „Konungs skuggsjá", sum hesin maður hevði í 1593. Í tað hevur sorinskrivarin Gabriel Mitens skrivað: „þessa bok lante Söfren Íslandz kongs fogt Peder Iacopsen. lagmanne a phörium..."
*Tekningar: Sámal Petersen. Myndir: Ingi Joensen.*



Frá tí elsta, sum vitað er um norðurlendskan tingsið, vórðu ting hildin úti. Soleiðis var fram ímóti 1600. Tá vórðu tingini flutt inn, helst orsakað av at veðurlagið gjørdist kaldari. So man eisini hava verið í Føroyum. Tekningin er úr verkinum „Historia de gentibus septentrionalibus" frá 1555, sum hin útlagni svenski humanisturin Olaus Magnus gav út í Róma. Verk hansara er fult av tekningum frá gerandisdegnum í Norðurlondum, um enn hesin gerandisdagur neyvan altíð mundi líkjast frá landi til lands. Hóast myndin ikki endurgevur eina føroyska dómsviðgerð, sæst gamla norðurlendska tingmannaeindin, ein hálv tylvt av løgrættumonnum sum dómarum, at ganga aftur. Partarnir standa hattleysir fyri dómarunum.

hevur tað næstan verið sjálvsagt, at samband kom millum gudstænastuna ólavsvøkudag og tinghaldið. Men hetta var ongantíð nakað formligt samband.

Løgmaður setti tingið – í 1655 við hesari bøn eftir Tingbókini (í umseting): „Várs Harra Jesu Kristi friður og signing veri við okkum og øllum teimum, sum eru í hesi Gulatings ferð, nú og altíð. Amen". Síðan las hann upp nakrar av reglunum í Landslógini um tinghald – eftir Norsku Løgbókini hjá Kristiani IV. Men tann gamla tingrøða løgmans, tá ið tingið varð sett og slitið, er varðveitt í handritinum *AM 316*. Hon var tá – um 1600 – enn á fornmálinum um enn avbronglað.

Løgmaður spurdi, um nakar hevði klagur at bera fram, og tær vóru ofta nógvar. Talan kundi vera um ymist viðvíkjandi handlinum, skotsmál til embætismenn, stríðsmál um jørð og arv, ærumeiðing o.s.fr. Fútin legði fram ákæru í revsimálum, t.d. um dráp og stuldur. Ein serliga stórur partur av sakarmálunum var ofta – bæði á vártingum og á løgtingi – barnasakir. Tær ringu umstøðurnar hjá fátækrafólki at seta egið búgv, munnu vera høvuðsorsøkin til, at nógv børn vóru fødd uttan fyri hjúnalag. Av teimum 433 brotsmálum, sum í tíðarskeiðinum 1620-1630 vóru fyri





Skorin inn í vangan á einum lesipulti úr kirkjuni í Kirkjubø er elsta mynd av skjaldarmerki Føroya, veðrinum. Skurður frá um leið 1400 ella kanska nakað fyrr. Omanfyri er hitt gamla svenska vápnamerkið, tær tríggjar krúnurnar, sum við Kalmarsamveldinum 1397 gjørdust vápnamerki Eiriks av Pommern.
*Nationalmuseet, København. Myndir: Niels Elswing.*

rættinum, vóru 145 um ólógligt kynsligt samband millum fólk.

Tá ið øll sakarmál vóru viðgjørd, og tingið skuldi sigast upp, vórðu próstur og prestar aftur bidnir um at koma á tingstaðin. Prósturin bar tá fram møguligar kirkjuligar kunngerðir. Síðan steig løgmaður fram, segði tingið upp, lýsti frið yvir øll tey, sum av tingi fóru heim aftur til hús, lýsti frið yvir ogn og góðs í landinum og lovaði kongi skatt eftir fornum siði. Tingfólkið tók undir við lógvabresti, og síðan varð ringt við klokkuni at minna á, at tinghaldið var slitið.

Lucas Debes skrivar í bók sínari frá 1673, at um kvøldið sama dag komu bæði kirkjumenn og veraldligir saman í *Tinghúsinum* at halda gildi og gestaboð saman. Har varð drukkin skál fyri kongi, drotning, kongssyni, ríkisráði, lensharra og øðrum tignarfólki. Fyrst byrjaði ein av teimum eldru prestunum eitt sálmaørindi, og hinir tóku undir



„Landsins tinghús" í Tinganesi brann í grund í tí stóra eldinum í 1673. Tingið helt so til á Reynagarði, til nýggj tingstova varð bygd í Gongini um 1690. Á hesi mynd Chr. Rosenmeyers av Eystaruvág 1778 sæst Tinghúsið eftir umvælingina 1759 (við talinum 17 í skjøldrinum). Her helt løgtingið til, til tað var niðurlagt í 1816. Uttast høgrumegin, á ovaru myndini, síggjast tey gomlu fútahúsini við ánna.
*Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

og sungu allan sálmin; síðan sang sami prestur nøkur orð á latínskum „eftir gammel stil", og gestirnir svaraðu honum aftur, eisini á latínskum. At her er talan um eitt *gildi*, ein brøðrafelagsskap, sum vóru vanlig aðrastaðni, eitt nú í Bjørgvin í miðøld – onkur hevur gitt eitt *Ólavsgildi* – sæst av, at nú reistist, sigur Lucas prestur, „*Oldermanden*", biður gestirnar drekka skálina og heldur røðu, sum harra Lucas, ið var dani, endurgevur mest á donskum, men við onkrum føroyskum máliskum og orðum uppií. At hetta hevur verið drykkjuveitsla, ið kanska gongur aftur til heidna blótveitslu, skilst m.a. av hesum broti: „Skulle vær so fare med samme Minde, som det sømmer oc sæder allum godum Mannum, vær skullum helle ad Munni, dricke, giøre vel, oc icke biude dem som skiencke før end vel er afdrukken, den skal være Gud kierist, som meest dricker oc mindst sparer...". Hesi orð verða søgd „ved hver fornemme Skaal som drickes". Tá ið hvør so hevði fingið nóg mikið, fór hann ella hon, tí har vóru bæði gildisbrøður og gildissystrar, til tilhald sítt og síðan til hús, og tey sóust ikki aftur fyrr enn um somu tíð árið eftir.

**Várting**

Føroyar vóru býttar sundur í 6 sýslur, sum hvør hevði sítt sýsluting, kallað *várting*, tí tey vórðu hildin tíðliga um várið. Í hvørjari sýslu vóru eftir Landslógini 6 løgrættumenn, tilnevndir av fútanum, og teir skuldu á vártingi døma saman við løgmanni. *Sýslumaðurin* stevndi til tings gjøgnum *kalsmenn* sínar, teir vóru tveir, og hann kundi vera ákæri í fútans stað. Vártingið í Norðuroyum varð hildið norður í *Vági*, í Eysturoy á *Selatrað*, í Streymoy við Sjógv í *Kollafirði*, í Vágum á Ryggi í *Miðvági*, í Sandoy í *Trøðum* og í Suðuroy í *Øravík*. Sagnir eru tó um eldri tingstaðir, og í støðum er sjónligur farvegur eftir teir, t.d. í Køtlum í Borðoy, sum var tingstaður norðuroyinga.

Av vártingunum kundu dómar skjótast inn fyri *løgtingið* í Tórshavn við løgmanni og 36 løgrættumonnum, 6 úr hvørjari sýslu. Vanliga dømdu færri, oftast 6 ella 12. Fútin var ákæri á løgtingi. Við Norsku Lóg Kristians V frá 1688 varð talið á løgrættumonnum økt til 48, 8 úr hvørjari sýslu.

Sum einasta ting í Norðurlondum varð Føroya Løgting sett ólavsvøkudag. Tað varð sett, tá ið sól var í eystri, og skuldi sita til nóns. Løgmaður setti og segði upp ting við at ringja við „hini mestu klokku". Menn skuldu „fastandi til tings ganga". Í savni Árna Magnussonar í Keypmannahavn eru varðveittar røðurnar, sum Føroya løgmaður helt, tá ið hann ávikavist setti og segði upp løgting. Tær standa í lógsavninum AM 316, sum hin føroyski skiparin og ráðmaðurin í Bjørgvin Nils Helgason hevur átt, og sum má hava verið hjá løgmansstólinum í Føroyum seinast í 1500-árunum. Í setingarrøðuni, vinstrumegin, („Om Laugting at sette Naar dett holdis skall") lýsti løgmaður frið á tingi. Tann, ið tingfriðin breyt, „skall haffue firgiort fæ och friði, land og lausen fyri, oc werda aldriga bota maðr eftir". Síðan beyð hann sær til lógbókarinnar vegna at gera hvørjum manni lóg og rætt.
Í uppsagnarrøðuni, ið byrjar niðast vinstrumegin, („Laugting igen at opsige effter det hollet er") kunngjørdi løgmaður, at eftir gomlum vana skuldi griður standa, til hvør tingmaður var aftur komin til heimilis síns; hann takkaði teimum, sum søkt høvdu ting; hann forbeyð øllum monnum at taka landastrok („som Laupa Sóudir") inn í bygdir á heimferðini. Málið er skilliga bronglað, helst tí at tað er norðmaðurin Gabriel Mitens, ið var fyrsti kendi sorinskrivari, ið hevur skrivað røðurnar inn í lógbókina. Kortini sæst, at orðalagið gongur aftur til fornan uppruna, hóast norsk-donsk ávirkan er sjónsk. Bert í ávísum førum er orðalagið tað sama sum í Landslógini, so hetta eru sjálvstøðugar føroyskar løgmansrøður.
*Mynd: Det arnamagnæanske Institut, Københavns Universitet.*

Meðan løgrættumenn frammanundan ofta høvdu sitið leingi og høvdu royndir og lógarkunnleika, kundu teir nú bert sita í eitt ár. Tann nýggja skipanin bar í sær, at løgtingið hevði ikki so vant og serkønt fólk sum fyrr og gjørdist ein veikari stovnur. Ofta sæst, at tingið hevði hug at skjóta mál frá sær til hægri rætt í Danmark (Yvirhovrættin og Hægstarætt) ella til kong, serliga tá ið deyðarevsing kundi koma upp á tal. Eitt annað tekin er, at *sorinskrivarin* tekur meira og meira myndugleika yvir á seg. Hetta er helst ein avleiðing av teirri nýggju skipanini við ókønum løgrættumonnum. Hann varð miðskeiðis í 17. øld við hvørt einsamallur dómari á vártingunum í flestum málum. Sama broyting varð gjørd í Noregi í 1634, tá ið tingskrivararnir gjørdust dómarar í undirrættum.

Á løgtingi var løgmaður rættarformaður og dómari saman við løgrættumonnum. Men eftir 1688 var vanligt, at løgmaður dømdi einsamallur, meðan løgrættumenn „sótu hjá" og eins og góvu fólksins samtykt til dómin. Gongdin var tó tann vegin í 18. øld, at myndugleiki løgmans minkaði, meðan sorinskrivarin meira og meira gjørdist tann veruligi dómarin, eisini á løgtingi. Tá ið løgtingið var avtikið í 1816 og løgmansembætið niðurlagt, varð sorinskrivarin einsamallur dómari.

**Løgmansembætið**

Eisini *løgmansstarvið* gjørdist – so hvørt sum kongsvaldið vaks – meira eitt alment embæti enn eitt álitisumboð í samfelagnum. Hildið verður, at í Noregi gjørdust løgmenninir longu á døgum Sverris kongs kongligir embætismenn á løgtingunum. Teir skuldu „siga upp lóg" – ikki vera dómarar. Men frá at vera tann lógkøni maðurin á tingi var ikki langt at gerast sjálvstøðugur dómari. Um 1260 ásetur Hákun Hákunarson bót fyri ikki at ganga undir *úrskurð* løgmans. Í Landslógini verður løgmaður eisini nevndur dómari, og sagt verður, at starv hansara er at døma. At hann var tilnevndur av kongi, gav honum ein serligan myndugleika, tí kongur var eftir lógini ovasti dómari.

Tá ið løgmaður tók við embæti, skuldi hann eftir lógini svørja, at hann skuldi døma soleiðis í hvørs mans søk, sum

hann vildi svara fyri Gudi á dómadegi, at rættast var eftir samvitsku síni. Eftir somu lóg er hann formaður á løgtingi og letur vebond gera. Hann tilnevnir menn í løgrættu, og teir svørja honum eið at døma fyri Gudi og eftir lóg og eftir samvitsku. Helst man tað vera ein leivd frá heidnari tíð, tá ting og halgidómur vóru eitt, at „menn skulu fastandi til tings ganga og søkja ting, tá ið sól er í eystri, og vera á tingi til nóns". Løgmaður skuldi lata ringja „við hini mestu klokku", tá ið hann við bók, t.e. lógbókini, vildi søkja ting. Saman við løgrættumonnunum gjørdi løgmaður av, hvussu leingi ting skuldi haldast. Í Noregi vórðu løgmenninir í 1200-árunum løntir við veitslujørð, pørtum av gjøldum og tí serliga løgmanstollinum frá bóndunum.

Í 15. og 16. øld hendu í Noregi stórar broytingar í rættarskipanini; fólksins ávirkan minkaði; býirnir vuksu og fingu alt størri samfelagsligan týdning og egnar skipanir. Longu um ár 1300 varð Gulating flutt til Bjørgvins. Norska Lóg broytti dómstigini nógv.

Tað føroyska løgmansembætið man hava uppruna sín í teimum norsku lógskipanunum seinast í 13. øld, sum Føroyar vóru ein partur av, men gongur aftur í løgsøgumansstarvið. Í *Føroyingasøgu* er nevndur Gilli løgsøgumaður, uttan at meira er vitað um hann. Heldur ikki fæst meira at vita um tann Símun løgmann, sum nevndur er í *Hundabrævinum* frá seinnu helvt at 14. øld, ella tann Dagfinn Hálvdanarson, sum sigur seg hava „tikið við" „Kongsbókini", og sum ivaleyst hevur verið løgmaður. Sjúrður løgmaður í Hetlandi, sum saman við Erlendi biskupi var ráðgevi hertogans viðvíkjandi *Seyðabrævinum* í 1290-árunum, hevur neyvan verið løgmaður í Føroyum. Hann verður bert nevndur løgmaður í Hetlandi og ikki í Føroyum. Landslógin hevði um tað mundið verið í gildi í 24 ár, og til hennara hoyrdi eitt løgmansembæti. Ikki ber til at siga, um eingin løgmaður hevur verið í Føroyum tá, men helst hevur hann tað, tí annars hevði skipanin við løgtingi og vártingum ikki virkað. Hjá sama manni at vera løgmaður í Hetlandi og í Føroyum má hava borið illa til. Hesin Sjúrður kann hava verið hildin at vera serliga kønur í teimum viðurskiftum, sum virkast skuldi við. Hugsast kann eisini, at hertogin ikki hevur viljað havt menn úr

Føroyum til ráðgevar í hesum máli, tí her var talan um serskipanir fyri Føroyar. Eisini kunnu heilt onnur viðurskifti liggja aftanfyri, viðurskifti, ið hava samband við stjórnarligar umskipanir í Noregsveldinum.

Annars er fyrsti føroyski løgmaður, sum er at finna í væl varðveittum skjali, Haraldur Kálvsson, sum er nevndur í brævi skrivaðum í Kirkjubø í 1412, har hann og Jóan biskupur gera semju um jørð á Sandi. Í 1479 er nevndur Jørundur Skógdrívsson løgmaður. Næsti kendi løgmaður er Tormóður Sjúrðarson, sum helst var í starvi til 1531. Tá tók Andras Guttormsson í Kálgarði í Sumba við løgmansstarvinum og sat í tí fram til 1544. Sonur hansara Guttormur Andrasson tók við eftir hann og hevði embætið fram til 1571. Tað var í hansara tíð, í 1555, at *Steigargarður* í Sandavági varð lagdur til løgmansembætið. Hetta hendi við kongsbrævi, dagfest 19. mars. Hin 22. november mátti Guttormur fáa bræv sítt endurnýggjað, av tí at „de Franzoser havde frataget ham det forrige Brev paa Søen". Hvussu hetta kann vera hent, vita vit ikki; men hugsast

Í gamlari tíð vórðu vártingini hildin úti á høgligum støðum í hvørjari sýslu. Tingstaður norðuroyinga var í Køtlum oman fyri Árnafjørð. Á myndini sæst tingstaðurin, sum hann sær út nú á døgum. Enn síggjast steinar, sum helst hava verið sessir og borð.
*Norðoya Fornminnasavn. Mynd: Jógvan Ravnsfjall.*





Norðuri í Vági. Tá ið teir góvust at halda ting í Køtlum, varð tingið flutt higar, helst tí tað var hægligari. *Norðoya Fornminnasavn. Mynd: Jógvan Ravnsfjall.*

kann, at løgmaður er farin umborð á franskt skip, møguliga sjórænaraskip, hevur havt við sær kongligu váttanina fyri myndugleika sín, og at hon (brævið) hevur verið tikið frá honum. Flestu løgmenn búðu á hesum garði, til hann varð seldur, eftir at løgtingið var niðurlagt í 1816 og løgmansembætið við tí. Tá hevði Steigargarður verið embætisgarður hjá 17 løgmonnum, sum allir eru kendir.

Løgmaður var valdur av løgtinginum og síðan tilnevndur av kongi. Umframt inntøkurnar av Steigargarði fekk hann tann sonevnda *løgmanstollin*, sum allir menn millum 15 og 50 ár skuldu lata (tó ikki løgrættumenn, prestar og sýslumenn). Um leið 1750 gav hesin skattur bert 30-40 ríkisdálar um árið. Tað sæst skilliga, at ogn, ætt, skyldskapur og giftarmál hava havt stóran týdning, tá ið løgmansembætið skuldi setast. Tær flestu av løgmansættunum vóru nær skyldar. T.d. var Jóan Pálsson (løgmaður 1662-1677) faðir at Jákupi Jóanssyni (løgmaður 1677-1679); næsti løgmaður, Jóhan Hendrik Weyhe (1679-1706), var mágur undanmansins; Sámal Pætursson (løgmaður 1706-1755) var eisini mágur undanmansins. Áðrenn hann legði frá sær, hevði hann fingið tilnevnt mágin varaløgmann við rætti til embætið eftir seg; mágurin, Hans Jákupsson Debes, var varaløgmaður frá 1750 og løgmaður 1755-1769. „Ættarforsorgin" rakk eisini inn í onnur embæti, t.d. sýslumanna- og sorinskrivaraembætini.



Vártingið í Suðuroy varð hildið í Tingstovuni uppi millum Stovur oman fyri Øravík, við mannagøtuna. Á Gálganum, nesinum, sum stingur seg út vinstrumegin í myndini, er Gálgagjógv. Seinni varð tingið hildið niðri í Øravík.
*Mynd: Ingi Joensen.*

**Sorinskrivaraembætið**

Við teirri nýggju tíðini vuksu krøvini til fastar lógar- og rættarreglur til meira enn tað, sum miðaldarsamfelagið kundi liva við. Í Dronningborg-recessini hjá Kristiani III frá 1551 varð ásett, at hvør tingskrivari á teimum donsku landstingunum skuldi hava sína tingbók og varðveita hana væl. Hetta krav varð uppafturtikið í Kolding-recessini í 1558; eftir henni skuldi hvør tingskrivari hava eina tingbók, sum dómar, skeytisbrøv, vitnisburðir og onnur týðandi brøv skuldu skrivast í, við dagfesting, og hon skuldi goymast í „fjórðingskirkju" ella „landskistu" í hvørjum heraði. Í opnum brævi frá 1578 minnir Fríðrikur II á skylduna at halda tingbók og at varðveita hana væl. Í teimum norsku løgdømunum skuldi tingbók skrivast frá 1568, men ivasamt er, um hetta hevur verið vanligt. Har var tann serligi trupulleiki, at tær gomlu lógirnar í norrønum máli vóru illa skiljandi seinast í 1500-árunum, bert

onkur løgmaður skilti tað, og løgmenninir dømdu sum frægast eftir egnum lógbókum, sum ikki altíð vóru samsvarandi upprunanum og hvør aðrari. Tá ið tann norski aðalin í 1591 svór Kristiani kongssyni hylniseið, kravdi hann, at løgmenninir skuldu fáa skrivara sær til hjálpar, og tað varð játtað. Eftir hetta var vald sorinskrivaranna yvirhøvur vaksandi, og í 1634 gjørdust teir við kongsbrævi í veruleikanum dómarar á bygdatingunum, undirrættunum, svarandi nøkulunda til vártingini í Føroyum. Á Noregsferðini í 1602 tók Kristian kongur lógbókamálið uppaftur. Árið eftir gjørdu løgmenninir eina umseting til danskt-norskt av Landslógini og rættarbótunum. Eftir at uppskotið hevði verið viðgjørt í Kancellinum í Keypmannahavn, varð tað lagt fyri Harradag í Bjørgvin í 1604, og síðan varð lógin prentað sum *Norska Lóg Kristians IV.*

Stóra Recess Kristians IV frá 1643 ásetti, at bæði løgmaður og sorinskrivari skuldu hava hvør sína tingbók, talmerkta og gjøgnumdrigna við lensmansins (fútans) innsigli, og í tær skuldi skrivast alt, sum fram fór á tinginum „og ikke skrive til tinge paa andet eller løst papir og siden det hjemme renskrive"; tá ið tingbók var fullskrivað, skuldi hon latast lensmanninum (fútanum) í varðveitslu, og ein og hvør kundi fáa atgongd til søk sína í bókini. Somu grundreglur fyri tingbøkur ganga aftur í Norsku Lóg Kristians V frá 1687 við forboði at skriva á leyst

Tá ið komið er inn í 16. øld, var føroyskt burturdottið sum skriftmál. Men alla 15. øld skrivaðu føroyingar norrønt mál við eyðkendum føroyskum málmerkjum, sum vísa, hvussu føroyskt skilir seg frá sum sjálvstøðugt norrønt mál. Krossmessuaftan í 1479 váttaðu í Tórshavn Føroya løgmaður Jørundur Skógdrívsson, Búi Pætursson, kongsins hirðmaður, og Jóan Ólavsson, svorin løgrættumaður, opið bræv, sum Hemmingur biskupur og Janus bróðir í 1443 høvdu váttað í Tórshavn, og sum skrivað var í Kirkjubø 1412 um eina sátt, sum Jóan Theutonicus biskupur og Haraldur Kálvsson løgmaður tá høvdu gjørt um Nikkajarðir á Sandi. Haraldur og Jørundur eru fyrstu løgmenn í Føroyum, sum kendir eru í skjølum eftir Dagfinn Hálvdanarson, sum tók við Kongsbókini. *Mynd: Det arnamagnæanske Institut, Københavns Universitet.*



Í Gørðum í Sumba.
Í desember 1531 fekk Andras Guttormsson tilnevning frá Fríðriki kongi I til starvið sum løgmaður í Føroyum. Hann skuldi gera løgmanseið sín til Joachim Wullenweber, kongsins fúta, og Føroya fólk („menige almue"), helst á Føroya Løgtingi, og hann skuldi veita hvørjum manni, fátækum og ríkum, lóg og rætt eftir Sankta Ólavs kongs og Noregs lóg. Andras Guttormsson búði í Kálgarði í Gørðum í Sumba, og hann var Føroya løgmaður til 1544.
*Mynd: Ingi Joensen.*

pappír og síðan skriva reint heima; boðið varð eisini, at bløð og síður skuldu fullskrivast, og einki glopp vera, so at ikki bar til at skriva nakað afturat tí upprunaliga skrivaða. Strong revsing var fyri at falsa tingbók.

Tann elsta varðveitta føroyska tingbókin byrjar í 1615 og endar í 1654; men í 1617 verður víst til eldri tingbók, har dómur frá 1557 sigst at vera innskrivaður. Eldri tingbók er nevnd fleiri ferðir í fyrstu tingbók.

Tað kann hugsast, at eldri tingbøkur hava verið skrivaðar á føroyskum máli. Transskriftabræv frá 1479 er skrivað á føroyskum, og føroyingar høvdu heilt fram til 1604 og 1637 nýtt tær gomlu lógirnar á fornmálinum. Av lógsavninum hjá løgmansstólinum, *Kongsbókini,* sum um ár 1600 var í hondunum á Pæturi Jákupssyni, sæst, at lógirnar sum Seyðabrævið og Landslógin vóru á tí gamla málinum; frá somu tíð er eisini Stóridómur í sínum gamla líki. Tað er sostatt ikki fyrr enn eftir 1600, serliga við Norsku Lóg Kristians IV og recessunum, at lógar- og rættarmálið av álvara verður danskt.



Steigin í Sandavági. Løgtingið valdi løgmannin, kongur tilnevndi hann. Í 1544 tók Guttormur Andrasson, sonur Andrasar Guttormssonar, við løgmansembætinum. Tað var í løgmanstíð Guttorms, at Steigargarður í Sandavági í 1555 varð lagdur til løgmansembætið sum embætisgarður. Tá ið løgtingið varð niðurlagt í 1816, høvdu 17 løgmenn sitið við Steigargarði. Toftirnar av tí gamla løgmansgarðinum síggjast enn. *Mynd: Per á Hædd.*

Fyrsti tingskrivari, fyrst nevndur landsskrivari, seinni sorinskrivari (tí hann var eiðsvorin), sum vitað er um, er Gabriel Mitens, sum røkti hetta starv frá 1584 til 1621. Hann hevur ført ta elstu tingbókina, sum varðveitt er. Gabriel Mitens var norðmaður, helst av hollendskari ætt. Hann tykist tó fyrst og fremst at vera komin til Føroya sum lækni, bartskeri, hjá Jóani Heinasyni, løgmanni, og at hava fingið skrivarastarvið framíhjá. Hetta hevur helst eisini havt týdning fyri rættarmálið og ið hvussu er fyri málið í tingbókini. Seinni var vanligt, at sorinskrivarin var føroyingur.

Í Tingbókunum sæst, hvussu løgtingið hevur virkað, og hvørji mál hava verið til viðgerðar har ár um ár. Vártingsbøkurnar eru, við onkrum gloppi, varðveittar frá 1655; tær hava tó eisini verið førdar fyrr enn so, tí vártingsavgerðir eru viðhvørt skrivaðar inn í ta fyrstu løgtingsbókina. Hildið verður, at tingfundirnir, sum skrivaðir eru inn í ta fyrstu Tingbókina, fyrst hava verið skrivaðir á leys skjøl, váttað og innsiglað av løgmanni og løgrættumonnum og síðan skrivað inn í tingbókina. Men ið hvussu er eftir Stóru Recess frá 1643 hevur hetta verið óreglurligt, sum greitt er frá áður.

**Fútaembætið**

Fútaembætið gongur í Noregi heilt aftur til 1300-árini, men skifti, sum frá leið, innihald. Fútin var umboðsmaður

hjá lensharra, um so hesin var kongur sjálvur ella maður, sum hevði fingið lensmanstign frá kongi. Fútaembætið fekk sama innihald sum tað gamla sýslumansembætið frá Sverris døgum. Tað er í hesi merking, fútar eru nevndir í Føroyum eftir 1500.

Hesir fútar, sum við hvørt eisini høvdu handilin, tykjast ikki altíð at hava verið fagnarfólk. Í 1520 ella 1521 var hamborgarkeypmaðurin Joachim Wullenweber settur frá fútaembætinum, og ein harra Niklas prestur (Priester) settur fyri hann, eftir øllum øllum at døma fyribils. Í 1521 var – eftir ákæru frá 1524 ella 1525 – Wullenweber komin aftur, við kongsins loyvi, at krevja inn skuld, hann átti í oyggjunum. Hann var farin harðliga fram um alt landið, hevði arm- og beinbrotið fútan, hildið rættinum burtur frá konufólki, sum varð hildið at hava dripið barn sítt, sum Wullenweber sjálvur helst var faðir at. Hann var lagstur á kongsins ognir og hevði grovliga gjørt seg inn á tann nýggja fútan, Friderik de Friese, sum kongur hevði sent til Føroya eftir harra Niklas. Eftir ákæruni hevði hann av kongsins ognum tikið seyðaskinn, tálg, fjøður, vaðmal, fisk og smør og meira enn eitt túsund gullgyllin av „kúrfúrstaligari mynt“, umframt tað, sum hann hevði tikið, meðan harra Niklas var fúti. Árini 1524-1525 tykist ógreitt, hvør ið kongsins vegna sat við valdi í Føroyum. Tá er nevndur ein Peder Fresenborg sum lensmaður, og um somu tíð høvdu Bjørgvinskeypmenn og lensharrar á Bjørgvinshúsi búskaparlig áhugamál í Føroyum.

Verður sæð burtur frá misskiljingini í *Føroyingasøgu*, um at Leivur Øssursson tók Føroyar í len frá Magnusi Ólavssyni, er fyrsta upplýsing um mann, sum fekk Føroyar í len, tann um norska uppreistrarmannin, hin stórættaða Ámund Sjúrðarson Bolt, sum (samstundis sum sviar í Dølunum) gjørdi uppreistur móti tí vaksandi danaveldinum í Noregi. Í 1436 tóku herlið hansara biskupsgarðin í Oslo, meðan hin danski biskupurin, sum eisini var kanslari Noregs, var uttanlands. Í semju, hann gjørdi við 12 norskar ríkisráðslimir árið eftir, varð avgjørt, at bert føddir og inngiftir menn kundu fáa embæti í landinum; kongur skuldi tilnevna drottseta og norskan kanslara, og hin ólógliga skattaáleggingin hjá fútunum skuldi steðgast. Ámund-





Innsigli løgrættumanna, almenna innsigli Føroya, sum Andras Guttormsson løgmaður hin 15. august 1533 setti fyri bræv til kongs. Í innsiglinum er hin føroyski veðrurin, við umskriftini: „S[igillum] Logretv Manna". Eftir bókstavasniðinum í umskriftini er innsiglið frá 14. øld.
*Mynd: Det arnamagnæanske Institut, Københavns Universitet. Tekning: Årbøger for nordisk Oldkyndighed og Historie, 1914.*

ur skuldi fáa Føroyar í len. Fleiri av hesum viðtøkum, sum vóru norsk tjóðskaparlig tiltøk móti danaveldi, vórðu veruliga sett í verk og vóru galdandi eina tíð. Síðan hvørvur Ámundur Bolt úr norskari søgu (men ikki svenskari) – og ikki er greitt, um hann veruliga gjørdist lensharri í Føroyum.

Í 1535 er nevndur Joen Nielssøn, fúti hjá hamborgarkeypmanninum Thomas Koppen, sum hevði Føroyar í len. Eftir navninum at døma hevur hann helst verið føroyingur. Fúti er eisini nevndur í 1538. Tá ið Thomas Koppen doyði í 1553, vórðu Føroyar lagdar undir Bjørgvinshús len í 1555, og høvuðsmaðurin har, lensmaðurin, sendi fútar til Føroya. Í seinnu helvt av 16. øld eru nevndir fleiri fútar. Teir høvdu stórt vald. Dømi eru um – í klaguriti frá um leið 1567 – at fútar hava sett kongsbøndur frá gørðum og fyri mutur latið øðrum monnum teir, hóast hesir bøndur kundu rinda jarðarleiguna og ikki høvdu „forbrotið" garðarnar á annan hátt.

Í 1569 varð fútin Anders Jude settur frá embætinum, tí



Norskur sorinskrivari í embætisskrúð, eftir málningi frá 1689, styðjandi seg við høgru hond á ta nýkomnu Norsku Lóg. Tá ið hin norski aðalin í 1591 svór Kristiani IV hylniseið, varð kravt, at løgmenninir fingu sær skrivarar til hjálpar. Í Danmark skuldu skrivarar føra tingbøkur frá 1551. Sumt bendir á, at „landsskrivari“ var í Føroyum, áðrenn Gabriel Mitens í 1584 varð settur í hetta starv (saman við bartskerastarvinum). Hann var norðmaður og kann hava havt sær norskan sorinskrivaraeinkennisbúna. Tó má hugsast um, at nærum hundrað ár eru ímillum Gabriel Mitens og henda norska sorinskrivaran omanfyri. Embætisøki sorinskrivaranna var nógv víðkað í tí tíðarskeiðinum; frá 1634 gjørdust teir í veruleikanum dómarar í undirrættunum (bygdatingunum). Í løgrættu skuldu teir døma saman við 8 løgrættumonnum, í sakarmálum um óðal og ogn, lív og æru. Um løgrættumenninar í Føroyum skrivar Thomas Tarnovius í 1669, at teir sótu á tingi við rundum víðum kragum, „som gantscke med huller ere syde, som ere smaa oc store, oc staa gantscke stive om halsen. Oc det er en gammel dragt der i Øerne.“ Um løgmaður hevði serstakan búna, er ikki vitað. Men undir fransavitjanini í 1759 klagar kommandanturin um, at Hans Jákupsson Debes løgmaður hevði gjørt seg upp, tá ið hann stásklæddur á hestbaki og við gyltum sporum fór av Steigini til Vestmanna at hitta hin franska herflotaovastan, François Thurot. Sorinskrivarastovnurin í Føroyum er eldri enn í Noregi. At vera dómari í Noregi var bert ein lítil partur av embætisverki sorinskrivarans. Á bygd var hann fyrst og fremst skrivarin. Allar rættarliga galdandi avtalur (um arv, skifti, keyp og sølu, at halda panti- og skeytaprotokollir o.a.) – alt hetta varð lagt yvir á hann, og fyri hesi arbeiði fekk hann løn sína (sum „sportlar“). Nógvir teirra gjørdust ríkir menn við stórari ávirkan; t.d. møttu 12 av Noregs sorinskrivarum á Eidsvoll í 1814. Ikki fyrr enn í 1868 fingu teir fasta løn sum almennir tænastumenn. *Mynd: Norsk Folkemuseum, Oslo.*

Tittulblaðið í teirri elstu varðveittu Tingbókini, sum byrjar í 1615. Tá var Sakarias Tormóðsson av Eiði Føroya løgmaður og Strange Madtzen, borgari í Keypmannahavn, fúti. *Føroya Landsskjalasavn. Mynd: Per á Hædd.*

at hann uttan dóm hevði tikið ogn frá føroyingum og hevði forðað teimum í at fara av landinum at bera klagur fram fyri kong. Árið fyri hevði Fríðrikur kongur II sett ta reglu, at loyvt skuldi vera hvørjum manni at koma til sín at bera fram klagu. Hann sendi mann, nevndur Maurits skrivari, til Føroya at hoyra klagurnar, og læt føroyingar vita, at „Eder over ham skal vederfares saa meget, som Norges lov og ret er, saa I Eder derudinden ikke skulle have at beklage; og dersom nogen af Eder ville begive sig af landet, og hvis uret sket er, selv tilkendegive, at det skal være Eder frit for, og skal hverken fornævnte Anders Jude



Allar varðveittar heimildir benda á ótrygg viðurskifti í Føroyum árini fyri siðaskiftið við tað, at Danmark gjørdist partur av tí týska siðaskiftisstríðnum. Eitt gott dømi er hamborgarkeypmaðurin Joachim Wullenweber, sum í 1524 ella 1525 hevði verið umrøddur sum hin versti yvirgangskroppur í Føroyum. Men í brævinum omanfyri, dagfest í Tórshavn hin 15. august 1533, geva Ámundur Ólavsson biskupur, Andras Guttormsson løgmaður, løgrættumenn og almúgan Joachim hitt besta viðmæli. Innsigli løgmans og biskups eru sett fyri brævið. Hóast málið er danskt við tíðarinnar eyðkendu knortlutu stavseting, eru týðilig føroysk málmerki: „Wii Amwundher med gudz naader biscup j Ffør øy Andhers Gwttor(m)sson laagman ok allæ lagrettis men ok menighæ almwgh i sommæ landhæ qe gudz ok sinæ kwnnikt ghiæræ weir med thette wort opnæ breff ... at kom ffore oos herræ Joachim Wullenweber roodman j Hamborg, ok spordæ biscup ok lagmannen ok lagrettis men ok menighæ almwghæ hwaræleydis han hawer begoot seeg, og scykkæd seeg ...“ Hann fær frá øllum hitt besta skotsmál sum „ein erlighæ ok retfærdhigæ danneman her j Ffør øy ..., ffordi han haver holled oos med lag ok reet

eller nogen anden gøre Eder forhindring eller forfang udi nogen maade."

Henda regla varð sett í loyvisbrøvini hjá øllum fútum eftir tað – uttan hjá Gabel. Í hesum liggur, at fútarnir í hansara tíð kundu vita seg nógv tryggari enn fyrr, og tað vald, teir harvið fingu, mundi vera ein orsøk til tað ringa umdømi, Gablatíðin síðan hevur havt í Føroyum.

Summir av fútunum høvdu eisini rætt til handilin við Føroyar.

Fíggjarviðurskiftini í oyggjunum hoyrdu undir embætisøki fútans. Innkrevjing av landsskuld (leigu av kongsjørðini), tíggjund, festing av kongsgørðum og bótum lá undir honum. Hann skuldi halda roknskap við hesum inntøkum. Fútaroknskapirnir eru ikki varðveittir samanhangandi; men teir elstu ganga aftur til 1584, tá ið eisini Jarðarbøkurnar taka við. Fútin var almennur ákæri á løgtingi og hevði hægsta løgreglumyndugleika. Fútin var ikki altíð fastbúgvandi í Føroyum. Var hann ikki tað, kom hann við fyrsta skipi um várið og fór avstað aftur um heystið við seinasta handilsskipi. Hann hevði tá sonevndan vetrarfúta, ið ofta var føroyingur, fyri seg ta tíðina, hann var burtur. Sýslumenninir, sum vóru seks í tali, stóðu undir fútanum. Teir kravdu inn m.a. tíggjund í sýslunum og høvdu løgreglumyndugleika har. Sýslumaður kundi í fútans stað vera ákæri á vártingi. Sýslumenninir vórðu løntir við kongsins parti av korn-, fugla- og ostatíggjundini og tí, sum latið varð í tíggjund av kópi, kalva og smáfiski.

ok allæ gamblæ godhæ seidwaner som min herræ kwngens bok [Kongsbókin] wt viser ok at han mottæ wære wor nadælygesthæ kwngens wmbos man heer j landhet. Thiil yttermæyræ wissan ok saningen her wm heinghiæ wi biscup Amwnder wort inseghel nedan ffore thtte opnæ breff ok ieg Anders Gwttormsson lagman j Ffærøy hengher ieg lanssens inseghell nedan ffore thette breff med all almwghens ia ok samthykkylssæ som skriwed war i Thorshaffn in die assumtionis Marie anno domini mdxxxiii etc."
*Mynd: Det arnamagnæanske Institut, Købehavns Universitet.*

## Revsingar

Vanligasta revsingin fyri brot var eftir Tingbókunum *bót* til kongs. Í siðabrotum, serliga barnasøkum, vórðu tey seku ofta *húðflongd*, meðan tey vóru bundin at einum steyra, „kákinum"; mangan varð tikið til hesa revsing, um tann dømdi átti ikki fyri bótina. Nevndir eru eisini revsihættir sum *fongsul og jarn, boltur, hálsjarn*. Við hvørt varð onkur dømdur at fáa nakrar byttur av vatni niður yvir seg. Vanligt var, at fleiri av hesum revsingum vórðu nýttar saman. Ofta verður nevnt, at onkur skal „straffes paa kroppen", uttan at tað er heilt greitt, hvat ið liggur í hesum

Fútar eru kendir í Føroya søgu frá tíðliga í 1500-árunum. Teirra verk var at krevja inn gjøld hjá lensharrum og kongum. Allir vóru ikki fagnarfólk. „Fáur harmar fúta deyða," sigur gamalt orðatak. So hevur neyvan bara verið í Føroyum. Í bók síni um norðurlandatjóðirnar, haðani henda mynd er, hevur Olaus Magnus eitt heilt kapittul um fútar. Har skrivar hann millum annað: „Ein góður hirði hevur rætt til at skera ullina av seyðinum, men ikki at skræða skinnið av honum."



dómum, sum ikki eftir orðaljóðinum eru tíðaravmarkaðir. Í onkrum sambandi eru „myrkastova", „Portugálið" og „Skansin" nevnd sum varðhald ella fongsul. Seinni varð loftið í Tinghúsinum í Gongini nýtt til hetta endamál. Tað tykist, sum hin dømdi hevur verið undir revsing, so leingi hann ella hon hevur tolað hetta. Nógvir menn vórðu dømdir til revsiarbeiði, bæði í Føroyum og í Danmark, í ásetta tíð ella fyri lívið. Harðasta revsing var deyðarevsingin, sum í Føroyum var útint við heinging, hálshøgging og søkking.

Kongur helt fastan bøðil við løn; hann skuldi útinna revsingarnar og fekk 6 gyllin um árið av kongsinntøkunum. Í árinum 1600 nevnist ein bøðilsøks millum leysar lutir við handilin. Hon er eisini nevnd í 1709. Í roknskapinum 1601-1602 gremur fútin seg um, at hann hevur havt útreiðslur av at hava havt fýra fangar sitandi, men at tríggir teirra tá vóru tiknir av døgum. Bøðilsyrkið var lítið umhildið. Tá ið maður í Suðuroy í 1681 var dømdur at hava mist allar ognir til kongs og at verða húðflongdur fyri at hava stolið triðju ferð, var eingin bøðil í landinum. Løgtingið loysti vandamálið við úrskurði um, at „eftersom ingen bøddel var her udi landet, som dog højligen gøres fornøden, blev han for straf paa kroppen forskaanet, med saa skjel, at han herefter skulle betjene bøddelens plads og derfor nyde den løn, som bøddelen aarligen er tillagt". Sama ár slapp maður á altingi í Íslandi undan at verða brennimerktur sum tjóvur aftur fyri at gerast bøðil. Slíkt



Eisini í Føroyum er vitað um yvirgang frá fútum móti fólkinum. Serliga ring var tíðin hjá Joachim Wullenweber um 1530. Olaus Magnus hevur hesa mynd av bóndum, sum bera eld at fútaborg. Eingi søgulig skjøl siga nakað um, at fúti er dripin í Føroyum. Men í søgnini um Snæbjørn verður greitt frá, at tá ið dómarin hevði lisið dómin upp fyri Snæbirni (sjey ár í jarni á Bremarhólmi), reiggjaði Snæbjørn stavinum yvir høvdið og skuldi sláa dómaran kaldan. Stavurin rakti í staðin fútan í høvdið, so hann small deyður niður.

var tó ongantíð vanligt, tí bøðilsyrkið var eitt kongligt starv. Í eini jarðarsak á vártingi í Øravík í 1706 er ein „skarprættari" nevndur at navni. Í Suðurstreymoyar kirkjubók skrivar prestur undir 9. september 1757: „Død og begraven Poul Olesen Skarpretter." So hóast eingin avrætting tá hevði verið í 51 ár, var hesin dapri stovnur enn tilbúgvin, og hann hevði sjálvsagt eisini við aðrar revsingar at gera.

Flestar sakir vóru barnasakir. Nærri skyldskapur var millum teirra, ið komin vóru fyri barn saman, harðari var revsingin. Fyrsta søguliga upplýsing um deyðadóm er júst av sovorðnum slag. Tann dømdi var maður í Svínoy, sum sambært Jarðarbókini hevði mist ognir sínar „for den „kætterisag" [t.e. blóðskammarsak], han bedrevet havde som han blev rettet for, og ligger aa Thofftum". Maðurin er nevndur í Jarðarbókini 1584, 1588 og 1590. Einki er vitað um sakina. Hann er helst dømdur og tikin av døgum á Norðuroya vártingi. „Kætteri" hevur einki við katólska trúgv at gera í hesum sambandi; orðið varð í samtíðini nýtt júst um blóðskomm, t.d. í sakarmálinum móti Magnusi Heinasyni í 1580-árunum. Eftir teirri fyrstu Tingbókini vórðu maður og kvinna úr Vágum í 1615 dømd frá lívinum, tí at maðurin, sum var einkjumaður, var komin fyri barn við konusystur sínari. Fútin Strange Madsen kravdi deyðarevsing, og Sakarias Tormóðsson, løgmaður, sum sjálvur tólvti dømdi í málinum, feldi dóm, at bæði eftir Guds og veraldligari lóg høvdu tey „forbrudt deres liv og deres






„Corps de Garde“ merkir vaktarlið ella tilhald hjá vaktarliðinum. Á føroyskum varð tað avlagað til „Portugálið“ ella „Kortigálin“. Hetta hús niðan frá Sælingahellu varð bygt í 1693, meðan Kristian V var kongur, og Gabel hevði handilin og annars alt landið í len. Húsið varð tikið niður í 1762 og bygt upp aftur av nýggjum; tað hevði kjallara, stovu og loft. Tað varð nýtt til vaktarhús hjá skansaliðinum og til lóður- og byrsugoymslu. Harumframt var tað fangahús.
*Myndir: Ingi Joensen.*

gods under Kongelig Majestæt“. Eftir vanligum reglum hevur maðurin verið hálshøgdur og kvinnan søkt, druknað, hóast einki stendur um hetta í sjálvum dóminum. Tikið varð til somu revsing í 1664. Tá hevði ein kvinna úr Sandoy fingið barn við manni, sum var bróðir at einum øðrum, sum hon hevði átt barn saman við 8 ár frammanundan. Hin fyrri var tá deyður. Løgmaður, Jóan Pálsson, og allir løgrættumenn feldu tann dóm, at maðurin skuldi „halshugges og kvinden at sjunkes“, tí at hvørki *Recessin* ella *Landslógin* (má vera Norska Lógbók Kristians IV) gav løgmanni og løgrættu møguleika at eira teimum.

Av sama slag var dómur, sum Jóhan Hendrik Weyhe, løgmaður, og allir løgrættumenn við honum í 1679 feldu eftir Stóradómi yvir mann og systur hansara, sum vóru komin fyri barn saman. Maðurin varð dømdur at verða hálshøgdur, og kvinnan skuldi „miste livet og sjunkes". Seinasti blóðskammardómur varð sagdur í 1706, meðan Sámal Pætursson var løgmaður. Tá vórðu tvey hálvsystkin úr Streymoy, sum høvdu fingið barn saman, dømd frá lívinum og hálshøgd í Tórshavn.

Eftir miðaldarligum kirkjurætti rakk forboðið fyri hjúnalag aftur til skyldskap í sjeynda lið. Hesa reglu hevur verið ringt at halda í fámentum samfelag. Tað ásannast í grundgevingini fyri broyting við fyriskipan í 1571, sum loyvdi hjúnalag millum fólk í triðja og fjórða liði: „Landet er fast trangt, og folket med slægt- og svogerskab saa tilsammen bebundet, at der ikke findes mange, som er jo udi de maader hverandre nogenledes forvandte."

Í 1662 hevði bøðilsøksin verið á lofti fyri dráp. Tá varð ein havnarmaður dømdur „at have sit liv forbrudt … og miste hovedet" fyri at hava bart konuna til deyða.

Tjóvar komu eftir gomlum siði ikki undir øksina, men vórðu hongdir, um talan var um grovan stuldur, ella teir høvdu stolið fleiri ferðir. Á vártingi á Selatrað í 1625 vórðu tríggir brøður úr Eysturoy dømdir til gálgan fyri stuldur. Teir sluppu tó við lívinum, við tað at múgvandi menn bøttu fyri teir, og sagt varð, at teir høvdu stolið av neyð. Árið eftir varð maður hongdur á Selatrað fyri at hava reikað um og stolið í Eysturoy, Streymoy og Vágum fyri 6 gyllinsvirði. Løgmaður, Sakarias Tormóðsson, og 12 løgrættumenn dømdu, at hann „skulde hænges udi en galge efter Loven i Tyvebalken i det første kapitel, og hans gods at være forbrudt til K.M.". Faðirin at tí hongda hevur helst verið uppi í stuldrinum, tí ein maður, sum eftir navninum at døma er faðirin, fær bót, eina mørk í silvri, fyri ikki at vera komin á Selatraðar ting „at følge en misdæder til retterstedet". Á vártingi í Sandoy í 1638 varð maður dømdur frá lívinum og hongdur fyri at hava stolið triðju ferð. Í 1669 komu tríggir menn úr Suðuroy fyri løgtingið ákærdir fyri stuldur. Ein teirra varð dømdur í gálgan straks. Hinir báðir sluppu at ganga leysir í Tórs-

Fyrsta blaðsíða av Stóradómi, soleiðis sum hann er varðveittur í handritinum AM 316: „Stóri dómur um óbótamál", t.e. um misgerðir, serstakliga siðabrot, ið ikki kundu bøtast. Tær hørðu revsireglurnar í honum vórðu samtyktar á altingi í Íslandi í 1564 at koma í staðin fyri hin gamla Kristinrættin frá katólskari tíð, sum nú var farin úr gildi. Hesin partur av rættinum fór nú frá kirkju til ríkisvald. Stóridómur setti nágreiniligar revsingar fyri ávís brot; í grovastu førum slapst ikki undan, at maður varð hálshøgdur og kvinna søkt. Siðabrot varð revsað við lívláti, um skyldskapur var í triðja og fjórða ættarlið. Fríðrikur kongur II staðfesti hesa revsilóg. Í Tingbókini 1666 stendur, at „den islandske dom" varð settur í gildi í Føroyum í 1584, og at hann „udi langsommelige tider haver været brugelig, når nogle sådanne sager indfaldt og Hans kgl. Majestæt, salig højlovet ihukommelse, konning Christian den 4. ved sit indgivne brev til lagmanden her på Færø, salig Joen Justinussøn, anno 1637 nådigst haver befalet sådanne tilfælde forn. islandske dom at følge." Í Íslandi var Stóridómur í gildi lítið broyttur fram í 18. øld. Hann varð tó ikki settur úr gildi fyrr enn í 1838, tá ið donsk revsilóg varð gjørd galdandi í Íslandi. Í Føroyum vórðu fleiri dómar feldir eftir Stóradómi, tann seinasti í 1682.
*Mynd: Det arnamagnæanske Institut, Københavns Universitet.*

havn, meðan bíðað varð eftir avgerð frá kongi, um teir kundu fáa grið ella ikki. Teir høvdu tá tikið ein bát í Havn, vóru farnir aftur til Suðuroyar og høvdu síðan hildið fram at stjala og livað sum útiløgumenn „i Suderø i klipperne". Teir vórðu tó tiknir og í 1670 dømdir „at miste livet og blive hængt".

Sagnir eru um – úr Eysturoy og Norðuroyum – at brotsmenn vórðu omanstoyttir; men henda revsing er ongantíð nevnd í lógum og tingbókum; hon tykist at hoyra eini eldri tíð til, eisini eftir teimum tingstøðum, sum nevndir eru í sambandi við hana.

Fyri ymisk brot, serliga barnasakir, kundu menn dømast at fara úr heimaoynni. Í Tingbókunum eru fleiri dømi um dómar av hesum slagi. Tað kom eisini fyri, at brotsmaður varð dømdur at fara av landinum. Í seinnu helvt av 17. øld gjørdist rættiliga vanligt at døma menn til skansaarbeiði í Tórshavn; teir skuldu tá vera har, til bótin var bøtt.

Ognirnar hjá dømdum brotsmonnum og bøtur sum heild (sakaroyrar) fóru undir kong og gjørdust saman við tøkuni av kirkjujørðini eftir siðaskiftið grundstovnurin undir kongsjørðini í Føroyum. Kongsbøndur kundu dømast frá jørðini og menn, t.d. sýslumenn, frá jørð og embæti, fyri brot, ið oftast vóru loynihandil ella undanførsla frá skyldum mótvegis krúnuni. Tað man vera orsøkin til, at ofta prestakonur og við hvørt eisini sýslumanskonur eru nevndar í sambandi við loynihandil. Á tann hátt vóru ogn og embæti ikki í vanda. Eisini óðalsmenn kundu bøta við jørðini, um teir ikki kundu loysa seg á annan hátt. Í 1691 mistu nógvir suðuroyingar jørðina fyri ólógligan handil.

Ein ikki óvanlig revsing í Føroyum – og í Íslandi – var at døma brotsmenn sum tjóvar og landastrok (sum ofta vórðu sett í sama bólk) at arbeiða í jarni í herflotahavnini og smiðjunum á *Bremarhólmi* í Keypmannahavn. Hesir dómar vórðu feldir eftir *Stóru Recess* frá 1643. Henda revsing gjørdist vanligari í 18. øld. At „arbeiða í jarni" ella „jørnum" merkti, at maður, tá ið tikið var ímóti honum á Hólminum, fekk jarngjørð smíðaða um miðjuna, so víða at hann fekk skift klæði, og eina niðan fyri høgra knæ og millum gjarðirnar tungar leinkjur. Fyri ólýdni kundu tyngri jørn leggjast á, og eisini kundu fleiri fangar leinkjast sam-

an. Deyðarevsingin var honum vís, sum rýmdi og varð tikin aftur. Fangarnir vórðu illa viðfarnir.

Eftir áheitan frá prósti og prestum í Føroyum á kanslara og kong um at fáa betri skil á viðvíkjandi tjóvum og landastrokum og monnum, sum ikki vildu taka tænastu hjá bóndunum, kom eisini í gildi frá 1642 fyriskipan um „Løsgængere og Tyve“. Sama dag vórðu á løgtingi 11 føroyingar „dømt til Bremerholm udi jern“.

Fátæktin hevur verið eitt samfelagsligt vandamál – eftir meting prestanna minni fyri tey fátæku sjálv enn fyri áhugamálini hjá bóndunum og harvið eisini hjá prestastættini. Hjá teimum dømdu mundi tó altíð vera frægari at ana fátækur í Føroyum enn at liva tað, ið eftir var av ævini, í trældómi á Bremarhólmi. Lítið man vera at ivast í, at aftan fyri fátæktina liggur tann neyð og tann armóð, sum kuldavetrar, fellisár, misvøkstur og fiskaloysi høvdu havt við sær frá miðskeiðis í 1620-árunum og langt fram í 1640-árini. Tær ringu tíðirnar hava havt neyð og lógloysi við sær.

Í 1658 fekk fútin Johan Heidemann uttan fyri alla tingtíð – í februar mánaði – løgmannin Baltsar Jacobsen (ið var dani, settur av kongi ella Gabel uttan tilmæli løgtingsins,



Bøðilsøks var varðveitt millum „leysar lutir“ í handlinum. Hon var altíð tøk, hóast langt kundi vera ímillum, at hon varð havd á lofti, seinastu ferð í 1706, tá ið tvey ung hálvsystkin vórðu hálshøgd fyri blóðskomm. Eingin veit, hvat er vorðið av henni. Eftir søgnini hevði smiður í Mikladali smíðað hesa øksina, „stóra og hvassa“, men at hann angraði hetta, tá hann frætti, hvat øksin skuldi nýtast til. Myndin sýnir bøðilsøks og høggstokk í Íslandi, har hesi amboð vórðu nýtt seinastu ferð í 1828 at avrætta mann og kvinnu fyri dráp. *Mynd: Þjóðminjasafn Íslands, Reykjavík.*



Úr Tingbókini 1630. Á hesum síðum eru nakrir dómar, feldir á vártingunum og á løgtingi hetta ár. Úr Streymoy m.a.: „Peder Gregirissøn i Quiewig og Peder Islender for de stjal begge en kvie for Hungers Nød er benaadet for deres Armods Skyld paa 2 M[ar]k. Sølv. Á høgru síðu eru hesi dømd. Úr Sandoy: Jákup Jóansson í Skálavík fyri frillulevnað við Sunnuvu Ólavsdóttur, bæði 4 gyllin, og Líggjas Dunaldsson á Sandi fyri frillulevnað við Marini Jóansdóttur, fyrsta brot hjá báðum; tey fáa grið við at bøta 3 gyllin. Úr Vágum: Jóan Guttason í Sandavági, tí at hann leyg um Tormóð Ólavsson, at bøta 6 skinn, og Jóan Steffansson fyri halgibrot at bøta 1/2 gyllin. Úr Suðuroy: Símun Guttason úr Froðba fyri frillulevnað við Ingu Ísaksdóttur, tí at hann giftist við henni, at bøta 2 gyllin, og Mortan Símunarson í Sumba at bøta 1/2 gyllin, tí at hann ikki hevði hildið uppi garðarnar til grannar sínar. Jóan Justinusson løgmaður úr Hattarvík segði upp dómarnar saman við 6 løgrættumonnum.
*Føroya Landsskjalasavn. Mynd: Per á Hædd.*



Selatraðar bygd. Fremst er Tingsteinurin. Á Gálga er í fjøruni niðanfyri. Eisini á vártingunum kundu tungir dómar verða feldir. Várting eysturoyinga var í søguligari tíð á Selatrað. Har var maður, helst av Toftum, dømdur í gálgan fyri stuldur víða um, hóast virðini ikki vóru stór. Fyrsta grein í tjóvabólkinum í Norsku Lóg Kristians IV frá 1604 var tann sama sum í Landslóg Magnusar Lógbøtara frá 1274. Tó var altíð avgerandi, um ákærdi hevði stolið fleiri ferðir, og um virðini. Grundgeving løgmans og løgrættumanna tykist her at vera hin fyrra. Tó verður hann eisini sagdur at hava „stolet meget fra mange Godt Folk"; tað er ilt at síggja av tí tjóvagóðsi, sum nevnt er í ákæruni:

*Dom og Sentens over Peder Jacobsønn, som blev rettet paa Selletrode Ting.*
Anno 1626, 8. Juli, paa et set Ting, lod K.M. Foged Madtz Christensønn udi Retten fremeske en ved Navn Peder Jackobsønn og tiltalede hannom for han forgangen Vinter havde stolet meget fra mange Godt Folk, som hannom og af mange lovfaste Vidnesbyrd blev overbevist, og bad hannom nu selv villigen at bekende, hvad han i saa Maade havde stolet fra godt Folk. Da efter saadan Tiltale bekiendte for'ne Peder Jackobsønn saaledes, som efterfølger. Først bekendte han sig at have stolet paa nogle Steder udi Østerø 12 Fiske, 4 Par Hoser, 1 Par Boxer, 8 Oste, $^{1}/_{2}$ Lambs Krov, 1 Thueste Lycke og noget Spek. Sameledes bekendte han at have stolet fra godt Folk udi Strømmeø 2 Par Hoser, 8 Par Sko, 2 Gammelfaar Skind, 2 Oxe yffuer, 1 Kioedmers Vomb, 2 Fottemøer, 2 Oste og 1 Krov. Noch bekendte han at have stolet udi Waageø $1^{1}/_{2}$ Gammel Krov, og er det af godt Folk sammen regnet, hvad han saaledes selv haver bekendt, at beløbe sig udi en Summa Seks Gylden. Men dog var det hver Mand vitterligt, at han lenge var befunden at bruge saadan sit Tyveri. Da efter saadan Prov og Vid-

nesbyrd og foreskrevne hans egen Bekiendelse, var K.M. Foged Madtz Christensønn Dom begerendis udaf Laugmanden Sackrias Thormodtzønn og menige Tingmend, som den Dag Ting søgte, over for'ne Peder Jackobsøn hvad hans Straf burde at vere efter Loven, og om hans Gods burde ikke at vere forbrudt til K.M. Blev saa forfunden og paadømt af Laugmanden Sackrias Thormodzønn og 12 sorne Mend, som var Mickell Joensøn, Hendrick Thomissønn, Oluff Laurtzønn, Isach Nielsønn, Johannes Thorloffsønn, Joenn Thoemissønn, Pouel Jacobsønn, Andfind Jacobsønn, Joenn Olufsen, Joenn Pouelsønn og Johannis Eliasøn, at for'ne Peder Jackobsønn efter saadan hans egen Bekendelse og forbemeldte Prov og Vidnesbyrd skulde henges udi en Galge efter Loven i Tyve Balken i det første Kapitel, og hans Gods at være forbrudt til K.M. At saa udi Sandhed er som forskrevet staar, vidne vi forbemeldte Laugmand og 12 sorne Mend med vores Signeter her nedenfor. Actum Vt Supra.

Myndin niðanfyri er av dóminum í Tingbókini.
*Tingbókin: Føroya Landsskjalasavn.*
*Myndir: Per á Hædd.*



Ef madr stendr man in þe sinu.
Ef madr kennir adrum stuld.
Um rans sak.
Ef madr finnr fe sitt þiofstolit
Um mar stenia forslu.
Ef madr stelr or alldinis gardum.



Um huinnz sku.
Um hop tak.
Vex slu ni sk in; fundi fara.
Um tylftar eida.
Um settar eida.
Um hyritar eida. 7 ranga eida.

[illegible]

Þat er nu þui næst. at var skal engi annan stela. Nu er þo greuā da ef sa madr stelr mat er eigi fær ser vinnu til fostrs. 7 hielpr sua lifi sinu fir hungrs sakir. þa et sa stuldr fir engan mann refsingar vdr. En sa madr er vinnu før er ser til fostrs. 7 stelr til ofrls 7 var ekki adr at sliku kendr. þa skal hann a þing føra 7 loysi hud sina. iij. mørkum s. Nu stel hann annat sinnis til ofris loysi hud sina vi. m. s. En ef hann loysir eigi lati hudina 7 se brugdit lukkli a kinn hm. Stelr hann þridia sinn til ofr tis late hudina. en kung taki af fe hans. vi. m. s. ef til er. En ef hinn same stel optar þa er hann drepr. En ef madr stelr til .h. m. ve gunnar sa er ekki var at sliku kendr fyrr. þa skal hann a þing føra. 7 loysi hann sik .viij. ertogum 7 .xiij. morku. s. vid kung. eda fa te vtlæger. En ef hann stel optar þa er hann drepr. En ef þiofr stelr til m. vegunnar i fyrsta bragde þa hefir hann firir gort fe sinu allu vid kung. 7 hafi slika refsingr sem sa madr leggr a h er kungs valld hefir i hendi til rettra refsinga 7 halldi þo lifinu. En fe ef hinn same stelr optare þa hefir hann firir gort fe 7 fridi sin

Á myndini vinstrumegin verður tjóvur „hýddur", t.e. húðflongdur ella kákstrokin; hann er bundin at kákinum, einum steyra. Myndin í forbókstavinum til tjóvabólkin í Landslóg Magnusar Lógbøtara frá 1274, og annars øll skriftin sjálv, er væl vakrari enn tann dapri veruleikin aftanfyri. Eftir yvirskriftina: „Her hefr [t.e. byrjar] þiofa balkr oc segir ef maðr stelr", kemur sum áminnandi inngangur: „Þat er nu þui næst at var skal engi annan stela ..." Tó, um maður stjól fyri ikki at doyggja í hungri, skuldi hann ikki revsast. Arbeiðsførur maður, sum stjól til sín sjálvs upp til eins oyris virði fyrstu ferð, skuldi førast til tings og loysa húð sína við trimum mørkum í silvri til kongs (loysa húð: gjalda bót fyri ikki at verða húðflongdur); var hann ikki førur fyri aðru ferð at loysa húð sína, tá við 6 mørkum, skuldi hann missa húðina og verða brennimerktur við gløðandi lykli á kjálkan. Fyri triðja brot var revsingin húðlát og bótin 6 merkur til kongs. Fjórðu ferð var eingin bøn: „En ef hinn same stelr optar. Þa er hann dræpr." At tjóvur var „dræpr" merkti, at hann kundi ella skuldi drepast, og tjóvur varð vanliga tikin av døgum við heinging, sum var tann vanvirðiligasta av revsingum. Kvinnur vórðu tó ikki hongdar, men fingu aðrar likamsrevsingar.
*Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

Í seyðalondum sum Føroyum og Íslandi vóru seyðatjóvar væl kend fyribrigdi. Fleiri menn vórðu dømdir á løgtingi og vártingum at heingjast fyri at hava stolið seyð ella okkurt av seyði. Í forbókstavinum þ í tjóvabólkinum í hesum íslendska Jónsbókarhandriti verður týðuliga sýnt, hvat seyðatjóvur hevur at vænta sær.
*Mynd: Stofnun Árna Magnússonar á Íslandi, Reykjavík.*

Trælarullan í Stokkhúsinum í Keypmannahavn. Eftir at Bremarhólmur í um leið hálvtannað hundrað ár hevði verið hin illa gitni stovnur, hagar menn vórðu dømdir at arbeiða í jørnum, vórðu teir seinastu 95 fangarnir har í 1741 fluttir til Stokkhúsið. Støða fanganna har var av rættum nevnd „Slaveri" og fangarnir sjálvir „Slaver". Revsistovnarnir vóru undir hernaðarligari yvirleiðslu. Málið í herinum var fram ímóti 1800 týskt. „Trælarullan" (Sclavenrolle) var tí skrivað á týskum, og hon er nágreiniliga førdur roknskapur. Longu í teirri fyrstu trælarulluni frá Stokkhúsinum (1741–1770) sløðast onkrir føroyingar. Fáur livdi leingi í trældóminum. Í 1764 doyðu tveir føroyingar har. Jákup Pálsson (f. 1738), sum hevði verið hermaður („Garde"), hevði, tá ið hann „Gassen laufen sollen", trivið eftir sáplinum hjá einum heryvirmanni og við vilja roynt at drepa ein mann við honum. „Gassen laufen" eitur á donskum „at løbe spidsrod". 1. apríl 1764 varð Jákup Pálsson fluttur úr skansanum „Citadelle Friederichshafen" til Stokkhúsið sum fangi nr. 907. Har hevði hann tá sitið síðan 4. november 1761. Í Stokkhúsinum skuldi hann so sita fyri lívið; men tá vóru bert tveir mánaðir eftir av lívi hansara; tí longu 2. juni doyði hann. Hesin Jákup hevði, sambært trælarulluni, verið bæði í Citadellinum og Stokkhúsinum áður. Fyri rýming var

hann eisini komin úr Citadellinum 19. mai 1761 og hevði sitið í 2 mánaðir; tá hevði hann „runnið spíssrót" 16 ferðir, tá fangi nr. 863. 19. juni var hann „lossgekommen und in die Compagnie geliefert". Longu hálvan fjórða mánað seinni var hann aftur í Citadellinum. – Fangi nr. 998 er eisini føroyingur, Mikkjal Ellendsson, 54 ára gamal, eigur konu og eitt barn, dømdur av Hans Jákupssyni Debes løgmanni á løgtingi, til revsiarbeiði fyri lívið fyri at hava stolið tveir seyðir í haganum. Hann kom í Stokkhúsið hin 6. august 1764 og er longu hin 29. november deyður. Omanfyri er mynd av „trælarulluni í Stokkhúsinum", har nevndur er ein føroyingur, trælur nr. 300. „Navn: Morten Michelsen. Hvad han har været: National Soldat (soldatur á Skansanum) fra Færøe. Fædreneland: Færøe. Alder 33. Religion: Luth. Profession: Bonde. Om han er gift: Ja. Har børn: Sønner: 2. Døtre: 1. Naar han indkom: 3. September 1789. Paa hvor lang tid: Livstid. Delictum (brotsverk): Hestetyveri. Udstanden Straf: Kagstrøgen." Undir seinasta teigi „Hvorledes han er bortkommen", stendur einki; men í aðrari trælarullu stendur undir teiginum „Forhold: Død 26. oktober 1808." Hesin Mortan, sum var dømdur av landinum, livdi sostatt í 19 ár í trældóminum.
*Mynd: Landsarkivet for Sjælland, København.*




Keypmannahavn í 1611. Vinstrumegin tann nýggja herflotahavnin við tað gamla Keypmannahavnar Slott. Aftari á myndini býurin við húsum og kirkjum. Høgrumegin ymiskt, ið hevði samband við herflotan, t.d. tann stóra akkerssmiðjan, síðan kirkjan á Hólminum, og uttan fyri tann nýggja virkisgarðin Bremarhólmur. Tann danski herskipaflotin var um at gerast ein av teim størstu og sterkastu í Europa. Til 1739 kundu menn dømast at arbeiða í jarni á Bremarhólmi. Á løgtingi ólavsvøkudag 1642 læt hansara hátignar „befalingsmaður" yvir Íslandi, Prosmund, „lese og forkynde K.M. naadigste Brev og anlangendes om Løsgiengere og Tyve". Sama dag dømdi Jóan Jústinusson løgmaður og allir sýslumenninir 11 føroyingar at arbeiða í jarni á Bremarhólmi. Bert 3 vóru tjóvar, 1 hevði gjørt kvinnu við barn, og hinir 7 vóru landastrok, sum ikki vildu í tænastu hjá bóndunum. Koparstunga eftir van Wick 1611.
*Nationalmuseet, København. Mynd: Niels Elswing.*

sum siður annars var, nevndur Illi Løgmaður, tí hann gjørdi ofta um seg á tingi), sorinskrivaran Niels Jákupsson av Glyvrum og 6 løgrættumenn at koma til Havnar at gera samtykt um, at ólýdnir skansamenn „uden al naade skal udføres til Bremerholm". Í 1672 varð ein tjóvur, sum hevði stolið fleiri ferðir, og møguliga ein afturat, sendur til Danmarkar at arbeiða í jarni.

Eftir kongligari fyriskipan frá 1739 varð eingin longur dømdur á Bremarhólm. Í 1741 vórðu allir fangar á Bremarhólmi fluttir til *Stokkhúsið* við Eystaru Grind og settir til arbeiðis í *Citadellet Friderichshavn*, kallað *Kastellið*, sum stóð undir herstjórnini. Haðan varð gingið í fylgi tíðliga hvønn morgun og heim aftur seint á kvøldi. Kastellið var stór og fjølbroytt fyritøka við hermannaskála, smiðju, vápnagoymslum og húsum til heryvirmenn, sum flestir vóru týskarar. Einir 5000 mans hildu til í Kastellinum. Fangatilvera har varð nevnd við rættum orði „Slaveri", og haðan kom fáur fangi út aftur á lívi. Teir flestu livdu bert heilt stutta tíð. Føroyingar og íslendingar talaðu




um Bremarhólm eisini eftir, at Kastellið tók ímóti fangum úr hesum kongsins londum.

Harðar revsingar sum deyðarevsing munnu hava kenst serliga harðar í einum so fámentum samfelagi sum tí føroyska. Løgtingið hevði tí við hvørt lyndi til at skúgva ábyrgdina frá sær og at leggja málið fyri kong ella ráðgevar hansara, hóast lógin annars var greið. Tað tók ikki minni enn ár at fáa avgerð í slíkum málum. Í einum blóðskammardómi í Eysturoy í 1682, har maður var komin fyri barn við 15 ára gomlu konusystur sínari, hevði løgtingið dømt mannin at høggast og gentuna at druknast sambært Stóradómi. Maðurin hevði sloppið sær burtur, áðrenn málið kom fyri rættin. Løgmaður, Jóhan Hendrik Weyhe, skeyt dómin inn fyri kong, tí at gentan var lítið meira enn eitt barn. Tá ið endaliga avgerð kongs kom til Føroya árið eftir um at útinna dómin, hevði eydnast at fáa gentuna av landinum við fremmandum skipi.

Danskir myndugleikar vóru ikki fegnir um hesar føroysku undanførslur. Henda í 1682 var ikki hin fyrsta. Í ólavsvøkutingsetuni 1672 varð lisið upp bræv frá Kristiani



Omanfyri verður gandakelling kastað á bálið. Í europeiskari mentunarsøgu eru tey nógvu kellingabálini í 15., 16. og 17. øld ein hin daprasti parturin. Átrúnaðarlig fávitska og pátrúgv búðu undir. Ofta kundu fyrilitsleysir einstaklingar ella bólkar nýta hesar møguleikar í egnum valdsætlanum. Túsundatals menniskju endaðu dagar sínar á bálinum. Kvinnur vóru í størri vanda enn menn. Samband teirra við hin versta, soleiðis sum tað kemur fram í rættarmálum víða um í Europa, bæði fyri og eftir siðaskiftið, var mest sum ein heilskapað hugmyndafrøði, við týðuligum kynsligum farra. Eisini menn fóru á bálið eftir ákæru og dóm fyri gand. Recessirnar frá 1576 og 1643 og Norska Lóg Kristians V frá 1687 høvdu brenning fyri gand. Hóast gandur onkuntíð verður nevndur í teimum føroysku tingbókunum, varð eingin føroyingur dømdur á bálið, hvørki kvinna ella maður. Í Noregi brann hin seinasta gandakellingin í 1627. Í Íslandi var seinasta brenningin í 1685. Tá vóru síðan 1625 brendir 21 menn og 1 kvinna. Í Hetlandi var ein gandakelling brend í 1645. Í Danmark vórðu sagdir upp fleiri dómar av hesum slagi í 1680-árunum, og í Svøríki logaði hitt seinasta kellingabálið so seint sum í 1723.



Tríggir brotsmenn í „gapistokki" í týskum træskurði frá 1500-árunum. Í Danmark og Noregi – og eisini helst í Føroyum við – var gapistokkurin oftari ein steyri við hálsringi. Vanligt var, at hann stóð við kirkjuna, í býum ofta á torginum. Í tíð Kristians IV skuldu eisini tey setast í gapistokk, sum bannaðu og svóru, og tey, sum drukku øl ella arbeiddu í kirkjutíð. Í pietismutíðini í fyrru helvt av 1700-árunum var gapistokkurin vís revsing hjá teimum, sum ikki fóru í kirkju.

Í týskum riti um brot og revsingar, „Layen Spiegel“ eftir Tengler Ulrich frá 1509, eru teknaðir nakrir revsihættir, sum vóru vanligir væl upp í 16. øld. Ovast vinstrumegin verður maður gjørdur til reiðar til „vatnroyndina“, ið var ein háttur at fáa fólk at viðganga brotsverk, t.d. gand og gudsspottan. Niðanfyri verður oyrað skorið av tjóvi. Í miðjuni í erva verður maður opaður, kelling brend, og høgrumegin verður maður, helst tjóvur, hongdur. Í neðra vinstrumegin verður maður húðflongdur. Í miðjuni verður maður hálshøgdur við svørði, meðan prestur við krossi fyrireikar hann til ævinleikan; longur høgrumegin brýtur bøðil útlimir á manni við hjóli; ovari verður maður blindaður við gløðandi jarni; niðast høgrumegin missir maður høgru hond. Vitað er um aðrar revsihættir enn hesar tá á døgum, og teir eru eisini sýndir á myndum, og lesast kann um teir í dómum, t.d. søkking og jarðing livandi. Á meginlandinum varð revsingarhátturin at slíta mann millum fýra hestar nýttur so seint sum eftir ár 1600. Í Føroyum hevur „úrvalið“ av revsiháttum verið meira avmarkað. *Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

Der drit tail





Á Gálganum í Øravík. Fremst, í miðjuni, sæst Gálgagjógv.
*Mynd: Ingi Joensen.*

kongi V. har hann í strongum orðum finst at, at løgting og várting sleppa sær undan at fella dóm:

„Da er Vores allernaadigste vilje og befaling, at lagmanden og andre rettens betjente paa bemeldte Færøe uden tilbørligt ophold endelig kender og dømmer udi hvad sager, som til Lagtinget eller Hjemting [várting] lovligt bliver indstævnet ... og det eftersom Landsloven, Recessen og ... udgangne Forordninger, som enhver agter at forsvare, og hvad her til dags anderledes kan være passeret, derudi haver lagmanden endelig at dømme enhver, saa efter som før er rørt, hvis lov og ret er vederfares. Hvorefter enhver vedkommende sig allerunderdanigst haver at rette under straf som ved bør.“

Uttan iva hevur orsøk verið til hesa áminning.

Deyðadómurin í 1682 var hin seinasti eftir *Stóradómi*.

Í týskum riti um brot og revsingar, „Layen Spiegel" eftir Tengler Ulrich frá 1509, eru teknaðir nakrir revsihættir, sum vóru vanligir væl upp í 16. øld. Ovast vinstrumegin verður maður gjørdur til reiðar til „vatnroyndina", ið var ein háttur at fáa fólk at viðganga brotsverk, t.d. gand og gudsspottan. Niðanfyri verður oyrað skorið av tjóvi. Í miðjuni í erva verður maður opaður, kelling brend, og høgrumegin verður maður, helst tjóvur, hongdur. Í neðra vinstrumegin verður maður húðflongdur. Í miðjuni verður maður hálshøgdur við svørði, meðan prestur við krossi fyrireikar hann til ævinleikan; longur høgrumegin brýtur bøðil útlimir á manni við hjóli; ovari verður maður blindaður við gløðandi jarni; niðast høgrumegin missir maður høgru hond. Vitað er um aðrar revsihættir enn hesar tá á døgum, og teir eru eisini sýndir á myndum, og lesast kann um teir í dómum, t.d. søkking og jarðing livandi. Á meginlandinum varð revsingarhátturin at slíta mann millum fýra hestar nýttur so seint sum eftir ár 1600. Í Føroyum hevur „úrvalið" av revsiháttum verið meira avmarkað. *Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

Der drit tail





Á Gálganum í Øravík. Fremst, í miðjuni, sæst Gálgagjógv.
*Mynd: Ingi Joensen.*

kongi V, har hann í strongum orðum finst at, at løgting og várting sleppa sær undan at fella dóm:

„Da er Vores allernaadigste vilje og befaling, at lagmanden og andre rettens betjente paa bemeldte Færøe uden tilbørligt ophold endelig kender og dømmer udi hvad sager, som til Lagtinget eller Hjemting [várting] lovligt bliver indstævnet … og det eftersom Landsloven, Recessen og … udgangne Forordninger, som enhver agter at forsvare, og hvad her til dags anderledes kan være passeret, derudi haver lagmanden endelig at dømme enhver, saa efter som før er rørt, hvis lov og ret er vederfares. Hvorefter enhver vedkommende sig allerunderdanigst haver at rette under straf som ved bør.“

Uttan iva hevur orsøk verið til hesa áminning.

Deyðadómurin í 1682 var hin seinasti eftir *Stóradómi*.



Kristian V í Hægstarætti. Við einaveldinum fóru fram stórar umskipanir av ríkisfyristingini. Aftur at teimum gomlu stjórnarskrivstovunum Danske Kancelli og Tyske Kancelli komu longu frá 1660-árunum og frameftir fleiri nýggjar stjórnarskrivstovur, kollegiir, sum tóku sær av ávísum pørtum av ríkisfyrisitingini. Eitt av kollegiunum var Hægstirættur, sum varð stovnaður við fyriskipan frá 14. februar 1661. Hann var hægsti rættarstovnur, sum dómar kundu skjótast inn fyri. Hægstirættur hevði fast sæti í Keypmannahavn og varð ikki hildin ymsar staðir í landinum sum Harradagurin undan honum. Tað nýggja var eisini, at dómararnir („assessorarnir") ikki allir vóru aðalsmenn. Millum teir fyrstu hægstarættardómararnar vóru 9 aðalsmenn og 8 borgarligir – ein teirra var Kristoffur Gabel, sum í hesum árum gjørdist mætasti maður í donskum ríkisstýri, til hann fall við kongsskiftinum í 1670, so hann sat ongantíð í Hægstarætti saman við Kristiani V.
*Mynd: De Danske Kongers Kronologiske Samling på Rosenborg.*

høvdi setast á steyra; hevði hondin verið nýtt í slíkari vanhalgan, skuldi hon høggast av fyrst og síðan høvdið, og bæði setast á steyra. Gandakallar og gandakellingar, sum høvdu givið seg upp til Illamans, skuldu livandi brennast á báli. Henda seinast nevnda revsing er ikki kend í Føroyum, hvørki fyri Norsku Lóg ella eftir at hon kom í gildi; men kellingabál eru kend úr Hetlandi og Íslandi eftir ta tíð, Tingbók føroyinga tekur við. Sum rættarmentan var Norska Lóg Kristians V og tær eldru revsifyriskipanir, sum hon fyri ein part bygdi á, eitt afturstig í mun til Landslógina. Pátrúgvin í teirri ortodoksu kirkjulæruni er ein partur av frágreiðingini. Í teirri pietistisku tíðini kom píning av miðaldarligum slag meira fram í revsiskipanina. Soleiðis varð við fyriskipan frá 1697 ásett, at tá ið bøðilin leiddi drápsmann á rættarstaðin, skuldi hann tríggjar ferðir klípa hann við gløðandi tongum, seinastu ferð á sjálvum rættarstaðinum. Henda fyriskipan varð endurtikin í 1749. Tann – at síggja til – stranga gudstrúgvin í hesum tíðarskeiði tykist ikki at hava gjørt sinnini mildari. Kongskirkjan var sjálv ein megintáttur í allari ríkisskipanini.

Í ríkisskjalasavninum í Keypmannahavn er varðveitt skjalið við hylniseiði føroyinga til Fríðriks III frá 3. august 1649 og við nøvnunum á prósti, 6 prestum, Jóan Jústinussyni løgmanni, sorinskrivara, 6 sýslumonnum, 29 løgrættumonnum og 12 bóndum. Skjalið er skrivað í Tórshavn, og tann, ið skrivað hevur, er eftir skriftini at døma „landsskrivarin" ella sorinskrivarin Niels Jákupsson (1646–1669) á Glyvrum. Hann var eisini Eysturoyar sýslumaður. Trúskapareiður føroyinga til Fríðriks III í 1649 varð endurtikin hin 14. august 1662, tá til Fríðriks III sum einaveldiskong. Henrik Bielke hevði við sær eitt stásiligt skjal, sum hann las upp helst í Tinghúsinum í Tinganesi fyri løgmanni, prósti, prestum, sýslumonnum og umboðum fyri bøndur og almúgu. Skjalið, sum er skrivað á seks síður, hevur yvirskriftina „Enevolds Arveregerings Acte af Indbyggerne paa Færøe". Vinstrumegin sæst fimta síða, har teksturin endar, og undirskriftirnar byrja. Eitt serligt skjal varð gjørt fyri Noreg og eitt fyri Ísland. Føroyingar og íslendingar komu sostatt ikki undir tann norska eiðin, men skuldu sum tegnar í kongsins „londum" svørja fyri seg.
*Mynd: Rigsarkivet, København.*

**Føroyar sum land Noregs kongs**

Føroyar høvdu onga nærri lýsta ríkisrættarliga støðu. Tær vórðu roknaðar sum eitt av *londum* Noregs kongs, ella við hvørt sum ein partur av Noregs ríki, hóast sambandið við Danmark styrktist, sum tíðin leið. Í 1534 verða tær sagdar at vera „et sandt og vist Norges krones land", og í brævi frá Kristiani kongi III frá 1550 til føroyingar verður gjørt greitt, at teir skuldu ganga undir løgmansins dóm, áðrenn teir skjóta hann „ind udi Vort rige Norge at hænde der, hvis lov og ret er". Og teir menn, sum fingu Føroyar í len, fingu at vita, at landið skuldi haldast „særdeles ved Norges lov, skjel og ret". Tær hoyrdu til ta norsku krúnuna hjá danakongi.

Føroyar vórðu tó neyvan roknaðar sum bert ein vanligur norskur landspartur, men sum eitt av *londum* hansara eins og Ísland. „Vort Land Færø" er vanligt tiltak í kongsskjølum. Í brævi til løgtingið í 1616 heilsar Kristian kongur IV føroyingum við hesum orðum: „Norges Krones bønder og tjenere, som bygger og bor paa Vort Land Færø."



Hin norski aðalsmaðurin og heryvirmaðurin Henrik Bielke var tvær ferðir í Føroyum í kongsørindum. Í 1649 tók hann saman við Gabriel Akeleye Knudsøn, skrivara kongs, ímóti eiði føroyinga til Fríðrik III. Í 1662 var hann aftur at taka ímóti eiðinum til sama kong sum einaveldiskong. Umframt at hava onnur høg størv gjørdist hann í 1662 ríkisadmirálur. Áðrenn hann fór í herflotatænastu sum yvirmaður, hevði hann lisið í Italia.
*Det nationalhistoriske Museum på Frederiksborg, Hillerød.*

Tað mátti eisini vera út frá hesari ásannan, at Fríðrikur kongur III í 1649 sendi teir báðar aðalsmenninar Henrik Bielke og Gabriel Akeleye Knudsøn til Føroya at taka ímóti hylniseiði løgtingsins og fólksins. Teir høvdu fyrst verið í Íslandi. Eiðtøkan fór fram á løgtingi 3. august. Jens Lauritzsøn Wolff greiðir gjølliga frá hendingini, sum hann má hava frá fólki, sum var hjástatt. Eftir at Sandoyar prestur, harra Klæmint, hevði prædikað í Havnar kirkju og mint á álvarað í eiðinum, savnaðust próstur og prestar, løgmaður og sorinskrivari, sýslumenn, løgrættumenn og umboð fyri bøndurnar í Løgtingshúsinum og svóru, liggjandi á knæ, kongi hylnis- og trúskapareið eftir teksti, sum Henrik Bielke las upp. Wolff nevnir nøvn teirra, sum eiðin svóru. Síðan vórðu skot latin av á Skansanum. Um kvøldið varð veitsla hildin.

Teir eiðir, sum svornir vóru kongi í Danmark og Noregi, hava ikki verið hildnir at vera bindandi fyri føroyingar. Eisini íslendingar skuldu svørja fyri seg. Hin 14. august 1662 var Henrik Bielke aftur í Føroyum, á leið úr Íslandi, at taka ímóti hylniseiði frá løgmanni, prósti, prestum, sýslumonnum, bóndum og almúgu til Fríðrik III sum einaveldiskong. Hin 16. august 1670 tók admirálurin Jens Rodsten ímóti hylniseiðinum til Kristian V. Lógfelagsskapurin við Noreg var kortini hin sami, tó við føroyskum serskipanum. Eiðirnir ásannaðu bert kongsfelagsskapin. Í landafrøðiligum verkum frá 17. og 18. øld verða Føroyar altíð roknaðar sum ein partur av Noregs ríki ella eitt av londum Noregs kongs. Vert er at geva gætur, at Norska Lóg, sum sett varð at galda í Noregi 15. apríl 1687, ikki kom í gildi í Føroyum, fyrr enn Kristian kongur V, í serstøkum brævi til lensharrans frá 12. mai 1688, lýsti hana at galda frá mikkjalsmessudegi (29. september) hetta ár.

# Lív og samskifti í miðøld

Burtur úr teimum fornfrøðiligu heimildunum saman við málfrøðiligum stuðli, einstøkum lógartekstum og skrivaðum frágreiðingum úr 16. øld og 17. øld kann verða roynt at gera sær eina mynd av tí føroyska samfelagnum frá víkingaøld fram í miðøld. Tann eldra partin hevur verið nomið við frammanfyri.

Tann búsetingarligi miðdepilin hevur verið upprunagarðurin, landnámsgarðurin, sum nógv jørð hevur ligið til víða um. Hetta er tann garður, sum í Gøtu verður nevndur *heimabólið* í *Føroyingasøgu.* Ið hvussu er hevur tann víkingaaldargarður, sum funnin er á Sandi, langhúsið, verið ein sovorðin upprunagarður. Hann hevur – eins og meginreglan má haldast at hava verið – ligið nær teirri fyrstu kirkjuni, sum høvdingin, bóndin, hevur latið byggja á egnari jørð sum ognarkirkju. Við tað at kirkjurnar, hvør eftir aðra, hava verið bygdar á sama staði, má haldast, at leitast skal eftir høvuðsgarðinum nær tí upprunaliga kirkjustaðinum. Er henda meting bein, verður víkingaaldargarðurin í Kvívík kanska ikki upprunagarðurin, soleiðis sum tann á Sandi má vera.

Longu í víkingaøld hevur so búsetingin breitt seg. Hugsandi er, at fólkatalið hevur verið vaksandi, so at karmurin um ættarsamfelagið – eins og í Noregi longu áðrenn víkingaútferðirnar byrjaðu – er brotin, og menn hava sett búgv burtur frá tí gamla garðinum. Í *Føroyingasøgu* eru nevndir sovorðnir menn, *landsetar* og *leigulendingar*, sum sótu við jørð hjá øðrum – eftir øllum at døma við hvørt langt burtur frá høvuðsgarðinum. Hetta má eisini hava verið neyðugt, við tað at garðarnir kunnu hava verið stórir, fevnt um nógvar bygdir ella heilar oyggjar. Møguligt er, at onkur hevur sitið í sjálvstøðugum smábúgvum.

Seinast í 13. øld nevnir *Seyðabrævið* beinleiðis sovorðin smábúgv. Tá má maður ikki setast í smábúgv, *leggjast í kot,*



Spaki ella haki og hakkari úr Geykstaðaútgrevstrinum. Hildið verður, at hesi amboð eru ikki partur av sjálvum gravfænum, men heldur hava verið nýtt av teimum, sum gravheygin gjørdu – ella ránsmonnum seinni. Men amboð sum hesi vóru vanlig alla miðøld og eisini væl seinni.
*Mynd: Universitetets Oldsakssamling, Oslo.*

uttan hann hevur tríggjar kýr, og tað hevur so ikki verið hvørs mans føri. Eitt sovorðið forboð er ikki komið av ongum. Aftanfyri kann liggja, at bøndurnir við hesum vilja vissa sær arbeiðsfólk ella forða fyri, at maður, sum bert eigur mat til hálvt ár, sum tikið verður til, setist í búgv, og at hann og húski hansara síðan falla bóndanum til byrðu. Bannað er øllum at gerast *sjálvføðslumenn* uttan so, at teir ikki eru førir fyri at fáa sær vinnu hjá øðrum. Av *Seyðabrævinum* kann lesast, at nógv fátækt fólk hevur reikað um í landinum, bæði vinnuleys landastrok og tænastufólk, sum eru rýmd úr tænastu hjá bóndum. Teimum fyrru má eingin hýsa meira enn fimm dagar, teimum seinnu ikki meira enn tríggjar, uttan at bøta. Onkur hevur viljað hildið, at sumt av hesum fátækrafólki hevur verið eftirkomarar hjá teirri gomlu trælastættini, sum kanska í fyrsta umfari høvdu minni trygd enn áður, tá teir um ikki annað máttu fáa mat og klæði frá eigarum sínum. Men um ár 1300 var trælahald langt síðan burturdottið.

Allir vinnuvegir vóru beinleiðis ella óbeinleiðis bundnir at jørðini, og teir, sum jørðina áttu, vóru ráðandi stætt í samfelagnum. Tað, sum fekst av sjógv og haga, úr bjørgunum og við strondina, lá til jørðina sum lutir ella lunnindi. Úr somu stætt komu ikki bert í víkingatíð og miðøld, men nógvar øldir fram í tíðina teir, sum á tingi umboðaðu Føroya fólk.

Í hesum tíðarskeiði vaks kirkjan fram sum samfelagsstovnur, eftir at kristindómurin var komin til Føroya um ár 1000 og fekk eina skipan onkuntíð um ár 1100. Møguliga eru rustirnar av teirri fyrstu føroysku kirkjuni funnar í Skúvoy. Er hetta so, styðjar fundurin upplýsingina í *Føroyingasøgu* um kirkjuna, sum Sigmundur læt byggja. Tann niðasta av seks kirkjum á Sandi, sum má vera landnámsbygd – Sandoy er nevnd í *Føroyingasøgu* – prógvar, at trúarskiftið er farið fram um ár 1000, og teir nógvu krossmerktu gravsteinarnir frá tíðliga í miðøld, sum funnir eru í Skúvoy, eru onnur prógv um, at trúarskiftið er farið fram. Frá miðøldini standa kirkjurnar í Kirkjubø sum gamlir miðdeplar í eini fastari kirkjuskipan, sum gjørdi Føroyar til part av teirri almennu katólsku kirkjuni, sum umframt at vera ein átrúnaðarligur felagsskapur sum frá

leið gjørdist ríkur stovnur við stórum jarðarognum og stórum valdi í samfelagnum eins og aðrastaðni.

Arbeiðið við jørðini og alt, sum hon gav, hevur verið høvuðsvinnuvegurin. Farvegur eftir kornvelting á Sandi og – kanska í øðrum sambandi – í Mykinesi og í Akrabergi sigur sína søgu; men korn hevur eisini verið flutt inn. Amboð, sum funnin eru í toftum, t.d. kvarnasteinar, siga frá kornarbeiði. Á Toftanesi í Leirvík er funnin ein heilur kvarnarsteinur. Tann seyður, sum gav oyggjunum navn, og sum longu Dicuil nevnir, man hava givið tað mesta av mati og klæðum, og avlopið er farið til útflutnings. At ullin hevur verið spunnin og tógvið vovið, prógvar tann stóra nøgdin av handsnældurenlum og klíggjasteinum, sum funnin er nógvastaðni. Vovin klæði vórðu funnin í víkingaaldargrøvunum í Tjørnuvík. Rithøvundur *Føroyingasøgu* kann ekkaleysur lata Trónd í Gøtu harmast um, at hvørt hús – í „seyðaoyggjunum" – er fult av ull, meðan letingarnir, skyldmenninir, einki fáa á skaftið. Vaðmal var útflutningsvøra, men eisini virðiseind. Vaðmal er virðiseind í *Seyðabrævinum*, og eftir *Skipan um tingfarartoll* skuldi samsýningin til nevndarmenninar verða latin í vaðmali. Rættarbótin *Seyðabrævið*, sum er einasta týðandi serføroyska lóg úr miðøld, er í sjálvum sær eitt prógv um tann stóra týdning, seyðahaldið hevði.

Fjósini, t.d. í Kvívík, sýna týdningin av neytahaldinum, og tað sama er at siga um *ærgini*, sum verið hava víða um í landinum. Staðanøvn siga eisini frá svínahaldi (Purkhús, Porkeri), og í Kvívík varð funnið barnaleika telgt til hest. Í húshaldinum má fuglurin frá fyrstu tíð hava havt stóran týdning, og bein av fugli, lomviga, álku og skarvi eru kend úr útgrevstri, t.d. í Kvívík. Keldurnar frá 16. og 17. øld nevna tann sama fuglin og siga frá bjargaferðum eftir fugli (pisum og eggjum). Absalon Pederssøn Beyer veit í 1567 at siga, at føroyingar gera bjargalínur av hvølju.

Føroyingar hava fingist við fiskiskap frá fyrstu landnámstíð. Fiskabein eru at finna í víkingaaldartoftum, t.d. av toski. Fiskimaðurin í Sandoy, sum nevndur er í *Føroyingasøgu*, man helst umboða ein samfelagsligan og vinnuligan veruleika. Bátaborð, bátsseymur, bátaleiku (við árum) og vaðsteinarnir, sum finnast so at siga í øllum vík-

oðan dag
hærra miñ.
Ec em sva ko
miñ til yðars
fuñdar sem
bytar lyðnum
syni oc litillatū
at fremia allt sam
legan pœðurt oc goþgan. Oc vilec þess
yðr biðia at þer hafer þolenmoðe at
lyða þeim lutum er mec fyser at
spyria. en litillæti at svara með goð
fysi spurnū lutū.

eð þvi at þu ert æskuka son miñ
þa licar mer væl at þu komer opto
til mins fuñdar. þvi at skylldr væri tal
occat um marga luti oc vil ec giarna hly
ða þvi er þu vilt spurt hafa oc vætta
añ svor þeī lutū er ec em með skynsemð

c heyrði þ alþyðu spurðe
vitni sem ec ætla satt vera
um vizku yðra at varla fai vitrari mañ
i þesso lañde en þer erut til alrar spæku
hvat til yðarrar orlausnar stuñda aller
þeir er vañda malū eigu at skipta.
Añda heyri ec oc at sva væri þa er þer varuð

Fyrsta síða í „Konungs skuggsjá", t.e. Kongsins spegil, sum er eitt týðandi heimildarrit til norrøna miðaldarsøgu. Full semja er ikki um, hvussu gamalt hetta norska handrit er; men tað er helst frá um leið 1250. „Konungs skuggsjá" er sett upp sum samrøða millum faðir og son. Sonurin heilsar faðir sínum: „Góðan dag hærra mín," og sigur seg vera komnan at hitta hann, sum tað sømir seg lýdnum og eyðmjúkum soni at finna góðan og raskan faðir. Føroyar eru ikki nevndar í hesum riti, men tað gevur á ein góðan hátt innlit í norrøna siðalæru, virðismetanir, hugsunarhátt og t.d. vitan um sigling, landafrøði, stjørnufrøði, streymar, ís og kósir, djór í havinum, keypmansskap, um tað neyðuga í at duga handilsrætt, „Bjarkoyarrættin", fremmand mál, at halda seg frá lívsins freistingum í havnarbýum, spæli, drykkjuskapi og „portkonum". Stórur dentur verður lagdur á góðan atburð við kongsins hirð. Sovorðnar upplærandi, „didaktiskar", bókmentir vóru vanligar í Europa í miðøld. Ein „Konungs skuggsjá", á latínskum, „Speculum regale", skuldi hjálpa teimum, ið vildu koma sær fram í heiminum, at skoða sína egnu spegilsmynd í kongsins rættvísi.
*Mynd: Det arnamagnæanske Institut, Københavns Universitet.*

ingaaldar- og miðaldartoftum, eru prógv um, at fiskiskapur, útróður, hevur havt týdning frá elstu tíðum. Tað kann vera, at føroyingar longu í miðøld eru komnir upp í tann umfatandi norska handilin við fiski. Ið hvussu er skrivar Absalon Pederssøn Beyer, at føroyingar umframt tálg, skinn og fjøður flyta út til onnur lond nógvan góðan ráskornan fisk.

Uttan iva hevur hvalur frá fyrstu tíð verið ein partur av føðigrundarlagnum. Á Sandi er funnin grindaskøltur og ryggjargeisli av royðuhvali. Nógv staðanøvn hava *hval* sum fyrra navnalið. Tann, ið skrivaði *Konungs Skuggsjá* í fyrru helvt av 13. øld, veit nógv um hvalir í Íslandshavi, eisini um grindahvalir, sum í hundraðtali verða riknir á land. Hann nevnir tó ikki Føroyar. Í íslendskum handritum frá 14. øld síggjast menn skera upp hval. Í *Seyðabrævinum* frá 1298 er hvalur nevndur og reglur settar fyri býtinum, bæði fyri hval, sum verður funnin úti á havi, og fyri hval, sum menn reka upp á land; teir skulu tá eiga fjórðing burturav. Á kortinum *Carta Marina* eftir Olaus Magnus frá 1539 síggjast menn, sum skera upp hval, møguliga stórhval. Absalon Pederssøn Beyer skrivar, at í Føroyum verða veiddir veldugir hvalir. Bæði Peder Claussøn Friis, í 1614, og Jens Lauritzsøn Wolff, í 1651, greiða frá grindadrápi í Føroyum. Heimildirnar nevna eisini kópaveiðu. Aftur at seyðinum hevur sum nevnt fuglurin havt stóran týdning í húshaldinum. Peder Claussøn Friis nevnir, at „den menige mand der i landet æder ikke brød", men turt kjøt, turran fisk og turran fugl.

Í víkingaøld og miðøld bóru menn vápn. Í Føroyum er tó einki funnið uttan ein spjótsoddur ella spjótsfjøður av jarni í toftini í Kvívík, og hann er síðan horvin. Í Tjørnuvík varð funnin ein illa rustaður knívur, í Kaldbak møguliga ein svørðsknøttur av bronsu úr miðøld. Í Tórshavn og í Mykinesi eru funnar tvær jarnøksir, sum kundu verið úr víkingaøld. Aftan fyri sakleys leiku, evnað til vápn, hómast ein harðari vaksnamanna veruleiki. Av slíkum eru í ymsum grevstrum funnin ørvar, svørð og svørðslutir. Serliga snøgt og væl varðveitt er eitt træsvørð, funnið í Durhúsi á Eiði.

Tað føroyska samfelagið hevur kortini ikki havt alt, tað hevði fyri neyðini. Samband úteftir var neyðugt, og einki



Hvalur hevur uttan iva frá elstu tíð havt stóran týdning í húshaldi føroyinga. Í víkinga- og miðaldartoftum í Kvívík, Kirkjubø og á Sandi eru leivdir av hvalabeini funnar, í onkrum føri tilgjørdar. Á Sandi er funnin grindaskøltur og ryggjargeisli av stórhvali. Gulatingslóg, Landslóg og Norska Lóg hava allar reglur um hval. Formur av orðinum hvalur er liður í nógvum føroyskum staðanøvnum. „Konungs skuggsjá" veit nógv um hval í Íslandshavi, men nevnir tó ikki Føroyar. Upprunaliga kann mest hava verið talan um hval, sum sjálvur gjørdi landgongd. Men í Seyðabrævinum eru reglur fyri bæði hval, sum funnin verður deyður úti á havi, og hval, sum verður rikin upp á land: „Nú ræka menn hual a land upp..." Peder Claussøn Friis gevur í 1614 júst somu mynd av grindadrápi í Føroyum, sum føroyingar kenna enn sum mentunarform. Hesar myndirnar eru úr tveimum handritum av Landslóg Magnusar Lógbøtara fyri Ísland, Jónsbók, sum íslendingar tóku við í 1281. Eisini hjá teimum og øðrum norrønum fólki í Norðurhøvum, hevði hvalurin týdning. Myndin í erva er úr Jónsbókarhandriti frá seinast í 1300-árunum; tann í neðra er úr handriti frá 1500-árunum. Báðar sýna tær menn skera upp hval; á teirri niðaru reiðir maður tvøst og spik frá.

Fyrsta avmynding av hvali í Føroyum er í verkinum „Carta Marina" eftir Olaus Magnus frá 1539.

*Myndir: Stofnun Árna Magnússonar á Íslandi, Reykjavík.*





Grind verður skorin upp í Kvívík. Hetta handverk verður helst gjørt á sama hátt nú á døgum sum í miðøld. Hvalur hevur altíð verið ein týðandi partur av tilverugrundarlagi føroyinga. Niðanfyri verður grind hildin til á Leynavág.
*Myndir: Ovara: Kalmar Lindenskov. Niðara: Alan Brockie.*

er at ivast í, at føroyingar sjálvir gjørdu handilsferðir, serliga til Noregs, har Bjørgvin gjørdist høvuðssamband teirra við útheimin. Í *Føroyingasøgu* eru nevndar nógvar sjóferðir, og hóast ein kann ivast í frásøgnini um tær einstøku ferðirnar, so er henda sigling eins sjálvsøgd hjá føroyingum og hjá íslendingum.

Í *Sverris søgu* verður skrivað, at Sverri kongur í røðu, hann helt í Bjørgvin, takkaði orknoyingum, hetlendingum og føroyingum fyri, at teir komu til Noregs við góðum vørum, sum landið illa kundi vera fyri uttan. Staðanøvn við *skipa-* og *skeiðar-* sum navnaliði, benda á, at talan er um pláss, har skip vanliga hava ligið ella staðið uppi.

Allur siglingarspurningurin hjá oyggjafólkunum fyri vestan hevur tó verið sera viðbrekin. Viður var altíð trotvøra. Rekaviður, sum skjótt verður maðketin, er ikki altíð nýtiligur til bátar og skip. At flyta við í tátíðar skipum hevur verið ringur farmur. Tað kann væl hugsast, at viður hevur verið sleipaður. Tann hugsan er sett fram, at hin elsta kirkjan á Sandi, ein stavkirkja við norskum sniði, kann hava verið gjørd liðug í Noregi og síðan flutt til Føroya. Sagnir um, at heil hús, t.d. kirkjan í Vági og Stokkastovurnar í Kirkjubø og Húsavík, eru komin rekandi eystan úr Noregi, kunnu styðja hesa hugsan. Tað er møguligt, at føroyingar hava keypt stór skip í Noregi.

Bátar – eisini stórar – hava føroyingar altíð smíðað, og tað handverkið livir enn.

Sum víst á frammanfyri, koma úr útgrevstrunum prógv um nógv samband við umheimin.

So leingi føroyingar kundu flyta vørur út fyri tær, sum teir fluttu inn, var altíð ein javnvág í sambandinum við onnur lond, fyrst og fremst Noreg. Tað stjórnarliga norska yvirræðið hevur helst kenst lítið meira enn sum ein skattskylda, hóast hon segði sítt um viðurskiftini.

Tó tykist tað vera heilt greitt, at júst møguleikarnir at halda uppi sambandinum úteftir til neyðugan út- og innflutning at enda gjørdist tann spurningur, sum avgjørdi framtíðina hjá Vesturhavsoyggjunum sum sjálvstøðugum samfeløgum. Ein talandi partur av tí sáttmála, Gamla Sáttmála, sum íslendingar í 1262-1264 gjørdu við Noregs kong, var júst lyfti kongs um at lata skip, í fyrstani seks,

Í søguligum og mentunarligum sambandi hava barnaleiku altíð verið endurspeglingar av vaksnamanna veruleika. Í útgrevstrum í Føroyum eru t.d. funnin hesi leiku: holabátur, hestur og bátur.
*Føroya Fornminnissavn. Mynd: Per á Hædd.*



Miðaldarføroyingurin dugdi eisini at hava sær okkurt til dagdvølju. Vinstrumegin er spælborð av onkrum slag, og „fólk". Omanfyri er træsvørð, sum ein eiðisdrongur í víkingaøld ella miðøld man hava átt. Tað er funnið í víkingaaldarútgrevstrinum í Durhúsi á Eiði.
*Føroya Fornminnissavn. Myndir: Per á Hædd.*

ganga millum londini. Somu treyt tykjast grønlendingar at hava sett árið fyri, tá ið teir gingu undir Noregs krúnu.

Rættarbótin frá 1271, sum Magnus Hákunarson gav fyri Føroyar, gevur føroyingum lyfti um, at tvey skip skuldu ganga millum Noregs og Føroya um árið. Var ikki siglingin longu í seinnu helvt av 13. øld vorðin eitt alment vandamál hjá íslendingum, grønlendingum og føroyingum, høvdu sovorðnar treytir og sovorðin lyfti ikki verið neyðug í nøkrum sáttmála. Hildið verður, at íslendingar eftir 1200 ikki høvdu egna sigling. Men enn í 1316 má biskupsstólurin í Kirkjubø hava átt skip, tí tað árið verður skrivað í *Íslandsannálunum*: „Týndist skip Loðins biskups úr Føroyum og hann við sjálvur." Hvussu síðan hevur verið, er óvist. Hugsandi má vera, at ein stórgarður sum tann í Húsavík hevur havt møguleikar fyri útflutningi. Men teir føroysku skiparar og skipaeigarar, sum kendir eru frá seinnu helvt av 16. øld, Nils Helgason og Magnus Heinason, búðu ikki í Føroyum, men í Bjørgvin.

Ikki ber til at vísa á nakra serstaka orsøk til, at sigling grønlendinga, íslendinga og føroyinga datt niðurfyri. Hjá grønlendingum hevur tað kaldara veðurlagið og vaksandi ísur í Grønlandsfirði og á leiðunum har havt týdning fyri siglingarvánirnar. Hjá íslendingum og føroyingum kann kappingin við norðmenn í hesi sigling hava verið meira avgerandi. Norðmenn høvdu allar fyrimunirnar í hesi kapping – til týskararnir komu.

## Miðaldarminni

Ikki nógvar skrivligar heimildir eru til miðaldarsøgu Føroya: nakrir søgutekstir, nakrar innskriftir á rúnasteinum, nakrir lógartekstir og nøkur brøv frá miðøldini.

Lógartekstirnir eru nevndir undir kapitlinum *Stjórnarviðurskifti*, sum teir hjálpa til at lýsa. Brøvini skulu nevnast her bert í tann mun, tey eru heimildir til onnur viðurskifti og fyribrigdi. At enda skal gerast eitt yvirlit yvir fornminni frá miðøld, sum fornfrøðingar hava fingið kunnleika til, hóast rannsóknarúrslitini ikki altíð eru liðugt viðgjørd enn. Kirkjubøur er nevndur fyri seg undir kirkjuviðurskiftum.

Áður eru nevndir teir krossmerktu steinarnir úr tí forna



Rúnakelvi, træsprek við innskornum, ristum, rúnum, funnið í Durhúsi á Eiði. Kelvið er 7 cm langt. Fremri endi er brotin av. *Føroya Fornminnissavn. Mynd: Per á Hædd.*

kirkjugarðinum í Skúvoy, summir við sólkrossi. Í sama kirkjugarði er ein rættiliga stórur steinur við ristum latínskum krossi, vanliga nevndur *Sigmundarsteinur*, hóast als einki prógv er fyri, at hann skal vera av grøv Sigmundar Brestissonar. Undir gólvinum í teirri gomlu kirkjuni í Svínoy varð í 1828 funnin gravsteinur, sum fólk hava kallað *Bjarnastein*, tí tey hava viljað sett hann í samband við Svínoyar Bjarna í *Føroyingasøgu*. Í 1983 varð steinur, helst av sama slag, funnin í Skúvoy. Krossmerkini tíðarfesta teir til kristna tíð. Rúnasteinurin, sum í 1832 varð funnin í Kirkjubø, verður hildin at vera frá 11. øld, og teksturin bendir á, at hann skal roknast til kristna tíð. Rúnasteinurin frá *Eingjartoftum* í Sandavági verður tíðarfestur til um 1200. Tann yngsti rúnasteinurin, funnin í Fámjin, hevur verið mettur at vera frá tíðini stutt fyri siðaskiftið, t.e. um ár 1500. Í grevstrinum í Durhúsi á Eiði, har hin elsti parturin gongur aftur í víkingaøld, eru funnin tvey rúnakelvi frá tíðini um ár 1000.

Búsetingin í miðøld er framhald av búsetingini í víkingaøldini. Fyri ein part er talan um bygging oman á húsatoftir frá víkingaøldini, ofta fleiri byggingar; fyri ein part breiðist byggingin út yvir størri lendi við nýggjum býlingum og húsum.

Bygging á gamlar toftir kann síggjast í *Kvívík*, har hús í miðøld eru bygd oman á víkingatoftina, 9 metrar langt og 6 breitt. Tað hevur verið rætthyrnt, ikki havt bogaðar langveggir sum víkingaaldarhúsið. Veggirnir eru ikki ífyllingarveggir, men laðaðir, 1,25 metrar tjúkkir og 0,25 metr-

ar høgir. Leivdir av viði siga, at húsini annaðhvørt hava verið timburhús, ið hava staðið á grótsyll, ella hús av gróti við timburklædningi innan. Eldstaðurin var við suðurendan inn móti miðjuni á gólvinum. Í moldgólvinum uttanum eru funnir lutir sum skógvar, ið helst eru innfluttir, og sum vóru vanligir í Noregi og Svøríki í 1100-árunum, og eitt beltisspenni av bronsu frá somu tíð.

Eisini í víkingahøllini í *Fuglafirði* hava fólk búð í miðøld. Gólvið var tá tepran hálvan metur hægri enn tað niðasta gólvið, men veggirnir vóru teir somu. Langeldurin, gjørdur av hellum, er í sama stað sum tveir eldri eldstaðir niðriundir. At síðurnar á stólpunum, sum eru 0,1 til 0,2 metrar tjúkkir, eru høgdar slættar, kann vera prógv um, at klædningur er negldur aftur at teimum sum skilarúm. Í gólvinum vóru fitisteinsílát, fitisteinsstykki við inngrivnum latínskum krossi, fleiri træílát, skeið við krossi, kolur, vundin einiberjabond og hassilnøtir. Út úr vesturvegginum móti ánni hevur eitt lítið rúm verið bygt uppí. Oman á hesum húsinum hava staðið fýra onnur hús, so her hevur verið bygt langt upp í tíðina.

Í *Eingjartoftum* í Sandavági varð rúnasteinur funnin í 1917. Hann stendur nú í Sandavágs kirkju, og innskriftin verður lisin soleiðis: *þorkæl onondarsun ąustmaþr af ruhalande bygþe þena s(t)aþ fyst*, t.e. „Torkil Onundarson eystmaður av Rogalandi bygdi henda stað fyrst“ (ella: „á



Trongisvágur um aldaskiftið. Tíðliga fóru bygdirnar sundur í býlingar. Fremst er býlingurin í Svalbarði. Uttast høgrumegin sæst býlingurin í Húsi koma undan. *Føroya Fornminnissavn. Mynd: Børgesen.*



Rúnasteinur, funnin í 1917 í Eingjartoftum í Sandavági. Hann verður hildin at vera frá um leið 1200. Innskriftin verður lisin: „þorkæl onondarsun austmaþur af ruhalande bygþe þena s(t)aþ fyst", t.e. Torkil Onundarson eystmaður av Rogalandi bygdi henda stað fyrst. Hann hevur tó neyvan verið fyrsti niðursetumaður í Sandavági, men helst í Eingjartoftum, har miðaldarbúseting er funnin. Steinurin stendur í Sandavágs kirkju. *Mynd: Per á Hædd.*



Munkastovan og Leigubúðin úti í Tinganesi. At Munkastovan skal hava havt samband við munkar í Kirkjubø, og at gjøld kirkjunnar til erkibiskup og páva vórðu latin inn har, er meira enn ivasamt. Ein møguleiki er, at leigan til Munkalívs kleystur við Bjørgvin, sum átti jørð í Føroyum, varð goymd í Munkastovuni. Leigubúðin var goymsluhús, har inntøkur kongs vórðu latnar inn. Hesir gomlu bygningar fórust ikki í stóra eldinum í 1673.
*Mynd: Ingi Joensen.*

hesum stað"). Har eru seinni funnar tvær húsatoftir nakað burtur frá sjálvari bygdini. Byggiháttur, t.d. ífyllingarveggir, og funnir lutir benda á, at annað húsið er eldri, helst frá tíðliga í miðøld ella seint í víkingaøld, meðan hitt er frá 14. ella 15. øld. Rúnasteinurin er frá um leið 1200. Helst hava eftirmenn sett Torkili Onundarsyni hetta minni, tí illa er hugsandi, at niðursetumenn komu úr Noregi so seint.

Sunnan fyri bygdina í Nólsoy, í *Korndali*, eru sethúsa-

Eingjartoftir í Sandavági. Myndin er tikin undir útgrevstri í 1956.
*Føroya Fornminnissavn.*
*Mynd: Sverri Dahl.*





Korndalur í Nólsoy. Eins og nógvir býlingar skuldi Korndalur avtoftast við Svartadeyða. Har eru toftir eftir gamla búseting. Eftir søgnini skuldi ein skotsk kongsdóttir búgva í Korndali. Føroyskar sagnir um Svartadeyða verða oftast settar í samband við gamlar búsetingar. Einasta skrivliga keldan til hesa vanlukku er hin íslendska árbókin „Løgmans annál". Har verður undir árinum 1349 skrivað um ta stóru „drepsótt", sum fór um alla norðurhálvu. Hon kom úr Onglandi til Noregs og fór haðan „um Hjaltland, Orknoyar, Suðuroyar og Føroyar.
*Mynd: Ingi Joensen.*

toftir, sum sagnir eru frá, men sum ikki ber til at tíðarfesta. Eftir søgnini skulu tær vera frá svartadeyðatíðini, t.e. um leið 1350. Sama verður sagt um toftir í *Hamrabyrgi* í Suðuroy og toftir í *Kvíggjargili* í Húsavík.

Í Tinganesi í Havn eru gamlir bygningar. *Munkastovan* í tveimum hæddum á múraðari grund, 5,5 metrar long og 4,5 breið; múrarnir eru 1-1,5 metrar tjúkkir. Eysturendin er bygdur áfastur við vesturendan á *Leigubúðini*. Kjallararnir undir henni eru múraðir við skilpi júst sum í Kirkjubø. *Stokkastovan* í Tinganesi er í tí líki, hon nú er, neyvan eldri enn frá 1600-árunum.

At eisini kirkjurnar ofta hava staðið á sama stað sum upprunakirkjan, hvør eftir aðra, hevur leingi verið hildið. Hetta er væl kent fyribrigdi í Norðurlondum yvirhøvur um tað mundið. Útgrevstur á *Sandi* hevur sýnt, at har hava staðið ikki færri enn seks kirkjur á sama stað, hvør eitt sindur hægri enn onnur, so at grundin undir hvørjari stendur eftir. Lendið er hækkað, m.a. tí at kirkjugarður

Í Hamrabyrgi í Suðuroy. Eftir søgnini varð Víkarbyrgi avtoftað av Svartadeyða í 1349. Bara eitt fólk livdi eftir í bygdini. Tað var Sneppan í Hamrabyrgi. Enn í dag verður víst á Snepputoftina. Á tí plássinum, sum eitur Hús í Vík, hevur verið kirkja og kirkjugarður. Kirkjugarðurin lá norðan fyri ánna niðan at hamrinum og frá bøgarðinum vestanfyri og nakað heimeftir. V.U. Hammershaimb skrivar í 1847-48: „Man træffer ikke alene paa Hustofter, Aske og lignende, men ogsaa paa Grunden af en Kirke og Kirkegaard." Víkarbyrgi varð ikki bygd aftur fyrr enn um 1830.
*Mynd: Ingi Joensen.*

hevur verið um kirkjurnar. Hildið verður, at tann *elsta kirkjan* á Sandi kann vera frá um leið ár 1000, t.e. um ta tíðina, tá ið kristindómurin varð boðaður í Føroyum. Ið hvussu er, er hon ikki yngri enn frá stutt eftir ár 1100. Funnin vórðu fýra stavhol, nakrir grundarsteinar og steinseting. Hon tykist at hava verið ein *stavkirkja*, sum eru vanligar í Norðurlondum frá hesi tíðini. Síðurnar eru úr pløgdum borðum, sum eru sett í plógv í yvir- og undirsyll, sum liggur á grundarsteinum, og hornasteinarnir hava staðið niður í stavholini við gróti undir. Kirkjan hevur verið býtt sundur í tvey rúm: *skipið*, 5 metrar langt og 4 breitt, og *kórið*, 2,5 metrar langt og 2 breitt. Ein steinseting ger trúligt, at kirkjudyrnar hava verið í vesturendanum á skipinum. Um ár 1100 gjørdist vanligt at seta stavirnar niður á syllarnar og ikki í grivin stólpahol. Tann fyrsta kirkjan umboðar sostatt ein eldri byggisið. Tann næsta kirkjan hevur verið nakað størri, bæði skip og kór. Eisini hon hevur verið timburkirkja við stavum og pløgdum borðum í yvir- og undirsyll. Helst hevur grótveggur, ífyllingarveggur, verið laðaður uttan um kirkjuna á øllum síðum uttan vestursíðuni, har timburverkið tí










Heima á Sandi, ið má roknast sum landnámsbygd, hava fornfrøðiligar rannsóknir avdúkað toftir eftir 5 kirkjum undir teirri verandi, sum er bygd í 1839. Sum sýnt á tekningini omanfyri, hevur útgrevstrarleiðarin hugsað sær gongdina í byggisniði og byggisiði, tó við ávísum fyrivarni. Hin elsta kirkjan líkist einari vanligari norskari stavkirkju frá teirri fyrstu kristnu tíðini, t.e. stutt eftir ár 1000. Hugsandi er, at hon er innflutt liðug úr Noregi og sett upp í Føroyum. Seinni høvdu kirkjurnar galvar av viði, og síðuveggirnir hava verið ífyllingarveggir ella grótveggir. Innan høvdu tær timburklædning. Hetta er í samsvari við tað, sum Lucas Debes skrivar í 1673, við „nevndarálitið" 1709-10 og við upplýsingar hjá Jørgen Landt í 1800 og eisini tekningina hjá J.T. Stanley av Hvalvíkar kirkju í 1789. Hetta var tað vanliga kirkju-

hevur verið sterkari. Hon hevur havt flagtekju við nævur undir. Hon tykist at hava verið lík miðaldarkirkjum í Grønlandi frá 11. til 13. øld. Kirkjan á Sandi hevur tí helst verið bygd onkuntíð í hesum tíðarskeiði. Frá hesari kirkju eru funnir lutir frá katólskari tíð, t.d. eitt vígivatnskar úr gróti, eitt roykilsiskar úr bronsu og ein lítil oljulampa úr royðugróti, sum helst hevur staðið á altarinum. Undir trægólvinum í hesari kirkju eru 26 gravir. Tey flestu av teimum deyðu eru løgd í trækistur við miðaldarskapi, men nøkur eru grivin bert í líkverju. Vanligt var, at bert prestarnir vórðu grivnir inni í kirkjunum. At í hesari eru at finna bæði menn, kvinnur og børn, kann koma av, at hetta hevur verið ein eginkirkja, og at húsfólkið hjá eigaranum er jarðað í henni.

Undir kirkjuni vórðu funnir 42 *myntir*, av teimum helst 33 frá tíðini, henda kirkja var í nýtslu. Teir flestu eru norskir frá um leið 1220 til um leið 1300. Kirkjan eftir hesa – tann triðja – hevur verið bygd um leið 1600, og hon stóð enn uppi, tá ið nevndarálitið frá 1709-1710, sum nevnir allar kirkjurnar í Føroyum, var skrivað. Tann fjórða, sum umframt kór og skip hevði forkirkju, hevur verið bygd stutt eftir hetta. Nýggj kirkja var síðan gjørd í 1763, og hon stóð, til tann núverandi og sætta Sands kirkja varð bygd í 1839. Hetta rannsakaða dømið av Sandi kann møguliga








sniðið, til tær nýggjaru – nú gomlu – kirkjurnar vórðu bygdar í tíðarskeiðinum 1820–1850.
*Tekning: Knud J. Krogh, Mondul 1975.*

eisini vera ein ábending á, hvussu gongdin hevur verið í øðrum gomlum kirkjubygdum í Føroyum.

Í kirkjugarðinum á Sandi er einasti stóri skattafundur gjørdur. Hann varð funnin í 1863, tá ið menn gróvu eina grøv. Frá sýslumanninum varð fundurin um amtmannin sendur til Danmarkar og er nú á Nationalmuseet í Keypmannahavn. Har varð funnið fram til, at í fundinum vóru 98 silvurmyntir úr tíðarskeiðinum frá um leið 1000 til um leið 1080–90 og eru slignir í Írlandi, Onglandi, Týsklandi, Ungarn, Noregi og Danmark. Teir hava so av onkrari grund verið grivnir niður, helst stutt fyri ár 1100. Hesin skattur hevur ikki verið grivin í nakrari av kirkjunum, men í einum sethúsum, sum fólk má hava búð í um ta tíðina, hann varð niðurgrivin. Hesi hús hava staðið nær kirkjuni.

Í kirkjugarðinum *Ólansgarði* sunnan fyri bygdina í Skúvoy er eisini funnin grevstur frá tíðliga í miðøld ella møguliga víkingaøld. Hesir fundir vórðu gjørdir í 1917, tá ið menn fóru at taka henda gamla kirkjugarð, sum øll vistu um, aftur í nýtslu í staðin fyri tann, sum hevði verið við kirkjuna í sjálvari bygdini. Meðan teir arbeiddu við at gera kirkjugarðin í Ólansgarði til nýggjan kirkjugarð, komu teir fram á smáar krossmerktar gravsteinar og væl varðveittar kistuleivdir frá tíðliga í miðøld, m.a. eitt heilt kistulok. Mannasøgn hevur altíð sett kirkjuna, sum Sigmundur Brestisson sambært *Føroyingasøgu* læt byggja í



Hin 19. mars 1863 kom sýslumaðurin M.A. Winther gangandi fram við kirkjugarðinum heima á Sandi, har menn gróvu eina grøv. Hann bar tá í moldini eyga við einasta stóra myntfund, sum funnin er í Føroyum. Teir 98 myntirnir eru frá tíðarskeiðinum millum ár 1000 og 1080–1090 og eru úr Írlandi og Onglandi, Týsklandi, Ungarn, Noregi og Danmark. Teir vórðu ikki funnir í kirkjutoft, men í sethúsum við kirkjuna. Myntirnir eru helst grivnir niður stutt fyri ár 1100. So stór rúgva av so fjølbroyttum myntum er prógv um nógv samband úteftir í 11. øld. Í fundinum vóru 18 norskir myntir, og er hetta nógv tann størsta nøgd av norskum myntum, sum funnin er í teim norrønu londunum fyri vestan, har annars bert

Føroyum, í samband við henda kirkjugarð, og teir, ið arbeiddu har, søgdu seg vera komnar niður á grótlaðing av kirkju, sum, hóast einki er vist, kann hava verið fyrsta kirkja í Føroyum.

Eisini í víkingaaldartoftini við Hanusá í *Sørvági* tykist búseting hava hildið fram í miðøld. Rættiliga stórar um- og uppíbyggingar við øðrum byggihátti enn í víkingaøld, t.d. tynri ífyllingarveggir og einlaðaður veggur. Á Toftanesi í *Leirvík* hevur tó ikki í miðøld verið bygt oman á víkingaaldartoftina og heldur ikki á Sandi.

### Húsavík

Millum tey forvitnisligastu føroysku fornminnini úr miðøld eru tær stóru toftirnar í Húsavík, sum altíð hava verið settar í samband við søgnina um *húsfrúnna* ella *hústrúnna* í Húsavík og við nøkur av teimum elstu føroysku fornbrøvunum, frá árunum stutt eftir 1400. Trý teirra eru skrivað í 1403 (í Tórshavn, á Viðareiði og á Húsum), eitt í 1404 (á Viðareiði) og tvey í 1405 (í Hetlandi).

Tey hava øll samband við royndir at fáa skil á ogn-



hendinga er at finna. At teir hava verið niðurgrivnir, er tekin um ófriðartíðir ella ið hvussu er ótrygg samfelagsviðurskifti, hóast ongar skrivligar heimildar eru um hetta frá seinnu helvt av øldini. Í kirkjutoftunum eru tó eisini funnir myntir, flestir norskir frá 13. og 14. øld, men upp í 20. øld. Omanfyri er víst eitt úrval, framsíður á vinstru síðu og baksíður á høgru.
*Myndir: Nationalmuseet, København.*

arrættindum til stórar jarðarognir og sum heild óvanligt ríkidømi, sum ein kona í Húsavík, *Guðrun Sjúrðardóttir,* hevði átt. Hon var ættað úr Noregi, helst úr Bjørgvin. Faðir hennara er nevndur *Sjúrður Hjalt*, og tað bendir á, at hann hevur verið hetlendingur ella ið hvussu er av hetlendskari ætt. Nógv samband var millum Hetland – eins og hinar Vesturhavsoyggjarnar – og Bjørgvin.

Henda Guðrun Sjúrðardóttur var gift við einum føroyskum stórmanni, ið æt *Arnbjørn Guðleiksson*. Meðan vitanin um føroysk samfelagsviðurskifti fram til hesi fornbrøv so at siga bert er fingin úr tulkingini av fornfrøðiligum rannsóknarúrslitum og tí, sum lesast kann burtur úr Seyðabrævinum, eru í hesum føri vitnisfastar skrásetingar av teimum ognum og virðum, sum vóru í hesum sjáldsama ríka búgvi. Við tað at so nágreiniligar upplýsingar eru eindømi í føroyskum miðaldarskjølum og við tað, at av teimum sæst próvfast, hvussu stórur og ríkur ein føroyskur miðaldargarður *kundi vera* – hóast hann má vera undantak – skal nevnast tað, sum av jørð og gripum verður nevnt í arvabrøvunum, t.e. tað, sum Guðrun situr við í 1403, eftir at maður hennara, Arnbjørn, er deyður.



Í hesum skinnbrævi (pergamentsbrævi, AM fasc. 100 nr. 1a) eru í árinum 1407, hin 3. juli, í Tórshavn skrivað saman brøvini um Húsavíkar góðs. Fýra menn vitna undir eiði, at teir gjølla hava lisið tey 6 brøvini. Eitt sovorðið bræv verður nevnt eitt „transskriftabræv". Inngangurin til brævasavnið er skrivaður soleiðis, orðarætt endurgivin:
„Ollum monnum þeim sem þetta bref se ædur heyra senda Halfdan prestur Æiriksson þormodr Anndræsson sy[s]lumann j Sudræy Albrikt Simunar son Simun Albriktsson Q[uediu] G[uds] ok sina kunnigt giorandi at wær saghum ok jnuirduligha yfuir lasum segs opin bref med hæilum ok oskodum hangandi jnsiglum so liodande ord fyr ordd sæm her segir." Síðan koma tey 6 brøvini:
1. Í Tórshavn 22. august 1403 um dómin, sum sagdur var upp yvir Magnus Erlingsson.
2. Á Viðareiði 7. september 1403 við vitnisburði Ingiriðar Oyvindardóttur.
3. Á Húsum 7. oktober 1403, vitnisburðurin hjá Arnóru Arnbjarnardóttur.
4. Á Viðareiði 22. mars 1404, har prestur og tveir løgrættumenn í Sandoy vitna, at Guðrun var arvingi til Húsavíkar góðs, eftir at fyrst maður hennara og síðan bæði sonur og dóttir teirra eru deyð.
5. Á Vindási í Hetlandi 13. oktober 1405, har m.a. Ragnhild Hávarðsdóttir fyri Tróndi Dagfinssyni viðgongur, at hon hevði latið soninum Magnusi Erlingssyni umboð um ogn og leysafæ, sum hon átti eftir Guðruna Sjúrðardóttur í Húsavík.
6. Í Papbýli í Hetlandi 9. november 1405, har prestur, løgmaður og løgrættumaður í Hetlandi vitna, at Ragnhild sjálv ræður fyri ognum sínum í Hetlandi.
Síðan endar vitnisburðurin hjá teimum fýra monnunum við hesum orðum: „Ok til sanenda hær vm settum ver fyr nefndir men var insigli fyr þetta þranskrifta bref er gert var j þors hafn sunnudaghin nest eftir Svituns voku dag anno domini m°cd° septimo." Umframt at vera ein áhugaverd, um enn tortýdd, søgulig kelda hevur hetta brævasavn eisini málsøguligan áhuga, tí at skrivarin eftir ymsum máleyðkennum at døma hevur verið føroyingur. Tað sæst, at føroyskt um ár 1400 er um at gerast eitt sjálvstøðugt norrønt mál. Skinnblaðið er um 70 cm langt og 25 cm høgt. Tað hevur verið váttað við 6 innsiglum, men tvey teirra eru burtur.
*Mynd: Det arnamagnæanske Institut, Københavns Universitet.*

Hon átti allan *Finngarðin* í Bjørgvin við fimtan húsum og sekstiátta stovum. Har átti hon eisini tveir lutir í *Brattanum*, eisini við húsum. Á *Rossalandsstrond* átti hon tríggjar garðar (Løðufall, á Mýru og at Leiti); í *Rogalandsfylki* 10 leypaból (eitt leypaból er garður, sum ein leypur av smøri varð latin av í leigu). Í *Sogn* átti hon onnur 10 leypaból. Hon átti eisini jørð í *Hetlandi* eftir faðirin og fekk av henni 46 skillingar (silvurpeningar) um árið. Aftur at hesum útlendsku ognum arvaði Guðrun tað, sum maður hennara hevði átt í Føroyum. Hann „átti Húsavík og Dal, so mikið sum til Húsavík lá, og í Skálavík og á Skarvanesi og á Sandi so mikið, sum undir Húsavík hevur ligið".

Tey áttu tvey børn í hjúnalagi, sonin *Sjúrð* og eina dóttur. Arnbjørn er deyður í 1403. Sjúrður, ið helst hevur búð í Húsavík, arvaði faðir sín, og síðan arvaði dóttirin bróður sín. Tey eru bæði deyð árið eftir. Guðrun, móðirin, arvaði síðan alt ríkidømið, men hon er deyð longu í 1405. Sama ár er ognin eftir Guðruna nevnd í arvaskjølum í Hetlandi. Ættin í Føroyum tykist at vera deyð út við Guðruni. Í 1407 hava so øll hesi brøv verið skrivað saman í eitt sonevnt *transskriftabræv*, vitnisfastar avskriftir av brøvunum. Tað er dagfest í Tórshavn 3. juli, skrivað á skinnblað.

Upplýsingarnar um ognirnar hjá Guðruni koma fram í vitnisburðum, sum ein kvinna á Viðareiði, Ingirið Oyvindardóttir, ið má hava tænt Guðruni, veit at greiða frá, og verða styðjaðar av vitnisburði, sum kvinna á Húsum, Arnóra Arnbjarnardóttir, hevði givið, áðrenn hon doyði. Henda kvinna hevði verið hjá Guðruni, og faðirnavn hennara hevur verið tikið sum prógv um, at faðirin var sami Arnbjørn, sum var giftur við Guðruni, og at Arnóra tí er tann skilgitna dóttir, sum nevnd er í brævi frá 1404, skrivað á Viðareiði. Men um Arnóru verður ongastaðni sagt, at hon var dóttir Guðrunar, bert at hon hevði verið hjá henni og tí veit um ognir hennara, tá ið tær skuldu gerast upp. Hon kann hava verið gift norður til Húsa, men um so var, doyði hon ið hvussu er uttan arvingar, tí Guðrun arvaði bæði børn síni. Eftir arvabólkinum í Landslógini var reglan tann, at átti faðir son og dóttur, arvaði sonurin tveir triðingar, dóttirin ein. Var óðal við skiftinum, arvaði

hann heimabólið (garðin) og hon „útjarðir og leysafæ". Útjarðir vóru ikki umfataðar av óðalsrættinum. Góðs, sum móðir hevði latið børnum sínum, skuldi hon alt arva eftir tey, um tey doyðu barnleys. So, um Arnóra á Húsum hevur verið dóttir Guðrunar, er møguligt, men ikki vist. Arnóra veit nógv minni um ognirnar hjá Guðruni í Húsavík enn Ingirið Oyvindardóttir á Viðareiði. Møguliga hevur dóttir Guðrunar og Arnbjarnar verið ein heilt onnur kvinna.

Ikki bert tær ógvuliga stóru jarðarognirnar, sum hava ligið til henda garðin í Húsavík, men eisini leysir lutir, sum nøkulunda samsvarandi eru nevndir í skjølunum, ið eru váttað m.a. av nevndum prestum og løgrættumonnum, eru prógv um óvanligt ríkidømi. Hon átti stásklæði, t.d. tveir ella tríggjar møtlar og kyrtlarnar til við „spenslum" (krókum og lykkjum) og ymsar høvuðbúnaðir, helst av silki. Stásiligast av øllum pløggunum tykist at hava verið ein „skjaldabúnaður" (helst ein besetningur við skjaldamyndum) so stórur, at kyrtilin allur var settur við honum oman til beltisstað og tvørtur um kyrtilin niðri um lendarnar. Nevndir eru skreyt- og prýðislutir sum diadem, stórt silvurspenni, perluband av silvri og koral, lítið spenni lagt við silvri ella gulli og onnur spenni og eitt ella trý fingurgull. Hon átti tvær silvurskálir, sparlak, t.e. seingjarforhang, av reyðum og grønum silki, fimm ella seks dýnur við gásafjøður og dúnkoddar við verum av kniplings- og frynsadúki; skrýdda kistu, vaskiføt, vatnkrukkur, tinføt, diskar, kannur, pottar og ketlar, ølílát (sum tók seks tunnur), tveir húsbúnaðir – annar til *Stovuna*, hin til *Sjóvarloft* – við vøkrum revlum, t.e. teppi, sum hevur verið nýtt til at tjalda veggirnar við, og annað slag av veggjateppi, nevnt „sotdrypt", við frynsum og kniplingum. Sovorðin tjaldteppi – tó neyvan altíð so fín – vóru vanlig bæði í víkingaøld og miðøld. Tað tykist at vera eitt samsvar millum alt hetta ríkidømið og tær óvanligu miðaldartoftirnar, sum bert kunnu berast saman við tær í Kirkjubø.

Nýggjar metingar av søguligum heimildum, eisini bygdarsøguligum, og gomlum sagnatilfari fáa týdning fyri, hvussu fornminnini í Húsavík kunnu týðast søguliga, hóast talan er um grundgivnar metingar, ikki prógvførslu.

Tað má haldast fyri rættiliga vist, at Guðrun Sjúrðardóttir í fornbrøvunum er ikki tann *húsfrú(gv)* ella *hústrú*, sum sagnir eru um. Fyri minni enn eitt hundrað árum síðan talaðu fólk um *ta fyrru* og *ta seinnu* húsfrúnna ella *hústrúnna*, sum hon altíð hevur verið nevnd í Húsavík, eisini í sambandi við toftirnar, *Hústrútoftirnar*. Í staðanøvnum eru tó eisini bæði Guðrunar- og Arnbjarnarnavnið til enn, *Guðrunarløkur* og *Arnbjarnargarður*.

Her kemur týdningurin av orðinum *hústrú* inn í myndina. Tað varð í norskari miðøld ikki nýtt um konu í vanligari merking. Sum greitt er frá frammanfyri, hevði riddari rætt at hava navnbótina *harri* (herra) framman fyri navninum, og kona hansara var *frú*. Konur hjá aðalsmonnum, ið ikki vóru riddarar, og hjá øðrum *handgingnum* monnum hjá kongi – løgmonnum, borgarameistarum (eitt starv, sum verður vanligt í 1430- og 1440-árunum við fyrimynd í teimum týsku býunum, ofta tveir í hvørjum býi) og ráðmonnum høvdu rætt at verða nevndar *hústrúir*. Tí hevur verið víst á, at hevði tann ovurríka Guðun Sjúrðardóttir havt rætt til hetta tignarnavn, hevði tað ikki havt verið gloymt í fleiri almennum skjølum. Eisini mundi Arnbjørn Guðleiksson havt verið nevndur við teirri navnbót, hann hevði uppiborna. Tann niðurstøða verður tí trúlig, at Guðrun Sjúrðardóttir, hóast alt ríkidømi sítt, var ikki hústrúin í Húsavík. Hústrúin hevur verið ein onnur kvinna. Men í søgnini, sum ikki hevur gjørt mun á húsfrú(gv) og hústrú, eru tvær mætar og ríkar kvinnur blandaðar saman. Í søgnini eitur kvinnan *Sissal* (Cecilia) og maður hennara *Nevur*. Í skjølunum eita hjúnini vitnisfast Guðrun og Arnbjørn.

Við fyrivarni ber til at gera tíðarfestingarroyndir. Um svartadeyðatíðina, 1349-1350, hava Guðrun og Arnbjørn verið ung, tí tey mugu hava verið eldri ella gomul fólk um ár 1400, og hvørki teirra hevur havt tignarnavn. Arnbjørn kann vera deyður fyrr; men børn hansara og Guðrunar, Sjúrður og Arnóra, síðan Guðrun sjálv eru so at siga øll deyð samstundis uttan eftirkomarar. Hetta er rættiliga løgið.

Hugsast kann, at tey kunnu vera deyð av umfarsótt. Í Íslandi, hagar Svartideyði ikki kom í 1350, gekk árini

1402-1404 tann herviliga farsóttin, ið nevnd varð *Plágan Mikla*, sum í íslendskum heimildum frá seinni tíð eisini verður umrødd sum Svartideyði, uttan at nøkur vissa er fyri, at hetta var sótt av sama slagi sum tann, ið gekk miðskeiðis í 14. øld. Hon *kann* eisini hava gingið í Føroyum. Føroyingar og íslendingar komu nógv til Bjørgvins, og har gingu ofta ringar farsóttir í seinnu helvt av 14. øld, heilt fram ímóti árinum 1400. Ið hvussu er ber til at hugsa, at sótt kann vera orsøkin til, at Guðrun Sjúrðardóttir og børn hennara, og kanska maðurin við, eru deyð næstan samstundis.

Eftir at henda ætt er útdeyð, má onnur ætt vera komin á tann ríka garðin í Húsavík. Hann kann ikki leingi hava verið mannleysur.

Søgnin sigur, at eftir at Húsavíkar bygd var útdeyð, tá ið Svartideyði gekk, sendi Noregs kongur ein mann, ið æt *Nevur*, til Føroya at byggja bygdina aftur, og at hann giftist við húsfrúnni í Húsavík. Ein frásøgn frá um leið seinasta aldaskifti sigur, at Nevur giftist við teirri *seinnu húsfrúnni*. Í aðrari uppskrift frá somu tíð stendur, at Nevur giftist við *hústrúnni*. Høvuðssøgnin um „Húsfrúnna í Húsavík" letur hana og prestin og illmennið *Kálv Lítla* liva um somu tíð. Tað kann væl bera til, um hon er Guðrun Sjúrðardóttir. Í søgnini um Kálv Lítla eigur hann ein son, sum eitur Haraldur. Í 1412 hevur Føroya løgmaður, *Haraldur Kálvsson*, skrivað undir eitt skjal í Kirkjubø. Hesin má vera sami maður og kann neyvan hava verið heilt ungur. Har var eisini Sandoyar prestur, sum tá æt Haraldur Siggason. Í Viðareiðisbrævinum frá 1404 var Brynjólvur Torbergsson prestur í Sandoy. Kálvur Lítli má so ið hvussu er hava verið prestur undan hansara tíð, uttan at til ber at nevna nakað árstal. Hann kann tí eins væl og Guðrun Sjúrðardóttir hava livað bæði fyri og eftir Svartadeyða, og – uttan at nakað er vist – kunnu tær stóru jarðarognirnar, sum eru prógvfastar hjá Arnbirni Guðleikssyni, og eisini tær, sum søgnin sigur Kálv prest hava átt, hava samband við manndeyða og avtofting orsakað av farsóttini. Tað nógva sagnatilfarið um Svartadeyða í Føroyum, ofta í sambandi við ávís pláss, aftur at upplýsingum í íslendskum annálum, má vera nóg mikið at prógva, at hann hevur gingið í Føroyum,

Svartideyði var ikki einasta sótt, sum herjaði Europa seint í miðøld. Ein onnur var syfilis, sum helst spanskir sjómenn høvdu við sær úr Amerika til Napoli, har ein stórur franskur herur seinast í 1490-árunum varð smittaður. Hitt leysa og tilvildarliga kynslívið, serstakliga í Italia í „renæssansutíðini", kundi bert fremja útbreiðsluna av teirri „fronsku sjúkuni", sum breiddi seg um alt Europa. Eini av høvuðsráðunum móti útbreiðsluni vóru at steingja baðstovurnar í býnum, hagar fólk, bæði kvinnur og menn, eisini gjørdu sær onnur ørindi enn at tváa sær. Líkt kann vera til, at sjúkan eisini gjørdi vart við seg í Føroyum. Í 1617 dømdi løgtingið ein mann at verða lagdan inn á Hospitalið á Argjum, „besmittet med en slem sygdom". Júst orðini „en slem sygdom" vórðu ofta nýtt um syfilis. Í Bjørgvin gjørdi sjúkan nógv um seg. Myndin her er frá italskum skøkjuhúsi í 15. øld.



og avleiðingarnar munnu hava verið tær somu sum aðrastaðni.

Tað verður tí ein spurningur, hvør ið kom á garðin, eftir at Guðrun var deyð. Eftir óðalsrættinum í Landslógini var jørð *óðalsjørð*, t.e. ættin hevði forkeypsrætt, um tríggir forfedrar høvdu átt hana, og hon var komin beint til tann fjórða. Rættarbót frá 1313 ásetti, at tá ið óðalsogn fór í arv frá faðir ella móður til barn, og barnið so doyði, skuldi eftirlivandi faðir ella móðir bert arva óðalsognina fyri lívstíð. Hareftir skuldi ognin fara til tann næsta í óðalsættini. Gjørdi eingin arvingi vart við seg innan fimm ár, fór ognin eftir Landslógini undir kong.

Hetta seinna kann tó ikki vera hent við ognini eftir Guðruna Sjúrðardóttur, ið hvussu er ikki í fyrsta umfari. Hvat ið vorðið er av ognini eftir Arnbjørn Guðleiksson, harundir egnu ognarlutum hansara, ber ikki til at siga. Men tað tykist greitt, at góðs Guðrunar í Húsavík er farið til Hetlands sum arvur til skyldfólk har. Ættin í Føroyum er eftir øllum at døma deyð út við Guðruni. Um ognirnar í Noregi eisini arvaðust til ættina í Hetlandi ber ikki til at siga.

Eftir brøvunum at døma byrjaði ein maður nevndur Tróndur Dagfinsson í 1403 at gera upp tær ognir í Húsavík, sum ein hetlendingur, Magnus Erlingsson, tykist at hava sett í veð og ikki hevur verið førur fyri at loysa aftur. Veðhavararnir hava tí kravt ognina uppgjørda. Móðir

hansara í Hetlandi váttaði fyri sama Tróndi Dagfinssyni í 1405, at hon hevði givið Magnusi Erlingssyni fult ræði yvir tí góðsi og fæ, sum var eftir Guðruna Sjúrðardóttur í Húsavík. Móðir Magnusar má tí ganga frá rættinum til hesar ognir í Føroyum, og tær verða latnar Tróndi Dagfinssyni og arvingum hansara.

Hví og hvussu Magnus Erlingsson hevur komið sær í so stóra skuld, at hann missir tær, er ikki greitt. Tó kann vera, at hann hevur havt samband við ein Greip Ívarsson, sum í íslendskum annálum verður nevndur sýslumaður (t.e. kongsins umboðsmaður) í Føroyum, í 1388. Hesin Greipur hevur fingist við handil og sigling, eisini millum Noregs og Føroya. Hann sæst fleiri ferðir at hava sett ognir í veð. Í 1399 keypti hann skip, sum hann lovar at gjalda við fyrsta farmi úr Føroyum. Greipur nevnir í tí sambandi fæ, hann kann fáa flutt úr Føroyum, og eisini ogn, sum hann kann fáa í Hetlandi. Illa tykist at hava gingist, tí í 1412 sæst tann maðurin, hann keypti skipið frá, at eiga høvuðsgarð Greips, Hattaberg. Tá er tó Greipur sjálvur farin úr søguni. Men fyrsta veðseting hansara varð gjørd longu í 1383, tá ið hann hevði sett í veð tveir garðar til kongsins fæhirða (skattmeistara) í Bjørgvin, Erlend Filippusson, fyri tey tjúgu hundrað vaðmal, sum hann „var honum í skipleigu skyldugur". Hesin Erlendur Filippusson er nevndur í tí fyrsta Húsavíkarbrævinum í 1403, tá ið ognin í Húsavík varð avdømd Magnusi Erlingssyni, og alt bendir á, at Tróndur Dagfinsson fekk greiði á ognarviðurskiftunum vegna Erlend Filippusson og møguliga seg sjálvan.

Tað tykist eins og hesin Erlendur bindur teir báðar skuldarbundnu samtíðarmenninar Greip Ívarsson og Magnus Erlingsson saman. Teir kunnu hava havt handilsáhugamál saman og vera farnir á húsagang um somu tíð.

Tað kann eisini hugsast, at Erlendur Filippusson er partur í málinum sum kongsins fæhirði í Bjørgvin, og at hin ágrýtni, nærlagdi og eftir øllum at døma tignarligi Tróndur Dagfinsson fæhirðans og harvið kongsins vegna er sendur til Føroya at greiða veðskuldir Magnusar Erlingssonar og at gera upp tær ognir, sum vóru at taka, og sum møguliga skuldu leggjast undir kong. Tað kann eisini vera, at Tróndur Dagfinsson tekur við sýslumansembæti-

num eftir Greip Ívarsson, sum hevði komið sær illa fyri, og sum kanska var ikki á lívi longur, og hevði búsett seg í Húsavík.

Her kann kanska søgnin koma til hjálpar, tá ið hon sigur, at eftir at Húsavíkar bygd var útdeyð av Svartadeyða, kom kongsmaðurin Nevur eystan úr Noregi at byggja bygdina aftur. „Svartideyði" í hesum sambandi kann vera tann herviliga farsótt fyrst í 1400-árunum, sum greitt er frá frammanfyri. Slíkur stórmaður hevur uttan iva verið handgingin maður við rætti at verða nevndur *harri* og kona hansara *hústrú*. Hesar navnbøtur verða eftir øllum at døma nevndar í skjølum saman við navni, men hvørki í sambandi við Arnbjørn Guðleiksson ella Guðruna Sjúrðardóttur og heldur ikki við Magnus Erlingsson, sum eisini má haldast at hava búð á garðinum í Húsavík.

Tað má tí vera loyvt at meta, at hin norski stórmaðurin – eyknevndur Nevur – sum kom til Húsavíkar, var handgingin maður kongs (Eiriks av Pommern), harra Tróndur Dagfinsson, og at kona hansara hevur verið tann *hústrú*, sum bæði søgur og sagnir hava gingið frá. Eisini ættartøl, sum ikki skulu viðgerast her, gera tað trúligt, at hústrúin í Húsavík var á døgum seinni enn Guðrun Sjúrðardóttir. Og søgnin um olmussugentuna er ov ævintýrkend at nýtast í søguligum próvførsluroyndum. Hin ríka *Guðrun* og tignarkonan *hústrúin* eru helst komnar í bland. Meðan øll søgan aftanfyri soleiðis er kám og óviss, standa toftirnar eftir hústrúnna sum ítøkilig prógv um eina forna stórtíð.

Í *Kvíggjargili* ovarlaga í tí gamla bønum í Húsavík er enn farvegur eftir gamla búseting. Við ánna síggjast enn fleiri gamlar toftir. Søgnin sigur, at har var tann gamla bygdin, men at hon doyði út, tá ið Svartideyði gekk. Onnur fólk reistu bygdina aftur, har hon nú er, norðan fyri ánna. Ein tann fyrsta, sum búsettist har – *heimi á Garði*, sum býlingurin nevnist – skal eftir søgnini hava verið húsfrúgvin ella hústrúin. Kirkjan er ikki til longur, men garðurin uttanum sæst enn; hann er vakurt laðaður av ógvuliga stórum gróti. Eisini toftirnar av sjálvum garðinum standa enn í sjálvari bygdini, og bæði viðvíkjandi tilfari og bygging hevur hann verið óvanligur í Føroyum. Húsini hava staðið í ferkanti uttan um eitt stórt tún, ið er vakurt steinsett.



ÅARBAKKI
Å
BRÚGV
1
9
11
4
2
4
5
3
10
12
7
8
6
GRÓTGARÐUR
13
LITIL Å
GRÓTGARÐUR
10 0 10 20 30 M
NORÐUR



Húsavík. Býlingarnir Sunnan fyri Á, fremst, og Heimi á Garði, longst burtur.

Toftirnar hjá „Húsfrúnni“ ella „Hústrúnni“ í Húsavík.
1. Kirkjugarður.
2. Stórastova. (Hústrúgrundirnar).
3. Stórastovutún.
4. Steinseting endar.
5. Stórastovugarður.
6. Steikarhús.
7. Sjóvarloft ella Í Lofti.
8. Løðan ella Ovara Løða.
9. Niðara Løða.
10. Løðulið.
11. Riðið.
12. Vegarasteinur.
13. Hoygarður.

*Føroya Fornminnissavn. Myndir: Símun V. Arge. Tekning: Sverri Dahl og Kristoffur Kristoffersen.*

Sunnanfyri er toftin av sethúsunum 18 metrar long og 6 metrar breið. Veggirnir eru laðaðir av gróti og eru um 1 metur tjúkkir. Oman á hesum veggjum sigst at hava staðið stokkastovan *Stórastova*. Vestanfyri er inngirdur garður, nevndur *Stórastovugarður*. Í honum eru toftir av bygningum, sum helst seinni hava verið nýttir til fjós og gróthús. Norðan fyri túnið eru toftirnar av *Steikarhúsi* og *Sjóvarlofti*; oman á teimum eru toftir av yngri bygningum. Fyri seg og rættiliga væl varðveitt stendur *Ovara Løða*, 9 metrar long og 7 metrar breið. Veggirnir, sum eru ífyllingarveggir, eru um hálvan annan metur tjúkkir. Grótið í múrunum er ógvuliga stórt. Sunnan fyri Ovaru Løðu var *Niðara Løða*. Tær hava verið bygdar saman í erva. Undir teimum er *Løðuliðað*, sum var og enn er kirkjugøtan hjá húsvíkingum. Niðara Løða er seinni tikin niður til tess at lætta um ferðsluna. Plássið millum Niðaru Løðu og sethúsini kallast *Riðið*, sum helst merkir ein svali, ið verið hevur ímillum Løðuna og Stokkastovuna. Orðið *rið* varð í gomlum máli nýtt í hesi merking.

Tað er eyðsæð, at hesin stóri og stásiligi garður hevur

verið heilt óvanligur í Føroyum, og at okkurt má búgva undir tí, sum bæði skjøl og sagnir hava at siga frá sjáldsomum ríkidømi. Væl kann fynd vera í orðum, sum ein, ið kannað hevur evnið, hevur skrivað, at eins og Kirkjubøur var tann kirkjuligi miðdepilin, kann Húsavík hava verið ein veraldligur miðdepil í Føroyum um ár 1400. Tað *Sjóvarloft*, sum nevnt er í arvabrøvunum, má hava havt okkurt við sjógvin at gera, annaðhvørt tað hevur staðið niðri við sjógvin ella havt samband við skip og sigling. Í sagnauppskriftum verður eisini nevnt eitt neyst, *Skeiðstoftir*, sum sigst at hava verið um 30 alin langt og 6 alin breitt. Ein *skeið* var eitt stórt herskip ella langskip. Er hetta so, hevur har kunnað staðið skip til sigling landa millum. Til er søgn um stein, sum stendur á hellu undir *Skipabakka*, at í hann vóru skipini bundin, tá ið tey ikki vóru uppdrigin. Hesi staðanøvn gera tað trúligt, at stórgarður sum hesin hevur havt skip til út- og innflutnings.

# Føroya kirkja

Sum greitt er frá frammanfyri, tóku føroyingar við kristnari trúgv um leið ár 1000. Hóast væl kann vera, sum sagt er frá í *Føroyingasøgu*, at Sigmundur læt byggja kirkju í Skúvoy, og at haldast má, at høvdingar og bøndur lótu byggja egnar kirkjur, eginkirkjur ella ognarkirkjur, við garðar sínar, so var helst eingin felags føroysk kirkjuskipan til fyrr enn eftir 1100. Gongdin kann hugsast at hava verið lík teirri í Íslandi. Teir fyrstu biskuparnir hava verið trúboðarar, ikki kirkjunnar embætismenn í føstum starvi og stóli. Tað vardi nakað, til Føroya kirkja gjørdist ein skipaður partur av teirri almennu katólsku kirkjuni við pávanum í Róma yvir øllum við ábyrgd fyri Gudi sum eftirmaður Pæturs, og undir honum erkibiskupar, biskupar, prestar og aðrir kirkjuligir tignarmenn við ymsum heitum og á ymsum stigum.

Í miðaldarskriftum sum páva- og kongsbrøvum, váttanum, íslendskum annálum og søgum verða føroyskir biskupar nevndir. Við hvørt er talan um eitt rað av biskupum, í ymsum handritum, við hvørt er onkur Føroyabiskupur nevndur í sambandi við onkra hending, har hann var hjástaddur, eitt nú á týðandi kongs- og kirkjufundum uttan fyri Føroyar. Í skjølum frá pávastólinum verða biskupar í Føroyum nevndir í sambandi við tilnevningar, tó eisini fleiri ferðir í øðrum sambandi. Fram til siðaskiftið, tá ið biskupsstólurin varð niðurlagdur, eru í biskupatølum og øðrum heimildum nevndir 33 katólskir biskupar í Føroyum. Tó hava summir teirra – ið hvussu er onkur – ongantíð verið í Føroyum, hóast teir hava verið valdir og kanska eisini vígdir. Neyvan nakar av biskupunum var føroyingur. Teir flestu vóru norðmenn; tó vóru eisini menn av øðrum tjóðum. Kirkjan var oman fyri tjóðirnar – hon var almenn.

Biskupssetrið í *Kirkjubø* hevur verið stovnað nakað eftir ár 1100. Er tað eldri enn 1104, hevur tað fyrst ligið undir erkisetrinum *Hamborg-Bremen*, frá hesum ári undir erkisetrinum í danska býnum *Lund*. Í bullu frá pávanum



Træskurður í stólsvanga úr sóknarkirkjuni í Kirkjubø. Teir krossaðu lyklarnir minna á tað almenna katólska pávaveldið, ið sum gudfrøðiligt grundarlag hevði tað „lyklavald" (potestas clavium), sum Jesus gav Pæturi ápostli, tá ið hann segði: „Tú ert Pætur, og á hesum kletti vil eg grunda kirkju mína ... Eg vil geva tær himmiríkis lyklar, og tað, sum tú bindur á jørð, skal verða bundið í himli, og tað, sum tú loysir á jørð, skal verða loyst í himli." Í neðra á stólsvanganum er Jákup ápostul við pílagrímsstavi og húgvu við „jákupsskel".
*Myndir: Nationalmuseet, København.*

Innocentius II frá 27. mai 1133, sum aftur gevur Hamborg-Bremen yvirræðið yvir teirri norðurlendsku kirkjuni, er biskupssetrið í Føroyum *(Farrei)* nevnt. Í 1139 fekk Lund yvirræði sítt aftur. Frá 1152-1153 vóru Føroyar fram til siðaskiftið eitt av teimum ellivu biskupsdømunum í erkibiskupsdøminum *Niðarósi* (*Provincia Nidrosiensis)*.

Hildið verður, at biskupssetrið í Kirkjubø var ov lítið til tess at hava egið dómkapittul við kórsbrøðrum, sum stóðu fyri skúlaarbeiði, vóru biskupi til hjálpar og valdu nýggjan biskup eftir farnan. Rætt er, at einki sæst til, at nakar biskupur hevur verið valdur *(electus)* í Kirkjubø. Leingi var ósemja millum dómkapitlini í Niðarósi og Bjørgvin um rættin at velja Føroyabiskupin; Niðarós vann hetta stríð stutt eftir 1300. Fleiri av biskupunum høvdu verið kórsbrøður í Bjørgvin. Undir øllum umstøðum skuldi biskupurin vígast av erkibiskupinum í Niðarósi.

Kortini verður tað løgið, at einki dómkapittul var. Kapitlini kundu hava úr trimum upp í tólv limir. Biskupur hevur ikki kunnað røkt allar embætisskyldur einsamallur, við tænastu í kirkjum og bønhúsum í Suðurstreymoy. Seinni hevði ið hvussu er biskupurin ein *famulus* ella hjálparmann í embætinum, og helst munnu eisini aðrir klerkar hava verið bundnir at biskupssetrinum, eisini til umsitingina av biskupsgóðsinum, tíggjundarinnkrevjing og -sending, roknskaparhaldi og øðrum. Kanningar hava sýnt, at kórið í biskupskirkjuni í miðøld hevur verið nógv størri enn seinni; tað kann benda á, at tað hevur verið ætlað fleiri klerkum. Í tilnevningar- og viðmælisbrævi, dagfest í Firenze 31. januar 1435, til biskupin Jóhannes Scheffchin, sum skal taka við eftir ein annan Jóhannes, ið kann vera Jóhannes Theutonicus, eru heilsanir til dómkapitlið í Føroyum *(capitulo ecclesie Pharensis)*. Hetta kann vera misskiljing, tí tað tykist, sum pávin uppfatar biskupsdømið Føroyar sum ein stað ella bý, tá hann heilsar prestastættini *(clero ciuitatis)* og fólkinum *(populo ciuitatis)*. At frálæra hevur verið við biskupssetrið, og at prestar kundu fáa útbúgving og vígslu har, prógva *Sverris søga* og fleiri aðrar heimildir. Tað er heilt greitt, at Sverri kongur eftir samtíðar máti var væl útbúgvin maður, bæði í gudfrøði og í kirkjurætti og eisini í almennari mentan. Um talan

hevur verið um veruligan skúla ella heldur persónliga upplæring, ber ikki til at siga út frá upplýsingini í søguni um, at Rói, biskupur, „setti hann til bókar og gav honum vígslur, so at hann varð vígdur til prests". Ið hvussu er hevur biskupurin í Kirkjubø verið roknaður sum fullur biskupur. Í 1435 álegði pávin íslendskum biskupi, sum hann flutti av Hólum til Skálholts, at svørja trúskapareið í hendurnar annaðhvørt á biskupinum í Bjørgvin ella í Føroyum.

Biskupssetrið í Kirkjubø hevur verið ein mætur stovnur í tí føroyska samfelagnum. Um siðaskiftistíðina átti tað um leið helvtina av allari jørð í landinum. Hetta góðs hevur kirkjan fingið við gávum frá fólki í vón um sálarbót,



„Biskupsstólurin" úr kirkjuni í Kirkjubø. Hann kann hava verið nýttur sum skriftastólur og er helst frá fyrru helvt av 1300-árunum. Setrið kann hava verið sett inn seinni, og stólurin verið eitt „ciborium-altar" – við forhangi fyri, sum goymdi tað vígda altarbreyðið.
*Mynd: Nationalmuseet, København.*

Hetta brotið av steinmynd, sum nú stendur í roykstovuni í Kirkjubø, sigst at vera funnið úti á Líkhúsi. Myndin sýnir erkibiskup í faldríkum skrúð og pallium, sum bert erkibiskupur kundi bera. Kanska er henda steinmynd ein ítøkilig áminning um, at tað føroyska biskupsdømið var eitt av teimum 12 biskupsdømunum undir erkisetrinum í Niðarósi. Í søguligum heimildum eru nevndir 33 katólskir biskupar, sum vígdir hava verið til Kirkjubø; men helst eru ikki allir komnir til Føroya. *Nationalmuseet, København. Mynd: Anders Bugge.*



við keypi, og helst ein stóran part sum bøtur fyri halgibrot móti kristinrættinum. Kirkjan hevði rætt til *tíggjund*, sum í Noregi kom í gildi undir Sjúrði Jorsalafara. Tíggjund skuldi latast av fiski, korni (byggi), smøri, grind, kópi, sjófugli og ull. Hon var frá gamlari tíð býtt sundur í fýra partar: ein til *biskupin*, ein til *kirkjuna*, ein til *prestin* og ein til tey *fátæku*. Føroya kirkja má við hesum hava verið ein ríkur stovnur og havt stórar vørunøgdir at handla við. Tað tykist, sum at pávastólurin *(curian)* mangan hevði stríð av at fáa inn gjøld sum tíggjund og seinni hartil *pæturspening* úr tí norska erkibiskupsdøminum. Í fleiri brøvum til erkibiskup og biskupar komu úr Róma áminningar um gjøld, sum ikki vóru innkomin, heldur ikki úr Føroyum, soleiðis í 1192, 1282, 1391, 1435, 1514, 1520 og 1530. Í 1282 bað Martinus pávi IV um at fáa gjøldini í gulli og silvri og ikki í vørum, sum tá vóru ringar at selja.



Til er eingin upprunalig mynd av føroyskum biskupi. Men Føroya biskupur var ein av teimum ellivu biskupunum, erkibiskupur íroknaður, undir erkisetrinum í Niðarósi, so henda tignarliga mynd av biskupi við biskupshúgvu og bók, helst Bibliu, við spennum, skorin í vanga á stóli ella lesipulti, úr kirkjuni í Kirkjubø, er, hóast hon er gjørd í Noregi, eisini ein mynd av einum føroyskum biskupi um ár 1400, t.e. um tað leitið, tá ið Jóan (Jóhannes Theutonicus) sat í biskupsstólinum í Kirkjubø.
*Nationalmuseet, København. Mynd: Niels Elswing.*

**Erlendur biskupur**

Tann mætasti av Kirkjubøarbiskupunum og tann, sum mestur kunnleiki er um, var *Erlendur*, norðmaður og fyrrverandi kórsbróðir við dómkirkjuna í Bjørgvin, har hann var lærari *(scholasticus)* við dómkirkjuskúlan. Hann varð valdur av kórsbrøðrunum í Bjørgvin í 1268 og vígdur til biskup í Føroyum av erkibiskupinum í Niðarósi í januar árið eftir. Hann doyði í Bjørgvin 13. juni 1308. Líkt er til, at hann eisini hevði politisk ørindi at reka í Føroyum.

Meðan bert glottar hómast í Føroya søgu í miðøld, eisini í kirkjusøguni, so eru í heimildunum um Erlend ikki bert at finna upplýsingar um mannin, men har fæst varhugi av ávísum samfelagsviðurskiftum í samtíð hansara, serliga á tí kirkjuliga økinum. Áður er nevnt, at tað vóru Erlendur biskupur í Føroyum og Sjúrður løgmaður í Hetlandi, sum vóru høvuðsmenninir aftan fyri *Seyðabrævið*, og henda upplýsing er í sjálvari sær ein sterk ábending á tann myndugleika og ta virðing, sum staðið hevur um henda mann – ið hvussu so er í 1298. Hon styrkist av upplýsingum í einum handriti, sum seinast í 19. øld varð funnið á bókasavninum hjá lærda háskúlanum í Bonn í Týsklandi.

Í tíðarskeiðinum 1452-1458 sat ein týskur maður, *Heinrich Kalteisen*, í erkistólinum í Niðarósi, og Føroya kirkja var undir honum. Ímillum ymisk rit á latínskum máli, sum liggja eftir hann, er ein sonevnd *kopibók*, avrit av sendum brøvum við øðrum tilfari afturat. Í hesari bók eru nakrar síður um teir føroysku biskuparnar, sonevnt *biskupatal*. Men fyrst og fremst eru har upplýsingar um Erlend biskup. Henda partin av kopibókini hevur Kalteisen tó ikki skrivað sjálvur. Upphavsmaðurin er Jóhannes Theutonicus (tann týski), sum var biskupur í Kirkjubø stutt eftir 1400. Hann er sami *Jóan biskupur*, sum saman við Haraldi Kálvssyni, løgmanni, hevur skrivað undir eitt bræv dagfest í Kirkjubø í 1412. Jóan hevur sostatt verið Føroya biskupur um leið stórt hundrað ár eftir Erlend; men vitan hansara byggir helst á haldgott grundarlag, hóast tað, ið fæst at vita um onnur viðurskifti, bert eru ábendingar.

Ætlanin hevði verið um tað mundið, brævið er skrivað, t.e. í 1420, at gera Erlend til halgimenni. Jóan sigur seg

Síðst í Lundarbókini er eitt „calendarium“ ella „obituarium“ við deyðadegi hjá kendum heilagum monnum, sum messur skuldu lesast fyri hesar dagar. Har stendur undir „idus junii“, t.e. hin 13. juni: „obitus dominj Erlendj bonj memorie pharensis episcopj“: deyður harra Erlendur í góðum minni Føroya biskupur. Hvussu hann er komin at standa har, er óvist, tí so stórur norrønur kirkjumaður var hann ikki, hóast hann var við á týðandi kongs- og kirkjufundum eins og aðrir lýðbiskupar undir erkisetrinum í Niðarósi.
Vitað er, at samtíðarmaður Erlends, Árni biskupur í Bjørgvin, átti stórt bókasavn, og at í savninum var ein lógbók. Onkur hevur fingið hetta til, at henda lógbók var hin prýðiliga Lundarbókin (við m.a. Seyðabrævinum), sum Erlendur hevur átt og givið vini sínum Árna. Eingin kelda sigur nakað um, at teir vóru vinir, og einki bendir á, at Erlendur hevur átt hesa bók. At Erlendur hevði verið kannikur og „ecclesiasticus“ við dómkirkjuna í Bjørgvin og síðan valdur av dómkapitlinum har til biskup í Føroyum og tað, at hann doyði í Bjørgvin, kann vera nóg mikið til, at hann skuldi minnast, og at biðast skuldi fyri honum á deyðadegi hansara hin 13. juni.
*Universitetsbiblioteket i Lund. Mynd: Bengt Melliander.*

saman við tveimum nevndum føroyskum prestum (annar hjálparmaður hansara í embætinum, hin prestur í Sandoy) hava grivið bein Erlends uppaftur, vaskað tey, lagt tey til terra og síðan lagt tey í skrín, sum hann varðveitti, til Noregs kongur, erkibiskupur og hinir norsku biskuparnir høvdu hildið ráð og tikið avgerð um at *kanónisera* Erlend, gera hann halgimenni. Tá ið teir gróvu beinini upp aftur, varð í grøvini funnin ein blýpláta við innskrift á latínskum máli, skrivað við rúnum. Jóan biskupur fekk tá tveir eiðsvornar tulkar, sum dugdu at lesa rúnir, men ikki skiltu latín, at lesa innskriftina. Soleiðis kundi tann latínski teksturin fáast fram, og hann verður endurgivin orðarætt. Blýplátur við latínskari innskrift við rúnum eru funnar í Noregi og í Danmark úr miðøld. Greitt verður frá starvi Erlends, til hann kom til Føroya. Men størstur dentur verður lagdur á at geva eina mynd av einum heilagum Guds tænara, sum hevði uppiborið hægstu viðurkenning pávaveldisins: at verða gjørdur halgimenni. Grundgevingarnar eru, sum tær vanliga vóru, tá ið menn skuldu kanóniserast í miðøld. Sum dømi verður skrivað, at Erlendur bar altíð grovt klæði næst kroppinum, hevði heilaga talu á munni; hann var frómur, lítillátin, miskunnarsamur, vinarligur, mjúkur, vælmæltur, fríður av útsjónd, hevði altíð Kristus á vørrum sínum, boðaði orð Guds, var vinur teirra fátæku, elskaður av øllum, at klókskapur hansara var fullkomin og afturhald hansara stórt, at hann hevði eingi lýti, men var fullur av dygdum. Og tað skuldi ikki gjørt hann minni skikkaðan at verða halgimenni, at skoytt verður uppí, at hann meira enn allir undanmenn hansara ríkaði Føroya kirkju við framíhjárættindum, ognum og veraldligum góðsi.

Tað er eitt merkisvert ósamsvar millum alt tað góða, sum sagt verður um henda mann, og tað, sum so kemur: Á døgum hansara vórðu biskupskirkjan og biskupsstólurin oyðiløgd av eldi, sum við sviki varð ásettur, meðan Erlendur var í Bjørgvin, har hann sá hesa sjón fyri sær. Eftir hetta var Erlendur tann fyrsti, sum fór undir at byggja hús av gróti í biskupsgarðinum. „Hann legði grundina til eina dómkirkju av gróti og kom so væl áleiðis við arbeiðinum, at ið hvussu er veggirnir vórðu lidnir heilt til kórið.“

Men mótstøða hevur verið ímóti honum. Tá ið hann doyði í Bjørgvin í 1308, hevði hann verið burtur frá kirkju sínari í trý ár – í Noregi at verja rættin hjá hesi kirkju síni móti einum Kristi fígginda og ófriðarmenni, nevndur *Hergeir*. Hann hevði tá eisini liðið nógvan órætt eftir kongsins boðum. Skilað verður tó til, at hann at enda vann á Hergeiri við hjálp frá snarljósi Krists, hvat so tað merkir. Hann bað um at verða grivin í kirkju sínari, henni, sum hann var vígdur til.

Tað er mangt løgið í hesari søgu. Men tað tykist greitt, at ein andstøða, sum hevur verið sera álvarsom, hevur verið ímóti honum, eldur varð settur á biskupsgarðin, og oddamaðurin í andstøðuni er beinleiðis nevndur. Biskupur hevur verið noyddur at fara til Noregs at verja seg og sigst eisini at hava liðið órætt frá kongi. Hann var frá kirkju sínari í trý ár, og tað kann neyvan merkja annað, enn at hann hevur verið settur frá starvinum eftir boðum frá kongi og áheitan føroyinga. Noregs kongur var tá sami Hákun Magnusson, sum í innganginum til *Seyðabrævið* í 1298 (sum hertogi) kallar Erlend „andligan faðir" og „kærasta vin". Kanska hevur kongur av politiskum ávum verið noyddur at taka stig móti Erlendi orsakað av stríði hansara við føroyingar, tí hetta stríð kundi skaða viðurskiftini millum teir og krúnuna. Spurningurin verður so um orsøkina ella orsakirnar til stríðið. Var tað *Seyðabrævið* sjálvt, „givið" av einum norskum hertoga við einum norskum biskupi í Føroyum og einum hetlendskum løgmanni eftir øllum at døma uttan stórvegis føroyska ávirkan, og við kúganini av teimum minni mentu, sum fekk føroyingar at reisa seg – saman við byrðum, sum skuldu økja vald og ríkidømi kirkjunnar? Her kunnu fleiri orsakir hava virkað saman.

Eingin ivi hevur verið um, at Erlendur var tann biskupur, sum læt byggja dómkirkjuna, *Múrin,* í Kirkjubø. Frásøgnin hjá Jóani biskupi kann benda á trupulleikar av ymiskum slag. Sagt verður, at Erlendur ríkaði Føroya kirkju, og tað kann ikki merkja annað, enn at tær ognir, sum hann legði undir hana – og sum ikki vórðu givnar – hava verið tiknar frá øðrum. Kirkjubyggingin má hava verið kostnaðarmikil og hava kenst mein í einum fámentum samfelag við so

nógvum fátækum, sum *Seyðabrævið* um somu tíð gevur hóming av. Tað, sum tey fátæku ikki kundu bera, mátti so áleggjast teimum helst fáu múgvandi. Tí kann væl vera, at hin stolti klerkurin Erlendur, sum meira av fáfongd enn av eyðmýkt vildi seta sær minnisvarða, hevur fingið føroyingar yvirhøvur ímóti sær og ikki bert ein „Kristi fígginda". Hetta liggur í sjálvari frásøgnini. Onkur hevur viljað sett søgnina um *Bardagan í Mannafelsdali* í samband við hetta stríð. Her kann vera ein søguligur kjarni, men neyvan meira; t.d. er søgufast, at Erlendur doyði í Bjørgvin, og sum umstøðurnar vóru, kann tykjast løgið, at líkið av Erlendi varð flutt til Føroya. Kortini kann hetta vera hent, meðan talað varð um at gera hann halgimenni. Tá var vanligt, at lík vórðu grivin upp og beinini gjørd til at verða nýtt til halgilutir *(relikviir)*. Soleiðis *kann* Erlendur vera komin aftur til kirkju sína, og Jóan kann hava gjørt hann til reiðar til ta endaligu halganina.

Trúligt er, at byggiverkið varð liðugt, og at føroyingar fingu sín katedral. Men einki kom burtur úr royndunum hjá Jóani biskupi at fáa Føroyum eitt halgimenni, eins og orknoyingar fingu sítt, Magnus hertoga, og íslendingar sítt, Tollak biskup. Keldurnar gera tað trúligt, at longu á døgum Erlends var uppreistur móti stóru kirkjubygging biskups, ella ið hvussu er so stór misnøgd við hana, at hann varð settur frá embætinum. Hetta man vera tann „órættur", Erlendi hevði verið fyri frá føroyingum og kongi. Møguliga hevur ikki verið gjørligt at halda uppi hesi stóru kirkju. Fjøruti ár eftir deyða Erlends mundi Svartideyði taka alt grundarlagið fyri slíkum stórlæti burtur. „Múrurin" slapp at falla í órøkt, og hin lítla, gamla Mariukirkja var nóg stór aftur at vera dómkirkja Føroya.

Tann hugsan hevur verið sett fram, at tann „dómkirkja av gróti", sum Erlendur sigst at hava latið byggja, er ikki *Múrurin*, men heldur *Sóknarkirkjan*, og at *Múrurin* varð ikki bygdur fyrr enn eftir 1400 í sambandi við royndirnar at gera Erlend halgimenni. Jóan biskupur skrivar í brævi í 1420, at hann hevur lagt grundir til nýggja kirkjubygging í Kirkjubø, til eina *Sankta Brandans kirkju* og eitt *Erlends kapell*. Annar av hesum bygningum kundi tá verið *Múrurin*. Søgan um sjóferðir Brandans, *Navigatio Sancti Bren-*

*dani*, var væl kend í miðøld, eisini í Kirkjubø. Kortini mátti verið meira sjálvsagt og náttúrligt at vígt Erlendi sjálvum hesa stórt tilætlaðu gotisku dómkirkju, og løgið má vera, at eingin lutur av honum er millum halgilutirnar í „gullskápinum", tá ið bein hansara vórðu tikin upp og tváað á døgum Jóhannesar biskups.

**Føroyar í siðaskiftinum**

Longu tíðliga í 14. øld var ólag um at koma á ta katólsku kirkjuskipanina. Í 1309 noyddi franski kongurin Filip hin Vakri pávan at flyta úr Róma til *Avignon* í Suðurfraklandi. Í 1377 royndi pávin at koma aftur í gamla heimstað pávaveldisins, tó bert við tí úrsliti, at frá 1378 til 1417 sat ein pávi í Róma og ein í Avignon, og teir lýstu hvør annan í bann kirkjunnar. Sum heild var myndin tann, at pávin í Róma fekk stuðul frá Týsklandi, Onglandi og Norðurlondum, meðan Frakland, Napoli og Skotland styðjaðu Avignonpávan. Tíðarskeiðið hjá Avignonpávanum er m.a. eyðkent av tí byrjandi avlátshandlinum og sølu av kirkjuligum embætum, viðurskifti, sum versnaðu alla 15. øld og høvdu við sær vaksandi misnøgd við pávaveldið sum stovn og krøv um ábøtur og nýskipanir. Burtur úr *humanismuni*, sum virkaði fyri andligari afturvending til fornøldina og endurføðing av upprunakristindóminum, sum hann kemur fram í Nýggja Testamenti, og burtur frá teirri sonevndu *traditiónini* sum *pávaboðum og viðtøkum á kirkjufundum*, spratt ein *bíbliuhumanisma* ella reformkatolisisma, sum gjørdist eitt andligt grundarlag fyri siðaskiftinum seinni. Humanisman setti menniskjað í miðjuna og trúði á tað góða í hvørjum einstøkum.

Eisini Føroya kirkja var við í tí kirkjuliga og politiska meldrinum í 14., 15. og 16. øld. Í teirri „bábylonsku útlegdini" í Avignon varð Føroyabiskupurin Árni Svæla tilnevndur í brævi haðan frá Innocentius páva IV í 1348. Í tíðarskeiðinum við tveimum pávum tykist, sum var við hvørt meira enn ein Føroyabiskupur. Eisini avlátshandilin rakk til Føroya. Í 1450 gav biskupurin í Kirkjubø, sum tá var Hemmingur, saman við øðrum biskupum í Niðarós



Eftir katólsku trúarlæruni var pávin í Róma umboðsmaður Guds á Jørðini. Miðaldarmenniskjan hugsaði ítøkiliga: Burtur av tí „avlopi" av neyðugum góðgerðum av nógvum slag, sum tey bestu kristnu høvdu gjørt til tess at tryggja ævinleika sín, og sum var hópað upp á himni, segði pávin seg hava rætt at geva burturav til teirra, ið høvdu ov lítið. Hetta kundi lætta um ta neyðugu ferðina um „skírnareldin", sum hjá øllum var ein neyðug millumstøð millum jarðarlív og sælu. Í miðøld gjørdist avlát ein av høvuðsinntøkukeldum kirkjunnar. Men longu fyri ár 1500 var alt gudfrøðiligt og heimspekiligt innihald burtur og avlátið vorðið ein handil; fólk hildu seg kunna keypa sær og sínum sælu og stytst møguligt uppihald í skírnareldinum. Henda framferð tók tað siðaliga grundarlagið undan pávakirkjuni, ikki minst hjálptu teir freku og samvitskuleysu avlátshandilsmenninir til. Frá teimum fingu góðtrúnir keyparar av avláti váttað skjøl um íløguna. Misnýtslan av avlátslæruni var hin beinleiðis orsøkin til uppreisturin hjá hinum katólska munkinum og gudfrøðiprofessaranum Martin Luther móti gomlu móðurkirkju sínari í Wittenberg í 1517. Við honum klovnaði hin vestureuropeiski kristinheimurin, stjórnarliga og átrúnaðarliga. Dømi um avlát er eisini í Føroyum. Á myndini eru avlátsumboðsmenn við ævinleikakvittanum sínum á torgi í týskum býi. Stór innsigli eru sett fyri hesi stásiligu brøv.

erkibiskupsdømi út avlátsbrøv til teirra, sum við gudrøkni heimsøktu eina ávísa Ólavskirkju í Noregi.

Eftir 1500 vuksu tey búskaparligu krøvini, sum pávastólurin setti til biskupsdømini. Umframt tíggjundina varð kravdur ein serligur kirkjuskattur síðan stovnan erkisetursins í 1152, pæturspeningur *(denarius sancti Petri)*, sum um hetta mundið fyrst og fremst skuldi fíggja byggingina av Pæturskirkjuni í Róma. Hann varð kravdur av hvørjum húsmanni, ið átti tríggja marka virði, umframt klæði og vápn. Í brævi úr Róma í 1514 gav pávin Leo X Andrasi biskupi í Osló myndugleika sum innkrevjari *(collector)* saman við undirinnkrevjarum *(subcollectores)* at savna inn pæturspeningin í Noregi, Svøríki, Íslandi og Føroyum. Peningurin skuldi latast erkibiskupinum í Niðarósi, sum so skuldi syrgja fyri, at hann kom umboðsmanni *(nuntius)* pávans í Týsklandi í hendur. Nuntius skuldi síðan senda hann til Róma. Fyriskipanir sum henda, saman við fleiri øðrum, eru tekin um, at striltið hevur gingið at fáa pæturspeningin eins og onnur gjøld inn úr teimum fjarløgdu norðurlendsku biskupsdømunum. Um somu tíð gjørdist handilin við avlátsbrøvum, sum skuldu lætta menniskjum um leiðina til sæluna, ein týðandi innløga hjá pávastólinum um alt Europa.

Tað er møguligt, at tann seinasti katólski biskupurin í Føroyum, Ámundur Ólavsson, hevði hoyrt til ta rørsluna, sum kravdi nýskipanir í kirkjuni, og sum í Bjørgvin serliga var umboðað av Geble Pedersen og Absalon Pederssøn Beyer við dómkapitlið. Rørslan var longu fyri ta tíð komin fram í Norðurlondum, í Noregi serliga í Bjørgvin, har tann týska ávirkanin var størst og eisini bar við sær kunnleika um ta nýggju rørsluna, sum munkurin Martin Luther hevði sett seg á odda fyri ímóti ávísum lýtum við pávakirkjuni um tað mundið, ikki minst avlátshandlinum.

Ámundur Ólavsson var kannikur (kórsbróðir) við dómkirkjuna í Bjørgvin, tá ið føroyingar valdu hann til biskup í Føroyum. Einki er vitað um, at føroyingar áður hava valt biskup, og einki verður upplýst um, hvørjir føroyingar, ið valt hann hava. Onkur hevur hildið, tað hevur verið løgtingið, onkur annar, at teir føroysku prestarnir hava valt hann. Tað kundi eisini hugsast, at prestarnir í Kirkjubø ið

hvussu er í hesum føri hava virkað sum dómkapittul og hava valt ein mann við hugsjónum, sum vóru í samsvari við tann nýggja tíðarandan. Tó er einki vist. Men at eitt tíðarhvarv er áleiðis, sæst eisini av, at tað er *kongur*, Fríðrikur I, sum staðfestir valið, og ikki pávin, sum fyrr hevði verið siður. Bæði andliga og politiskt er hetta eitt stig burtur frá pávakirkjuni fram ímóti siðaskifti og fúrstakirkju – tó ikki enn yvir til ta luthersku kirkjuna.

Ámundur fekk í 1533 lívsbræv frá kongi til Føroya biskupsdømi við boðum um at boða evangeliið og vera eftirkomarum kongs, Noregs kongum, trúgvur og halda burtur spillu í landinum. Longu sama ár ber hann fram klagu um keypmenninar, hamborgarar, fyri høvuðsmanninum á Bjørgvinshúsi, Esge Bille, og sendir sjálvur skip hagar við vaðmali, fjøður og tálg, hóast hamborgarkeypmaðurin Joachim Wullenweber hevur roynt at forða ferðini, m.a. við at hótta við at taka segl og stýri av skipinum. Árið eftir kunnger Esge Bille, at hann hevur fingið henda part av Noregs ríki, Føroyar, í len, og sigur føroyingum, at teir ikki longur skulu vera undir hamborgarum ella handla við teir.

Men nú var komið at teirri tíð, at siðaskiftið hendi í Danmark og Noregi, og Ámundur Ólavsson sat ikki leingi í biskupsstólinum í Kirkjubø. Í 1536 hendi siðaskiftið í Danmark og árið eftir í Noregi, har tað varð góðtikið á harradøgum í Osló og Bjørgvin í 1539. Hin seinasti katólski erkibiskupurin í Niðarósi, *Ólavur Engilbriktsson*, flýddi av landinum í apríl 1537, og í august sama ár varð áðurnevndi *Geble Pedersen* vígdur í Keypmannahavn sum fyrsti lutherski biskupur í Bjørgvins biskupsdømi. Hendingarnar í Noregi, har tann gamla katólska kirkjuskipanin nú var niðurbrotin frá grundini, máttu fáa avleiðingar eisini fyri Føroyar, sum vóru ein partur í hesi skipan.

Eingin vitan er um, hvussu sjálvt siðaskiftið fór fram í Føroyum. Men um leið 1540 var Ámundur biskupur settur úr starvinum og saman við honum teir katólsku prestarnir, sum ikki vildu fara frá teirri katólsku læruni. Í fleiri londum, eitt nú Týsklandi, Onglandi og eisini Noregi og Danmark, valdu høgir og lærdir kirkjumenn av humanistiskari traditión, sum annars høvdu verið atfinningarsamir móti



Innsigli Ámundar biskups. Hann og Andras Guttormsson løgmaður settu hin 15. august 1533 embætisinnsigli síni fyri bræv til kong og ríkisráð um at lata Joachim Wullenweber Føroyar í len, og góvu hesum hamborgarkeypmanni besta viðmæli – saman við løgrættumonnum og almúgu.
Tað er eitt tekin um, at siðaskiftið er nær, at tað er kongur, Fríðrikur I, sum 1. januar 1533 gevur harra Ámundi, sum var kannikur í Bjørgvin, hetta lívsbræv: „paa thett Biiscops dom paa Fferóó epther theris udtuellelse koer och begering som ther paa landett boennde ere ..." Eftir hesum orðaljóði at døma hava føroyingar biðið um at

fáa Ámund í embætið. Biskupur fær álagt at veita hinum halga evangelium framgongd og at prædika tað og læra tað við kærleika í øllum landsins kirkjum, og at hann skal vera kongi og eftirkomarum hansara, Noregs kongum, trúgvur. Hetta er nýggjur siður; hvørki pávi ella erkibiskupur er nevndur; bæði tilnevning og ábyrgd eru undir kongsins myndugleika. Ámundur sveik tó ikki ta katólsku móðurkirkjuna. Onkuntíð millum 1537 og 1540 er hann settur frá embætinum saman við teimum prestum, sum ikki vildu tæna í teirri nýggju luthersku kirkjuni. Ámundur var sostatt tann seinasti av 33 nevndum katólskum biskupum í Føroyum. Í hansara stað kom bert ein lutherskur biskupur, „superintendentur", Jens Gregersen Riber. Eftir at hann, helst í 1557, er farin úr Føroyum, gjørdust Føroyar eitt próstadømi undir biskupinum í Bjørgvin. Tað seinasta, ið hoyrist til Ámundar Ólavssonar, er í brævi frá oktober 1551, har honum verður álagt í strongum orðum at halda seg frá „den løse kvinde", sum hann livir saman við í siðloysi, øðrum til ringt fyridømi; um ikki verða bæði send til Bjørgvinshús. *Mynd: Det arnamagnæanske Institut, Københavns Universitet.*

forfallinum í trúarlívinum, ikki at svíkja ta gomlu rómversku rúmligu móðurkirkjuna, hóast hetta kostaði nógvum starv og onkrum lív. Ámundur Ólavsson var enn á lívi í 1551, sum tað sæst av kongsbrævi til hansara um alt fyri eitt at sleppa sær av við tað konufólkið, sum hann livir saman við.

Í 1540 tilnevndi kongur ein lutherskan biskup, *superintendent*, yvir kirkjuni í Føroyum. Hann æt *Jens Gregersen Riber*, hevði verið kapellánur við dómkirkjuna í Bjørgvin og búsettist á biskupsgarðinum í Kirkjubø. Garðurin hevur helst tá verið í ringum standi, tí superintendenturin fekk í 1551 loyvi frá kongi at senda skip til Noregs eftir viði at væla um garðin og kirkjuna við. Helst hevur einki verið av hesi umvæling. Jens Gregersen Riber rýmdi úr Føroyum longu í 1556 ella 1557. Orsøkin sigst vera, t.d. hjá Lucas Debes, at sjórænarar høvdu gjørt seg inn á garðin og biskupin sjálvan. Absalon Pederssøn Beyer, sum sjálvur starvaðist við dómkirkjuna og dómkirkjuskúlan í Bjørgvin, og sum skrivar um Jens Riber, sum hann má hava kent, nevnir einki um sjórænaraálop sum orsøk til rýmingina, men sigur, at Jens Riber helt seg ikki hava nóg stóran myndugleika, við tað at hann hevði mótstøðumenn í Føroyum og tí fór til Keypmannahavnar og segði kallið frá sær. Hann gjørdist seinni biskupur í Stavangri. Aðrar orsakir kunnu eisini hugsast. Kongsbræv frá sama ári til allar superintendentar í ríkinum, eisini í Føroyum, um serligar „biðidagar", av tí at hann hevur frætt, at „synd og ondskab formeres og ceremonier ikke holdes", man vera prógv um tað sama, og hartil ein álvarsom hóttan til føroyingar, tí at teir vóru trekir at lata tíggjund til kirkju, prest og dekn. Trúligast man tó vera, at hetta hevur verið eitt eyðkent siðaskiftisstríð millum teirra, ið hildu upp á fornan kirkjusið, og tað fremmanda „siðaskiftið", sum trokað var inn á føroyingar sum ein afturundirgerð frá hendingunum í Europa og Danmark – og sum føroyingar onga ávirkan høvdu havt á. Tað tekur tíð at broyta sinni og hugsanarhátt.

Teir nýggju biskuparnir vóru kongligir tænastumenn við fastari løn. Longu um ár 1550 var øll kirkjujørðin, eisini prestagarðarnir, komin undir kong. Hetta ár vórðu har-

umframt 20 merkur av biskupsgarðinum (Úti á Bø í Kirkjubø) latnar Føroya løgmanni, ið tá var Guttormur Andrasson, í festi. At vera biskupur í Føroyum var einki innløgustarv longur.

Eftir tann fyrsta og einasta lutherska biskupin í Føroyum búði eingin kirkjuligur tignarmaður aftur í Kirkjubø. Føroyar gjørdust nú eitt *próstadømi* undir biskupinum í Bjørgvin. Eftir stóðu bert minnini frá eini fornari tíð. Tá ið Lucas Debes í 1673 skrivar bók sína um Føroyar, var sóknarkirkjan enn í nýtslu, og Múrurin stóð uppi; men um biskupsgarðin veit hann bert at siga, at har „fordum haver været mange store stenhuse bygde, som nu ere ødelagde, og staar nu igen ikkun et stenhus med en stor blokkestue, efter gammel maner bygd". Hetta var tað, ið eftir var av fornum stórleika.

**Biskupsgarðurin í Kirkjubø**

Búseting í Kirkjubø gongur ið hvussu er aftur í gamla miðøld; men eingi prógv eru um búseting í víkingaøld. Tó er møguligt, at útgrevstrarnir í kirkjuni og við hana avdúkaðu eini sethús í víkingaaldarsniði við bogaðum langveggjum. Eisini eitt barnaleika – eitt skip – kann vera frá víkingaøld ella tíðliga í miðøld. Ein rúnasteinur, sum funnin varð í 1832, og sum upprunaliga varð tíðarfestur til um leið 850, má eftir nýggjari lesing og týðing heldur setast til miðja 11. øld. Teksturin bendir á, at hann er frá kristnari tíð.

Av tí gamla *biskupsgarðinum* er einki varðveitt uttan múrar og sonevndir kjallarar, sum hús hava staðið á. At Erlendur biskupur var tann fyrsti, sum læt byggja hús av gróti í Kirkjubø, hóskar væl saman við frásøgn Lucasar Debes, sum nevnd er omanfyri. Longu á hansara døgum, reiðiliga stórthundrað ár eftir at biskupssetrið var niðurlagt, var eingin av hesum grótbygningum heilur eftir. Hundrað ár seinni, í 1772, var stórt skriðulop í Kirkjubø, og tað sæst at hava týnt bygningar úr viði. Eingi tekin eru tó funnin um nakran eldsbruna sum tann, ið nevndur er frá biskupstíð Erlends, og heldur



Elsti rúnasteinur í Føroyum er tann, sum funnin varð í Kirkjubø í 1832. Hann varð fyrr hildin at vera frá miðjari 9. øld, men nú verður hildið, at hann er frá kristnari tíð, helst frá 1000-árunum. 7 tey fyrstu teknini eru ólesandi, men tey 12 síðstu verða nú lisin soleiðis: „uik ufi uni rua", t.e.: unni Vígúlvi ró. *Nationalmuseet, København. Mynd: Niels Elswing.*

ongar ábendingar á tey sjórænaraálop, sum har skuldu hava verið, meðan Jens Riber búði á garðinum.

Nú á døgum standa uppi trý timburhús úr miðøld: *roykstovan* og báðar *stokkastovurnar* við einum kamari ella stovu á loftinum. Hesir tríggir bygningar eru tilsamans bóndahúsini í Kirkjubø. Tað mesta er bygt av stokkum, sum eru groyptir saman. Tó eru eisini stólpar og fjalir, sum standa upp og niður, og eru listhølvað. Sniðið er gotiskt. Smáir gluggar eru møguliga leivdir av svalum, sum fyrr vóru uttan um húsini. Nógvir lutir og partar eru vakurt skornir. Meðan stokkastovurnar eru umvæIdar fleiri ferðir, er roykstovan tann sama, sum hon var í miðøld.

Tað sæst, at roykstovan stendur á undirlagi, sum ikki er gjørt til hennara. Neyðugt hevur verið at seta stólpar, rekastokkar, upp undir hana, og hon verður eisini stýðjað av einari áttahyrntari súlu við gotiskum høvdi (kapiteli). Tað er skilligt, at roykstovan hevur staðið onkra aðrastaðni fyrr, og søgn er, at hon skal vera komin eystan úr Noregi. At hon er úr miðøld, er eyðsæð, og er tí ikki bygd eftir tað stóra skriðulopið í 1772. Greitt er, at longu í miðøld hevur eitt herviligt skriðulop týnt summar av grótbygningunum.



Bygningar í Kirkjubø. Hóast 700 ára gamlir, standa teir tjúkku og sterku veggirnir í Magnusarkirkjuni (Múrinum) uppi enn. Takið og tað ovasta av veggjunum er farið oman av „altarhúsinum". Niðri við sjóvarmálan stendur Sóknarkirkjan, sum hon er eftir seinastu umvæling. Oman fyri hana er lonin við bóndahúsunum, roykstovuni og stokkastovunum við „biskupskantórinum" í ovaru hædd. Í gamlari tíð var Hólmurin fastur í land; hann hevur tá verið lívd fyri eini lítlari havn á góðari ætt.
*Mynd: Ingi Joensen.*

Fornfrøðiligar rannsóknir undir timburhúsunum, sum nú eru, og við tey hava givið eina mynd av, hvussu tann gamli biskupsgarðurin hevur sæð út.

Hann hevur upprunaliga staðið sum tvær javnfjarar lonir, sum vendu suður og norður við steinsettum túni ímillum, sum norðureftir endaði við ein tjúkkan múr millum lonirnar og suðureftir oman móti kirkjugarðinum um sóknarkirkjuna. Millum suðurendan á vestaru lon og útnyrðingshornið á kirkjugarðsmúrinum varð gingið inn í túnið, har løkur rennur. Allar dyr í vestaru lon venda inn móti túninum. Sama gera eisini dyrnar í tí elsta partinum av eysturlonini. Bóndahúsini, sum nú eru, standa á grund av teirri eystaru lonini. Veggirnir eru laðaðir við klípum millum steinarnar, mest at kalla múrar, ið minna um teir í kirkjunum í bygdini. Múrarnir undir eystaru lon eru so tjúkkir, at teir kunnu hava borið tvær laðaðar hæddir, og vestara lon kann hava havt eina laðaða hædd og eina úr viði. Eystara lon, sum hevur verið einar 18-19 metrar long og 11 breið, hevur verið býtt sundur fyrst í trý, seinni fýra




Flatamynd av miðaldargarðinum í Kirkjubø. Ovast biskupsgarðurin við tveimum langhúsum av gróti og leivdir av ringmúri. Á múrunum á eystaru lon standa tveir timburbygningar úr miðøld, bygdir saman við nýggjari sethúsum av timbri. Niðast stendur Sóknarkirkjan í kirkjugarðinum. Eystast er Múrurin, Magnusarkirkjan, við „altarhúsinum" norðurúr. *Eftir Håkon Christie: Fróðskaparrit 28–29.*

rúm. Skriðulopið oyðilegði norðurmúrin og fór so illa við eysturmúrinum, at hann varð ikki afturgjørdur. Í staðin varð bygt uppí eystureftir. Hesin uppíbygningur er 25 metrar langur og 7 breiður; hann er býttur sundur í trý rúm, eitt í miðjuni við inngongd móti Múrinum og trappu upp til verandi roykstovu og stokkastovur, sum helst vórðu settar upp um somu tíð, sum uppíbyggingin varð gjørd. Stokkastovurnar eru leivdir av einum 15 metra longum timburbygningi. Tær hava møguliga verið forstova og skemmur til eina 10 metra langa høll norðurúr. Á langveggjunum báðumegin við hevur verið hurð inn í hini bæði rúmini. At høvuðsdyrnar til tann nýggja biskups-



Tær múraðu grundirnar undir teirri gomlu eysturlonini. Skilligt er, at tær eru gjørdar til heilt aðrar bygningar, sum hava staðið har undan hesum. Í miðjari myndini eru trappurnar upp til hin forna biskupsgarðin. Henda uppgongdin vísir beint yvir á tornhúsið í Múrinum.
*Mynd: Ingi Joensen.*

garðin venda móti Magnusarkirkjuni, má benda á, at hon tá hevur verið í gerð ella ið hvussu er í umbúna.

Tann vestara lonin hevur verið um 45 metrar long og 7 breið og hevur havt 5 rúm. Sum framhald av lonini, men við skoti ímillum, er funnin ein annar grótbygningur, sum vendir mest sum eystur og vestur; hann er 21 metrar langur og 8 breiður, men verður burtur í fjøruni. Undir grundini til henda bygning eru funnar rustirnar av einum eldri træbygningi, m.a. tjúkkir stólpar og partur av trægólvinum. Har eru eisini funnir lutir frá miðøld og renæssansutíð og lutir ólíkir teimum, sum funnir eru í biskupsgarðinum.

Lendið, sum sjálvur biskupsgarðurin stendur á, hevur verið einar 2000-2500 fermetrar til víddar. Nógv jørð lá til biskupssetrið, og uttan um garðin ella burturfrá mugu hava ligið aðrir bygningar sum hús, fjós og løður. Kirkjubøhólmur hevur verið fastur í land, og har er sjónligur farvegur eftir hús. Sterkir jarnkongar siga frá, at í teir hava skip verið bundin. Sambært íslendskum annálum gekk Loðin biskupur í 1316 burtur við skipi sínum. Helst hevur ligið ein serlig óskrivað skylda á biskupsgarðinum at halda skip, umframt at hann sum stovnur og fyritøka mátti hava

møguleika fyri sambandi úteftir. Biskupsgarðurin í Kirkjubø hevur ikki smæðst burtur millum aðrar slíkar í Norðurlondum.

**Kirkjur**

Í Kirkjubø eru frá miðøld tríggir kirkjubygningar, og teir eru yvirhøvur teir einastu, sum við vissu kunnu sigast at vera frá hesum tíðarskeiði.

Sunnan fyri biskupsgarðin oman móti sjónum stendur ein lítil bygningur, ella partur av bygningi, ið nevnist *Líkhús*. Havið hevur máað tað mesta burtur; eftir eru bert einir 13 metrar, t.e. nakað av norðurvegginum, eitt sindur av einum tvørmúri millum kór og skip og ein lítil forkirkja, sum er bygd afturat norðanfyri. Bæði innan fyri kirkjumúrin og í lendinum uttanfyri eru funnin mannabein, so har hevur verið grevstur í miðøld. Frá hesi lítlu kirkju gongur ein steinsett gøta í boga fram við tí gamla kirkjugarðsmúrinum og fer í sjógv. Strondin má tí vera munandi broytt.

Tann gamla sóknarkirkjan er enn í nýtslu. Hon má í miðøldini hava verið dómkirkja Føroya. Hon er laðað av óhøgdum gróti og er 21,8 metrar long og 7,5 breið. Fornfrøðingar hava funnið trý steinsett gólv frá miðøld. Í einum frá 1200-árunum og einum øðrum frá 1400-árunum eru funnir myntir. Undir kórinum vórðu funnar tvær biskupagravir; í aðrari var ein biskupsstavur úr træ við gyltum høvdi. Vestanfyri er funnin grundin undir einari afturatbygdari forkirkju. Haðani gongur steinsett gøta niðan til portrið til kirkjugarðin, sum er ájavnur við endarnar á báðum lonunum av biskupsgarðinum omaneftir (suðureftir).

Úr sóknarkirkjuni eru varðveittir teir vakurt skornu *Kirkjubøstólarnir* við halgimyndum og vápnamerkjum í vangunum. Stólarnir, sum eru gjørdir og skornir í Noregi, hava eftir nýggjastu metingum staðið í Magnusarkirkjuni, men eru fluttir oman í Sóknarkirkjuna, tá ið hon aftur gjørdist dómkirkja, og eru lagaðir til hesa nógv minni kirkju. Í kórinum stóð ein lesipultur, og í hann er skorin elsta mynd, sum til er av vápnamerki Føroya, *veðrinum*,





Í útgrevstri undir kórinum í Sóknarkirkjuni í Kirkjubø vórðu funnar tvær biskupsgravir. Í aðrari varð funnin hesin biskupsstavur. Hann er úr træ við gyltum høvdi. Høgrumegin sæst inn í kór í Sóknarkirkjuni eftir útgrevsturin og umvælingina.
*Føroya Fornminnissavn. Myndir: Per á Hædd.*

og ein útskorin biskupsstólur. Av tí at vápnamerki Eiriks av Pommerns (1412-1439) er skorið í ein av vangunum, hava stólarnir vanliga verið tíðarfestir til hansara tíð. Hesir lutir vórðu sendir til Tjóðminnissavnið í Keypmannahavn í 1876, eftir at kirkjan var umvæld í 1874. Nakrir leysir lutir, t.d. ein skorin mynd av Mariu Moy frá um leið 1200, eru á Føroya Fornminnissavni.

Tað mætasta fornminnið frá miðøldini er kortini *Múrurin* ella *Magnusarkirkjan*, hetta stóra byggiverkið, sum vanliga verður sett í samband við Erlend biskup. Múrurin er ferhyrntur, 26,5 metrar langur og 10,75 breiður, mát uttan. Kór og skip eru í einum. Á norðursíðuni er bygt eitt lítið rúm niðanúr.

Múrarnir eru – eins og í Líkhúsi og Sóknarkirkjuni – tvílaðaðir við skilpi ímillum, men her er grótið fyri ein part høgt til, ella eru valdir steinar við slættari útsíðu. Múrarnir eru næstan 9 metrar høgir. Tornið hevur verið fest í steinar, sum stinga fram á vesturendanum. Tað høga og spíska gotiska duraopið á hesum endanum – ein tornbogi – er sambandið millum tornið og kirkjurúmið. Dyrnar eru á suðursíðuni, ein høg og breið til kirkjufólkið og ein



Skurðmynd í stólsvanga frá um leið 1400, sum sýnir Mariu Moy krýnda við Jesusbarninum á arminum, bæði við ljóma um høvur. Omanfyri er helst skjaldarmerki hjá onkrum biskupi; horn av hjørti oman á seks kúlum; niður í skjøldurin standa biskupsstavar krossaðir; ovast er biskupshúgva, mitra.
*Nationalmuseet, København. Mynd: Niels Elswing.*



Maria Moy var mest ákallaða halgimenni í øllum kristinheiminum í miðøld. Erasmus frá Rotterdam helt, at tey kristnu høvdu gloymt sonin. Sóknarkirkjan í Kirkjubø verður hildin at hava verið vígd henni. Her eru tvær træskurðarmyndir úr miðøld úr hesi kirkju. Vinstrumegin mynd úr 13. øld av Mariu Moy við Jesusbarninum á knænum. Myndin hevur upprunaliga verið málað, seinni kálkað. Í 1959 varð vælt um hana og kálkið tikið av; men leivdir eru av teirri upprunaligu málingini. Um hesa skurðmynd, sum helst er av enskum uppruna, hevur serfrøðingur sagt, at hon er ein hin vakrasta træskurðarmynd í Norðurlondum úr miðøld. Høgrumegin er kristmynd, helst frá tíðarskeiðinum millum 1450 og 1550. *Føroya Fornminnissavn. Myndir: Per á Hædd.*



Stólsvangi úr Kirkjubø. Pætur ápostul við lyklinum ("clavis"). Í erva er Kristushøvur við ljóma (Sancta Jacies). *Nationalmuseet, København. Mynd: Niels Elswing.*



Sunnan fyri biskupsgarðin oman móti sjónum standa rustirnar av einum gomlum bygningi, ið nevnist Líkhús. Tað mesta av honum er farið í havið, eisini ein steinsett gøta; bert nakað av norðurvegginum stendur eftir. Hetta hevur verið ein lítil kirkja, kanska hin elsta í Kirkjubø. Í kirkjugólvinum og uttanfyri hevur verið grevstur í miðøld. Í neðra er Múrurin sæddur úr fjøruni. *Myndir: Ingi Joensen.*





Ovast vinstrumegin er Múrurin sæddur eystan. Í neðra vinstrumegin er manshøvur undir loftsboga innan, og høgrumegin er Gullskápið (fitisteinstalvan við krossmynd og Mariu Moy og Mariu Magdalenu hvørjumegin við) við innhøgdum rúmi aftanfyri til blýdós við halgilutum. Í erva høgrumegin er tað ovasta av tí gotiska durarboganum eystanfyri við mansmynd uppiyvir, og í neðra er vígslukrossur úr fitisteini.
*Myndir: Ingi Joensen.*

minni til prestarnar. Bæði tær og tey høgu spískbogaðu vindeyguni eru prýdd við úthøggingum, og yvir teimum eru høgdar myndir bæði uttan og innan av menniskjum, ofta høvdum, og dýrum.

Meðan alt tilfarið er føroyskt grót, hava í vegginum innan verið festar 12 fitisteinsplátur við sonevndum vígslukrossum. Seks teirra sita fastar enn. Á eystursíðuni uttan er ein fitisteinspláta við framskornari krossfestingarmynd; hon hevur verið kallað *Gullskápið*, helst tí at bygdarfólkið hevur hildið okkurt serliga heilagt ella virðismikið verið goymt har. Ei undur í, tí á plátuni stendur at lesa ein latínsk innskrift, sum umsett til føroyskt sigur: „Her er bústaður hjá hesum halgigripum: nakað av krossi Harrans, av offurlambinum, sí her tann heilaga Maria Moy … bein av sæla pínslarváttinum Magnusi … frá grøv heilaga Tollaks." Í einum rúmi í sjálvari plátuni innanfyri er rúmið við halgilutunum. Lítið man vera at ivast í, at kirkjan er vígd, og hon er helst vígd teimum nevndu halgimennunum Magnusi hertoga í Orknoyum og Tollaki biskupi í Íslandi. Eingin farvegur er eftir altar í sjálvum kirkjurúminum, har tað tó má hava verið. Altar hevur verið í tí lítla „skrúð-

Hesa tekning gjørdi onglendingurin J.T. Stanley í juni 1789 av Kirkjubø og Múrinum. Ferðamenninir vóru inni hjá bóndanum, sum helst var Hanus Ólason. Har fingu teir mjólk, ost og ginn. Bóndin og Stanley settu upp eitt talv – sum bóndin vann stórliga. Heimildir aftur í 1600-árini vita at siga, at telving var ein hin best dámda og vanligasta dagdvølja hjá føroyingum. *West: The Stanley Expedition.*



húsinum“ ella altarhúsinum norðurúr. Her má eisini hugsast um *Kalteisens Kopibók* og blýplátuna, sum sigst at vera úr grøv Erlends biskups.

Í øllum kirkjurúminum hava verið seks krosshválv at bera takið; tvey eru í kórinum; tey hvíla á tilhøgdum veggstólpum ella súlum við høgdum kapiteli. Hválvið í skipinum hevur verið hildið uppi av prýðiliga tilhøgdum steinum, ið standa fram úr múrinum. Í kapellinum norðanfyri, har sum altarið er, hava verið tvey líðug krosshválv, sum fyri ein part eru varðveitt enn.

**Føroya kirkja eftir siðaskiftið**

Tað, at biskupurin ikki longur sat í Føroyum á serligum biskupssetri, má hava minkað um sjálvræðið hjá teirri føroysku kirkjuni. Próstarnir høvdu nógv minni myndugleika enn biskuparnir. Teir høvdu heldur ongan fastan bústað, men vórðu settir av kongi millum sóknarprestarnar. Sóknarpresturin varð sitandi á prestagarði sínum, eisini eftir at hann var vorðin próstur. Tá lá garðurin í Garðshorni í Oyndarfirði til próstaembætið, umframt sjálvan prestagarð hansara. Próstar hava búð í flestum prestakøllum, men teir flestu, serliga í seinni tíðum, royndu at koma á garðin á Nesi í Eysturoy, sum við sínum 24 mørkum varð hildin at vera tann besti av prestagørðunum; men kallið – øll Eysturoy – var eisini stórt. Fyrsti próstur var Heini Jóansson (Havreki), sum hevði verið hjálparprestur, *famulus*, hjá Jens Riber. Prestakøllini vóru sjey: Suðurstreymoy, við bústaði á Reynagarði í Tórshavn. Norðurstreymoy, á Kjalnesi í Kollafirði, frá 1657 á Kirkjuteigi í Kvívík. Eysturoy, á Nesi. Norðuroyar, í Ónagerði á Viðareiði. Vágar, í Jansagerði í Miðvági. Sandoy, í Todnesi á Sandi. Suðuroy, í Leirum í Hvalba. Í 1632 vórðu kor prestanna bøtt við, at sonevndir „anneksgarðar“ vórðu lagdir aftur at sjálvum prestagørðunum. Við hvørt vóru fleiri enn sjey prestar, við tað at eldri ella gamlir prestar høvdu hjálparprestar; eisini sóknarpresturin í Suðurstreymoy, sum samstundis var rektari við *Latínskúlan* og við hvørt próstur, kundi hava hjálparprest. Latínskúlin í Havn er fyrstu ferð nevndur í 1547, t.e. beint eftir siða-






Bretarnir í Stanley-ferðini á sumri 1789 gistu eina nátt hjá prestaeinkjuni Wang á náðinsgarðinum á Kjalnesi. Teir vóru hugtiknir av øllum, teimum var fyri. Teir fingu góðan mat, til náttverð t.d. steikt seyðakjøt, rís kókað í mjólk, pannukøkur og kaffi. Hin bert 19 ára gamli James Wright, sum las til lækna, gevur í dagbók síni

eina áhugaverda lýsing av búnanum, bæði gerandis- og hátíðarbúna hjá móður og dóttur. Dóttirin hevur fínt sjál – „sum fjaldi ein av teimum hvítastu hálsunum, eg nakrantíð havi sæð" – og var í reyðari troyggju, spølutum skjúrti, svørtum fyriklæði og kýsa og rotiskóm – „all extremely simple and clean though not fine". Stanley teknaði húsini á Kjalnesi uttan og innan.

Sum fyrsta skjal í „Gejstlighedens Mødeprotocol" í 1632 er skrivað inn bræv frá Kristiani kongi IV, har hann ger kunnugt, at hann eftir umbøn prestanna í Føroyum hevur gjørt av at bøta um kor teirra við at leggja garðar aftur at sjálvum embætisgørðunum. Hesir „anneksgarðar", eisini nevndir „náðinsgarðar", eru: Í Norðuroyum Ónagerði (á Viðareiði), Eysturoy Uppi á Heyggi (á Toftum), Suðurstreymoy Norðradalur, Norðurstreymoy Fyri heiman Á (í Kvívík), seinni Kjalnes (í Kollafirði), Sandoy Sandagarður og Brúgv, Vágar Kálvalíð (í Miðvági) og í Suðuroy Gjógvará (í Vági). Við hvørt kundu hjálparprestar búgva á anneksgørðunum, men frá 1673 høvdu prestaeinkjur rætt til at búgva á hesum gørðum og fáa inntøkurnar av teimum. Kongsbrævið er dagfest á Koldinghúsi 23. apríl 1632. Tað er eisini skrivað inn í Tingbókina hetta árið. *West: The Stanley Expedition.*

skiftið, og er komin í staðin fyri tann katólska prestaskúlan í Kirkjubø, sum varð niðurlagdur saman við biskupsembætinum. Frá 1722 hevði Latínskúlin egnan rektara, sum altíð var prestlærdur. Prestarnir vórðu nú útbúnir á lærda háskúlanum í Keypmannahavn. Teir flestu vóru danir, men altíð eisini ein ella tveir føroyingar, sum høvdu byrjað lesturin á Latínskúlanum í Havn.

Norðmaðurin *Peder Claussøn Friis* skrivar í 1614, at fyri Svartadeyða vóru 54 *kirkjur* í Føroyum, men á hansara døgum 39. Um talið 54 eru ongar aðrar upplýsingar; men tað kann vera beint, tí eingin ivi tykist vera um, at í teirri katólsku tíðini vóru fleiri kirkjur ella *bønhús* enn seinni; rustirnar av fleiri sovorðnum bønhúsum síggjast enn, t.d. í Mykinesi, Koltri, Hesti, Lamba, á Velbastað og í Norðradali. Ið hvussu er við onkur av bønhúsunum hevur verið grevstur. Men talið 39 er álítandi, tí tað er tað sama, sum nevnt verður í álitinum hjá teirri nevnd, sum í 1709 varð sett at gera upp ognirnar hjá krúnuni í Føroyum í sambandi við stovnsetingina av kongliga einahandlinum. Har eru allar kirkjurnar nevndar og stutt frágreiðing um tær allar.

Kirkjurnar kundu vera ymiskar til støddar; men tær vóru bygdar á sama hátt: gjørdar úr timbri, innan klæddar við fjølum, sum eru settar í plógv í undir- og yvirsyll, við grótveggi laðaðum uttanum og taktar við nævur og flagi, soleiðis sum Lucas Debes skrivar í 1673, nevndarálitið í 1709-1710 og Jørgen Landt í 1800.

Kirkjurnar vóru býttar sundur í kór og skip, men í 1709 høvdu 10 av teimum 32 forkirkju. Hetta var tað gamla føroyska kirkjusniðið fram til 1820-1850, tá ið tær svartbræddu timburkirkjurnar komu. Undantøkini vóru grótkirkjurnar í Kirkjubø og Havnar kirkja, sum varð bygd í 1609 úr timbri.

Hvør prestur hevði upp í seks kirkjur at røkja. Til tað gjørdist vanligt at lesa lestur í kirkjunum, tá ið prestur ikki var, hava tær staðið tómar. Men Lucas Debes veit at siga í 1673, at vanligt var hjá fólki at lesa lestur heima við hús, og at føroyingar høvdu góðan bíbliukunnleika, nógv betri enn danir, og dugdu nógvar sálmar uttanat. Hann skrivar eisini, at mannfólk yvirhøvur dugir at lesa. Lucas prestur



Bæði fyri og eftir skipanina frá 1673 um forsyrging av prestaeinkjum við náðinsgørðum, varð hesin spurningur ofta hegnisliga loystur við, at tann nýggi presturin giftist við einkjuni eftir undanmannin í embætinum. Henda minningarmyndin í danskari kirkju sýnir prestakonu saman við fyrra og seinna manni. Málningur í Fakse kirkju frá 1651. *Nationalmuseet, København. Mynd: Niels Elswing.*

sigur einki um, at lestur verður lisin í kirkjuni. Men tað hevur verið vanligt eini hundrað ár seinni. Henda broyting er komin um leið 1750. Í teirri pietistisku vekingartíðini í Danmark í fyrru helvt av 18. øld varð hildið, at alt fór ikki nóg siðiliga fram á kristiligum fundum heima hjá fólki. Í 1741 setti tí tann sonevnda *Konventikkulplakatin* forboð fyri hesum, uttan at prestur ella annar maður í hansara stað var hjástaddur; fólk skuldi í kirkjurnar til gudsdyrkan. Henda kunngerð varð eisini sett í gildi í Føroyum, og hon kann liggja aftan fyri kirkjulesturin.

Í teirri luthersku gudstænastuni varð høvuðsdentur lagdur á prædikuna og sálmasangin. Ein onnur luthersk grundregla var, at móðurmálið skuldi vera kirkjumál. Hon var vend móti tí latínska málinum, sum varð nógv nýtt í



Á hesum parti av tekning Chr. Rosenmeyers frá 1778 av Vestaruvág síggjast frá vinstru prestagarðurin, kirkjan, Munkastovan og handilshúsini úti í Tinganesi. Skinnarasker er enn áfast við land; á tí stendur stórur kongur at leggja skipstog á. Henda kirkjan varð bygd í 1609. Á eikitalvu frá 1609, sum hekk í kirkjuni, men sum ikki er til longur, stóð at lesa, at kongsins fúti hetta ár læt hesa kirkju „af ny opbygge". Ósemja kann vera, um í hesum orðum liggur, at hetta var fyrsta kirkja í Havn, ella bert at nýggj kirkja varð bygd, uttan at henni nýtist at hava verið tann fyrsta. Hetta fyrra man vera trúligast. Hon hevur møguliga upprunaliga verið smíðað sum stokkastova; men í 1709 varð hon „udvendig klædt med brædder og tjæret". Í 1642 fekk kirkjan nýtt torn, sum eftir tekningini at døma var sjálvstøðugur partur av bygninginum og ikki bert eitt torn upp úr tekjuni. Henda kirkja varð tikin niður í 1789, árið eftir sum tann nýggja varð bygd „norden for byen" við Bryggjubakka. *Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

teirri katólsku kirkjuni, serliga í messuni. Henda grundregla stendur eisini í teirri fyrstu donsku luthersku kirkjuskipanini, sum kom við tí danska *Kirkjuordinansinum* longu í 1539. Hann var annars komin á latínskum í 1537. Teir norsku biskuparnir gjørdu í 1604 uppskot til ein serligan kirkjuordinans fyri Noreg, men hann varð ikki góðkendur, tí hann veik ov nógv frá tí danska. Í 1607 fekk Noreg tó sín egna ordinans. Hvussu nógv føroyskt mál hevur verið nýtt undan siðaskiftinum, er eingin vitan um; men aftaná er danskt kirkjumál og heilagt mál sum heild

bæði í Noregi og í Føroyum. Prestarnir, sum flestir vóru danir, og teir føroysku prestarnir við, prædikaðu á donskum út frá donskum tekstum, kirkjufólkið sang danskar sálmar, las danskan lestur og lærdi sum heild kristindómin á donskum. Kristinlívið var danskt, gerandisdagurin føroyskur.

Hvør prestur skuldi í prestagjaldi sínum føra *kirkjubók* yvir doypt, gift, deyð og møguliga aðrar hendingar. Tann elsta varðveitta kirkjubókin í Eysturoy gongur aftur til 1687, í Sandoy til 1719, í Suðuroy til 1745, í Suðurstreymoy til 1757, í Norðuroyum til 1760, í Vágum til 1797, í Norðurstreymoy til 1817.

Annars fylgdi kirkjan í Føroyum teimum kristiligu og gudfrøðiligu tíðarrørslum, sum gjørdu vart við seg í donskum trúarlívi bæði millum manna og á lærda háskúlanum, har allir teir, ið settir vórðu í prestaembæti í Føroyum, høvdu fingið útbúgving sína. Frá um leið 1650 var lestrabókin hjá Sælands biskupi, *Jesper Brochmand*, høvuðslærubókin í ortodoksum lutherskum kristindómi. Brochmand fekk ivaleyst nógv størri týdning í Føroyum enn í heimlandi sínum, og longu og tungu lestrar hansara um ta sonnu læruna livdu fleiri trúarlig tíðarskeið av, hildnir uppi av sálmunum hjá *Thomas Kingo*, sum kortini bera fram ímóti tí næsta tíðarskeiðinum, *pietismuni*, eftir 1700, tá ið ikki bert leikir og lærdir prædikumenn, men eisini sálmaskald sum *Hans Adolf Brorson* vildu gera kristindóm til annað enn eina skipan og mintu á syndina og náðina. Í hesum tíðarskeiði skrivaði ein føroyskur prestur, *Jóhan Hendrik Weyhe*, eina lestrabók, sum varð prentað í 1733.

Í seinnu helvt av 18. øld kom so aftursvarið til pietismuna við *upplýsingartíðini* ella *rationalismuni*, tá ið vit og skil og gagnligt verk vórðu sett í hásætið. Trúarligir lærusetningar høvdu lítlan áhuga. Rationalistarnir trúðu, at víst hevði ein stór upphavsmegi sett mannaheimin í gongd, men hann hevði samstundis fingið heilt ávísar náttúrulógir at ganga eftir. Til tess at kunna fáa sum mest burtur úr teimum givnu møguleikunum ráddi um við dugnaskapi og lærdómi at finna hesar ævinliga galdandi lógir. Við hesum kundu prestarnir gera eins stóra nyttu á prædikastólinum

Jesper Brochmand (1585–1652) hevði í fleiri ár verið professari í gudfrøði á lærda háskúlanum í Keypmannahavn, áðrenn hann í 1639 gjørdist biskupur yvir Sælandi og sostatt eisini Føroya biskupur við ovastu ábyrgd fyri Føroya kirkju og Latínskúlanum í Havn. Abraham Wuchter hevur málað hann meira sum kirkjuligan stórmann enn sum Harrans eyðmjúka tænara. Hóast hann beindi burtur tær seinastu latínsku leivdirnar í gudstænastuni, tykist hann ið hvussu er í skrúð ikki at hava viljað staðið aftan fyri „papistarnar". Lestrabók hansara, „Huspostil", á vanligum og náttúrligum donskum máli gjørdist í tvey hundrað ár fólkalestur í so at siga øllum pørtum ríkisins, ikki minst í Føroyum, har hann varð lisin í øllum kirkjum og heima við hús. „Brochmands-lestrar" eru tiltiknir langir. Tí er tað í ringum samsvari við egnu prædikur hansara – men kanska júst av egnum royndum – at hann skrivliga minti prestarnar á at hava prædikurnar stuttar og greiðar. Í 1645 fekk hann gjørda kongliga fyriskipan, ið beyð at seta kirkjutænarar, sum skuldu ganga í kirkjuni við longum stavum „til at slå dennom på hovedet med, som sover under prædiken".
*Mynd: Det nationalhistoriske Museum på Frederiksborg, Hillerød.*



Lestrarnir hjá Brochmand og sálmarnir hjá Thomas Kingo (1634–1703) eins og hoyrdu saman, hóast tíðarmunur var. Í teirri nýggju sálmabókini, sum kom út í 1699, átti Kingo ikki færri enn 85 av teimum 297 sálmunum. Bókin kundi tí av rættum bera navnið „Kingobók". Í summum kirkjum í Føroyum varð Kingobók nýtt væl inn í 20. øld, og Kingo er enn væl umboðaður eisini í teirri føroysku sálmabókini. Evnið í sálmum hansara er ofta stríðandi mótsetningar í mannasinninum, og teir eru bornir uppi av stórum skaldsligum anda.
*Mynd: Det nationalhistoriske Museum på Frederiksborg, Hillerød.*

við at læra bøndur siðalæru og nýtíðar jarðarbrúk sum við at granska óítøkilig gudfrøðilig loyndarmál. Um havnarprestin *Joachim Begtrup*, sum virkaði í seinna enda á hesum tíðarskeiði, um ár 1800, varð klagað, at hann hevði størri áhuga fyri skúlaviðurskiftum og upplýsing, løgfrøði, skyldum og siðalæru enn fyri Guds orði. Tað er eisini eyðkent fyri tíðina, at føroyskir studentar fóru undir annan lestur enn gudfrøði. Soleiðis las Hans Jákupsson Debes løgfrøði og Jens Christian Svabo og Nicolai Mohr náttúruvísindi og búskaparfrøði. Svabo sýnir í verkum sínum lítlan átrúnaðarligan áhuga. Eftir aldaskiftið vann *romantikkurin* eisini inn á øki kristindómsins, sum við honum fekk eitt yngjandi innihald samanborið við tað, hann hevði havt í upplýsingartíðini við øllum sínum viti og skili.

Viðvíkjandi kirkjufyrisitingini kom eisini hon at kenna eitt tað sjónskasta fyribrigdið, sum eyðkendi tíðina eftir siðaskiftið: flyting av myndugleika úr Noregi til Danmarkar. Um 1620 varð Føroya kirkja loyst frá Bjørgvin og løgd undir *Sælands biskup*. Hetta skiftið var ið hvussu er farið fram í 1632, tá ið Sælands biskupur, Hans Resen, eisini var Føroya biskupur. Tað var um somu tíð, at eisini Føroyahandilin varð fluttur frá Bjørgvin til Keypmannahavnar.



Um kirkjurnar í Føroyum skrivar Lucas Debes í 1673, at tær „i sig selv er små efter menighedernes mådelighed, af fjæle opbygde og med kampestene uden omkring oplagde, undtagen Thorshavns kirke, som er mådelig stor, af hele bjælker opbygt med et tårn hos". Á hesi myndini, sum J.T. Stanley teknaði á ferð síni í Føroyum í 1789, sæst, hvussu kirkjurnar vóru bygdar tá – við tjúkkum laðaðum langveggjum, endunum av viði og við torni; gluggar eru í eysturskjøldrinum. Eingin kirkja av hesum slagnum er til longur. Bygdin er Hvalvík. *West: The Stanley Expedition.*



Í kórinum í Havnar kirkju stendur stórur ferhyrntur steinur, sum ligið hevur á grøv Hans Rasmussens í teirri gomlu kirkjuni úti á Reyni. Hann var føroyingur, og hann var prestur í Suðurstreymoy 1630–1651 og próstur 1646–1651. Heilt fram til um leið 1800 var vanligt, at prestur, við hvørt eisini avvarðandi hansara, varð grivin í gólvinum í kirkju sínari. Hann var íðin skúlamaður. Hann læt byggja bæði nýggjan prestagarð og nýggjan skúla, latínskúla, sum hann var rektari fyri. Innskriftin rundan um steinin, sum er 183 cm langur og 119 cm breiður, ljóðar so (rist við stórum stavum): „Herunder ligger begraven hæderlige oc vellærde mand hr. Hans Rasmussøn, sogneprest oc scholemester i Torshaun oc religions proust paa Færøe som døde anno 1651 den 14. martii i sin alders 48 aar Gud giffue hannem en glædelig opstandelse." Í steinin, sum er kálksteinur og tí ikki føroyskur, eru eisini rist hesi áminnandi orð: „memento mori hodie mihi cras tibi", t.e.: Minst til, at tú skalt doyggja, í dag eg, í morgin tú.
*Mynd: Per á Hædd.*

Hesar flytingar av myndugleika eru týðilig tekin um, at sambandið millum Føroya og Noregs var viknandi.

## Trúarvilling í rætttrúnni

Tann lutherska ortodoksa trúarskipanin lá føst og var gudfrøðiliga einføld. So mikið størri mátti hvøkkurin gerast, um nakað var, sum kundi nema við sjálvt grundarlagið. Í árinum 1667-1668 var eitt sovorðið upplop, sum kortini ongan týdning fekk fyri eftirtíðina, men heldur prógvaði einkarrætt lutherdómsins til sinnini. Hendingin

er helst eisini eitt tekin um, hvussu kærkomið og áhugavert alt nýtt og duldarfult mátti vera í einum samfelagi, har alt var gamalt og væl kent og mól í kring ár um ár, og kanska endurspeglar hon eisini ta vón um okkurt betri hjá teimum, sum bert vóru við í hesi ringrás uttan at hava ávirkan á hana ella fingu nakað burtur úr henni. Hendingin er endurgivin hjá Lucas Debes í kapitlinum „Om spøgelser og Satans anfægtelser udi Færø". Harra Lucas, sum tá var varapróstur, hevði ábyrgdina av, at sovorðin trúarvilling varð manað aftur hagar, hon var frákomin, og við tilvísingum til Skriftina og lærdar bókmentir ivaðist hann ikki í, at tað var hin versti, sum kundi sýna seg í so mongum hami, ið stóð aftan fyri hesa roynd at sáa illgresi í tað rætttrúna kirkjusamfelagið.

Dagin eftir trettandadag í árinum 1667 legðist ein 24 ára gamal maður við Gjógv, Jákup Ólason at navni, sjúkur. Eina sunnunátt fjúrtan dagar seinni, meðan hann lá og svav, kom ein ungur maður í skínandi klæðum inn til hansara. Stovan varð full av ljósi, og hin fremmandi talaði til Jákups (hjá harra Lucasi endurgivin á donskum): „En alvorlig helsen og tilbeden". Eftir at hava spurt, hvar hann hevði ilt, streyk tann fremmandi Jákupi niður eftir bringuni og um allan kroppin, og hann varð frískur alt fyri eitt. Síðan lærdi hann hann eina bøn, sum eftir orðaljóðinum tykist at vera ein kristilig bøn, um hjálp og troyst. Hesa bønina skuldi hann biðja, fyrstu ferð hann fór í kirkju, liggjandi á knæ á kirkjugáttini, vendandi úteftir. Hann segði honum eisini, at fólkið í landinum skuldi biðja til Guds við hesari bønini við knýttum hondum og boygdum knøum tríggjar ferðir um dagin, so vildi Gud venda burtur teirri revsing, sum hekk yvir landinum, og hann bað Jákup Ólason biðja fólkið venda við og leggja av at blóta og svørja og leggja av alla synd til tess at blíðka vreiði Harrans. Síðan hvarv henda veran upp ígjøgnum ljóaran. Fimm dagar seinni, meðan Jákup sat uppi undir sær í seingini fyri dag og sang: „Den som mig føder, det er Gud min Herre," kendi hann á sær, at okkurt vildi hava seg út; hann læt seg í og fór. Tá sá hann í útsynningi suðri himmalin standa opnan, og haðan kom maðurin aftur – í fótsíðum reyðum og hvítum messuakli við reyðum krossi aftan – og

segði seg vera komnan frá Gudi; so fór hann uppaftur. Triðju ferð, sjónin kom, hevði maðurin at Jákupi, tí hann hevði ikki gjørt tað, sum honum var álagt. Hann spurdi hann, um hann ikki hevði sæð tekin á himmalinum. Jákup segði seg einki hava sæð sjálvur, men onnur høvdu sagt seg hava sæð tvær sólir. (Lucas Debes hevði hoyrt trý fólk í Elduvík vitna um hetta). Hin fremmandi svaraði, at hetta vóru ikki sólir, men tekin og áminning um, at tey skuldu byrja at halda heilagt frá tí, tey sóu ta rættu sólina, og tað var ein tíma fyri hálvga nón, og segði, at sunnudags-prædikan átti at haldast leygarkvøld. So hvarv hann aftur upp gjøgnum ljóaran. Hann kom aftur nakrar ferðir afturat, og fjórðu ferð segði hann seg vera Sankta Jóhannes.

Presturin á Nesi, Peder Hellesen Viborg, kannaði málið við at tala við Jákup Ólason, og tað varð síðan lagt fyri Lucas, varapróst, sum læt mannin kalla til sín, men hann vildi ikki ganga frá nýggju trúgv síni.

Hesi tíðindi breiddu seg sum eldur til øll kirkjulið í øllum oyggjunum, „og tog det gemene folk meget derefter særdeles tjenestetyende, for ledige dages skyld og begyndte paa mange steder at holde lørdagen hellig, og troede endelig at det maatte være ret, eftersom personen, for hvilken denne aabenbaring var sket, var kommet i folkemunde og indbildning, at han skulle være sær gudfrygtig, og at man aldrig skulle have hørt et forfængeligt ord eller banden fra hans mund. Hvorfor en del holdt stift paa deres nye helligdag … De endogsaa selv opdigtede mange flere syner og udspredte dem over landet, saa som dette folk en part er meget geneget til saadant“. Fólk í hesi nýggju samkomu hildu einki løgið vera í tí, at Harrin hevði opinberað seg fyri teimum einføldu menniskjum, hann, sum áður hevði sýnt seg fyri fátækum fiskimonnum, og tey fyrireikaðu seg til seinastu tíðir.

Harra Lucas sendi øllum landsins prestum eitt eintak av játtan Jákups Ólasonar um sjónir hansara og legði hjá egnar ávaringar at lesa upp frá prædikastólunum, og sjálvur ferðaðist hann til kirkjurnar at greiða frá villingini. Eisini Sælands biskupur, Hans Svaning, fekk frágreiðing um málið. Frá biskupi fekk Lucas Debes boð um at kalla Jákup Ólason til sín í Havnar kirkju, tá ið løgting var



Við Gjógv. Her fekk í árinum 1667 Jákup Ólason, „Dandadrongur", tær opinberingar, sum áløgdu honum at boða eina nýggja trúgv beint í rætttrúnni. Henda trúarvilling breiddi seg til allar kirkjusóknir, so at varaprósturin Lucas Debes mátti senda ávaringarskriv at verða lisið í øllum kirkjum landsins. Umframt onnur stór frávik frá almennu rætttrúnni helt henda samkoma, sum sambært harra Lucasi mest savnaði „det gemene folk" og „tjenestetyende", leygardagin heilagan – og sunnudag sluppu tey ikki at arbeiða! Hetta vandamikla upplopið vardi tó bert tað eina árið. Henda sama „fule ånd", sum hevjaði Jákup at tindunum, var eisini orsøk til fall hansara, tá ið hann á vártingi á Selatrað varð dømdur at bøta kongi tvær merkur í silvri fyri at vera komin fyri barn við gentu, helst úr samkomuni. Harra Lucas takkaði Várharra fyri, at „al denne vildfarelse (er) neddæmpet, så man aldeles intet af den haver fornummet". Hesin húskallur við Gjógv man vera einasti nýtrúarskaparin, sum vitað er um í Europa. *Mynd: Per á Hædd.*

346 Om Spøgelse oc Satans

saa visse/ som de til Ende kunde hafve været bevi-
ste/ oc ere oc blifve u-igiendrifvelige saa længe
Verden staar/ til hvilcke dog ingen forbindis mere
at troe end hand selff vil: Saa maa hand dog
troe disse Exempler aff Skrifften uddragne/ med
mindre hand selffvilligen vil styrte sig udi Vild-
farelse.

Satan hafver oc her forsøgt ved sær Obenba-
ring oc Lærdom at drage Indbyggerne fra det san-
de GUds Ord. Thi der hafver sig her i Landet
tildraget Anno 1667. med en Person ved Nafn
Jacob Oleson/da værende ved Giow udi Østerøe/
hvilcken udi sin Alders 24. Aar den 7. Januarii
faldt udi en Siugdom/ oc laa siug fiorten Dage/
oc paa den fiortende Dag udi hans Siugdom/
nemlig den 20. Januarii om Søndag Nat/ som
hand laa oc soff/ kom en ind til hannem udi en
ung Karls Gestalt/ med skinnende Klæder paa/
hvor ved hand opvognede/ oc bleff hannem vaer
udi hans Stickelse i Sengen hos sig / oc Stuf-
ven siuntis gandske at være lius/ oc den sagde til
Drengen: En alvorlig Helsen oc Tilbeden.
Dernest spurde hand hannem / hvor hand haff-
de undt? Hvor til Drengen intet svarede/
der efter strøg hand med sin Haand ned
ad hans Bryst / oc allevegne omkring / hvoraff
Mennisket bleff gandske karsk/ oc der effter bad
hand hannem / at hand skulde læse en Bøn tre
gange hver Dag / oc læste Bønnen for hannem
tre

Opna í bók Lucas Debesar: „Færøernes og færøske indbyggeres beskrivelse". Lucas var lærdur maður í ortodoksum anda. Umframt at hava „attestats", t.e. váttan frá Universitetinum um, at hann var nóg væl studeraður at røkja prestatænastu, var hann magistari, og hann hevði lisið náttúrufrøði og læknafrøði. Hann var sum samtíðarmenn yvirhøvur fullur í pátrúgv. Gamlar heidnar hugsanir um huldufólk, trøll og spøkilsi vórðu uppfataðar sum veruleikar, sum Illimaður sjálvur stóð aftanfyri. Longsta kapitlið í bók hansara er tað „Om Spøgelser oc Satans Anfectelser udi Færø". Á hesum síðum er tað mesta av søguni um Føroya einasta profet, sum fór so illa: „Satan hafver oc her forsøgt ved sær Obenbaring oc Lærdom at drage Indbyggerne fra det sande Guds Ord. Thi der hafver sig her i Landet tildraget Anno 1667, med en Person ved Nafn Jacob Olesøn, da værende i Giow udi Østerø, hvilcken udi sin Alders 24. Aar den 7. Januarii faldt udi en Siugdom ..."

tre gange / hvor aff Karlen lærde Bønnen strax / oc lyder Bønnen / som følger : O du værdige Hellig Aand / alle Bedrøffvedis oc Elendigis Trøstere / du veedst best hvad vort Kiød oc Blod formaar udi Kaarset / hvor det er slet giort med os / uden vi faa Hielp aff en anden Stæd / end aff os selff / dersor vær du min Trøst / min Skiold / styrcke du mig ved din Mact / oc hielp mig i min store Skrøbelighed / oc stat mig bj / opvæck mit Hierte oc Hue / at jeg i min Nød raaber oc skriger om Hielp / styrck mit Troe / at jeg aff en fast Forladelse oc Tillijd / maa vente Hielp oc Raad her offven aff / giff Naade at jeg taalmodelige lider dit Faderlige Riis / hvercken med Knur eller Utaalmodighed fortørner dig : Efftersi vi icke vide hvad vi udi vort Kors skulle bede oc begiere / da giør du det beste / bed du i os / du som med Faderen oc Sønnen est en allmæctig GUD udi ald Evighed / Amen. Effter dette sagde hand til Drengen / at hand skulde bede samme Bøn / det første hand kom i Kircken paa Kircke Dørtærskelen liggende paa Knæ udvendt aff Kircken; Sagde derhos / at Folcket i Landet skulde bede til GUd / med denne Bøn med knytte Hænder oc bøyede Knæ for HERREN tre gange hver Dag / saa vilde HERREN affvende den Straff / som hengde offver Landet / oc befoel at hand skulde sige Folcket / at de skulde omvende sig / afflegge den store Bloten oc Banden / oc affslaa ald anden

Synde

hildið, og tað mesta av fólkinum var í Havn, og har skuldi harra Lucas revsa trúarvillingin við Guds orði og síðan fyrigeva honum syndir hansara (helst við altarsins sakramenti). Løgtingið kom hetta árið saman longu í juni mánaði, og jóansvøkudag fór hendingin fram. Men tá var leiðarin í rørsluni longu fallin, tí hann var – við orðum Lucasar – „ved samme fule aands forledning falden udi horeris synd". Hetta verður váttað av Tingbókini, sum sigur, at Jákup Ólason á Eysturoyar vártingi á Selatrað varð dømdur at bøta til kongs tvær merkur av silvri fyri at vera komin fyri barn við Marini Hanusardóttur. So var hesin vandin av og – sum varaprósturin skrivar – „Gud være lovet, al denne vildfarelse neddæmpet, saa man aldeles intet af den haver fornummet."

# Handilsviðurskifti fram til 1662

Bjørgvin var tann handilsstaður, hagar føroyingar fluttu út vørur sínar, og haðan teir høvdu farm heim við aftur av vørum, sum máttu flytast inn. Eingin ivi er um, at føroyingar í miðøld høvdu egna sigling úteftir. Men rættarbót Magnusar Lógbøtara frá 1271, har kongur gevur lyfti um at lata tvey skip ganga um árið millum Noregs og Føroya, er ein ábending á, at tað var vorðið tyngri hjá føroyingum at halda uppi hesi sigling. Íslendingar og grønlendingar tykjast at hava verið í somu støðu. Hesi viðurskifti bundu skattlondini fyri vestan eisini stjórnarliga at Noregi. Í rættarbótini verður tó ikki sett føroyingum forboð fyri sjálvir at sigla við vørum landanna millum. At kongur kemur við upp í handilin, kann eisini hava samband við royndir hansara at halda hansakeypmonnum burtur frá skattlondunum, soleiðis sum greitt skilst av forboðunum

Hansahandilin var týdningarmesta handilsskipan í Norðureuropa seint í miðøld. Høvuðssætini vóru norðurtýsku býirnir Lübeck, Hamborg og Rostock. Sum kortið sýnir, rakk handilin um meginpartin av Europa. Eisini handilin til Føroya røktu hansamenn, stundum beinleiðis úr Týsklandi, men eisini um Bjørgvin.
*Eftir Ph. Dollinger: Die Hanse.*





Á Bryggjuni í Bjørgvin er funnið nógv tilfar, sum gevur upplýsingar um handilslív í miðøld í millumlanda samanhangi. Á myndini síggjast spjøldur við navni eigarans skrivað við rúnum. Tey hava verið fest til vørurnar. Rúnafrøðiligar rannsóknir hava sýnt, at nógv av hesum spjøldrum hava verið fest til vørur, sum menn úr Vesturhavsoyggjunum, ivaleyst eisini úr Føroyum, hava ført til Noregs. Navnatilfarið bendir á hetta. Í neðra eru innskornar sneisir, sum helst hava verið nýttar hjá keypmonnum at telja við.
*Mynd: Universitetet i Bergen, Historisk Museums Middelaldersamling, Bryggen.*

frá 1294, 1302 og 1348. At forboðið hevur verið tikið uppaftur, er tekin um, at hetta hevur verið neyðugt, t.e. at hansakeypmenn kortini hava roynt at handla við Vesturhavsoyggjarnar. Tó vóru týskararnir í 1361 vorðnir so sterkir mótvegis norskum kongsvaldi, at teir hetta ár fingu somu rættindi sum teir norsku keypmenninir í Bjørgvin at handla við skattlondini fyri vestan.

Onglendingar høvdu havt nógvan handil við Noreg, áðrenn týskararnir fingu takið á tí norska uttanríkishandlinum. Afturfyri øktu onglendingar eftir tað handilsvirksemi sítt í Íslandi, Føroyum, Orknoyum og Hetlandi seinast í 14. øld. Í 16. øld var tó Føroyahandilin á skiftandi hondum sum einahandil. Fútin í Bjørgvin og *Jørgen Hansen* fingu í 1524 Føroyar í len frá kongi og einkarrætt til handilin. Í 1529 fór hesin rættur til hamborgarkeypmannin *Thomas Koppen*. Hetland og Orknoyar vóru longu frammanundan gloppin teimum av hondum við veðsetingini til Skotlands kongs. Sjálvur erkibiskupurin í Tróndheimi klagaði um hesi viðurskifti í brævi til høvuðsmannin




Koparstunga eftir Scholeus av Bjørgvin um 1570, t.e. á døgum Magnusar Heinasonar. Í býnum búðu tá um 6000-7000 fólk; nógvir borgarar vóru av fremmandum uppruna. Norðantil við Vágna sæst borgin Bjørgvinshús. C er Mariukirkjan, K dómkirkjan, L er sjúkrahúsið hjá týskarunum á Bryggjuni. I (við tveimum tornum) er Krosskirkjan. G er hin týska Marteinskirkjan. Um Bjørgvin gekk høvuðssamband føroyinga við umheimin, til hetta samband eftir um leið 1620 meira og meira gekk um Keypmannahavn – stjórnarliga, handilsliga og kirkjuliga.
*Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

á Bjørgvinshúsi í 1531. Í trý ár eftir at Thomas Koppen var deyður, var handilin fríur fyri kongsins tegnar, t.e. fyri danskar og norskar keypmenn. Í tíðarskeiðinum frá 1556 til 1569 var Føroyahandilin aftur kongligur einahandil. Tá var hann latin *Anders Jude*, borgara í Keypmannahavn, sum frá 1558 hevði verið fúti og kongsins keypmaður í Føroyum, og einum øðrum manni, *Mads Lampe*, sum var stórkeypmaður í Keypmannahavn. Orsakað av klagum frá føroyingum mistu teir rættindi síni longu í 1571.

Eftir hetta tóku føroyingar handilin í egnar hendur. Veturin 1570-1571 var Føroya løgmaður, *Guttormur Andrasson*, sum sendimaður løgtingsins saman við øðrum føroyingum í Keypmannahavn at klaga um handilsviðurskiftini. Serliga tykist viður at hava trotið. Teir fingu lyfti um, at føroyingar sjálvir kundu yvirtaka handilin og ið hvussu er fyribils hava eitt viðarskip gangandi millum Føroya og Noregs. Um somu tíð er kendur ein føroyskur skipari, sum siglir við egnum skipi, m.a. millum Bjørgvin og Rostock. Hann æt *Nils Helgason* og var búsettur í Bjørgvin, har hann var borgari og ráðmaður. Hann verður umrøddur sum „den færøeske skipper“ og „skipper på samme øer“, t.e. Føroyum. Guttormur kom til Bjørgvin við skipi hansara á vetri 1571 á veg heim aftur til Føroya. Guttormur var tá sjúkur og doyði í Bjørgvin í mai mánaði. Hann man hava verið virdur maður, tí ein samtíðarmaður í Bjørgvin skrivar, at hann varð gravsettur í kórinum í dómkirkjuni „udenfor den stol, som slotsherren plejer at have stående“, og har vóru biskupur, prestar og stór mannfjøld av bæði norskum og týskum. Sami heimildarmaður, Absalon Pederssøn Beyer, lærari í gudfrøði við dómkirkju-

Síða av skjali í Danske Kancelli, við brøvum dagfestum hin 2. november 1559. Í tí ovara minnir Fríðrikur II á forboð faðirs síns um forboð hjá øllum øðrum enn kongi sjálvum „indlændiske og udlændiske“ at hava nakran handil við Føroyar uttan serligt kongligt loyvi. Niðanfyri eru strong boð frá kongi um, at tann framferð, sum fútar hava nýtt og føroyingar klagað um: at fútar settu bøndur frá gørðum, hóast teir høvdu gjørt skyldur sínar, ikki má halda fram. Byrjan og endi brævanna eru ikki á hesi síðu.
*Mynd: Rigsarkivet, København.*



Hamborgarar vóru í 1500-árunum nógv við í Føroya- og Íslandshandlinum, serliga fyri siðaskiftistíðina. Myndin sýnir hansastaðin Hamborg í 1572 eftir týskari koparstungu.
*Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*



Fiskahandil – helst á Bryggjuni í Bjørgvin. Keypari og seljari tosa um prísin. Fiskakonan hevur ein áll í hondini. Á goymslu eru turrur fiskur, royktur fiskur og saltaður fiskur. Olaus Magnus skrivar um turran fisk, at hann kann leggjast í laka, setast á blot og kókast. Sjálvt fúrstum dámdi væl henda mat.



Tað vóru keypmenn úr norðurtýskum býum, sum høvdu meginpartin av handlinum við Noreg seint í miðøld. Á hesum træskurði eftir Hans Weiditz frá um 1520 síggjast menn gera vørur til reiðar til avskipingar.



Lübeck var høvuðsstaðurin í teirri stóru og umfatandi Hansa-handilsskipanini. Omanfyri er innsigli býarins. *Mynd: Det Hanseatiske Museum, Bergen.*



Allur handil norðmanna í miðøld var ikki við týskarar. Enn í 1300-árunum var eisini handilssamband við Vesturhavsoyggjarnar og Ongland. Omanfyri er innsiglið hjá handilsstaðinum Kings Lynn á eysturstrond Onglands. Í eini tollrullu eru nevndir tríggir norskir siglandi handilsmenn (farmenn), Ólavur, Oddur og Steingrímur úr Bjørgvin. Ólavur var komin við borðum (viði), fiski og lýsi. Við sær heimaftur hevði hann hveiti, malt og hunang. Eisini íslendingar høvdu í 1400-árunum handilssamband við henda handilsstað. *Eftir K. Helle: Bergen Bys Historie.*

skúlan í Bjørgvin, skrivar í dagbók sína, at í august sama ár kom skip til Bjørgvin við tveimum monnum, sum vóru á veg til Keypmannahavnar at fáa kongsins tilnevning sum løgmaður. Vanligt var, at løgtingið gav kongi uppskot til løgmansevni. Í januar 1572 varð *Jóan Heinason*, sonur Heina Jóanssonar Havreka, tilnevndur Føroya løgmaður. Í desember árið fyri hevði kongur gjørt av, at føroyingar sjálvir skuldu taka við handlinum undir ávísum treytum, og at oyggjarnar aftur skuldu undir Bjørgvinshús. Tað tykist, sum at keypmenn í Bjørgvin hava havt handilin í hondum kortini. Skilið hevur ikki verið hitt besta; við hvørt var nóg mikið av vøru, við hvørt vørutrot. Hartil vóru sjórænarar longu farnir at gera vart við seg í Norðuratlantshavi. Kongur fekk ikki tey gjøld, hann skuldi hava. Longu árið eftir gevur hann hamborgarkeypmanninum *Joachim Thim* loyvi at handla við Føroyar, uttan at loyvið tó varð tikið frá føroyingum. Við tað at kongur helt hesa fríhandilsskipan virka illa, serliga fyri seg, ætlaði hann, at Føroyahandilin – ivaleyst eftir ráðum frá rentumeistaranum *Kristoffur Valkendorf*, sum 1556-1560 hevði verið høvuðsmaður á Bjørgvinshúsi – aftur skuldi verða kongligur einahandil. Men so varð ikki.

**Magnus Heinason**

Júst um hetta mundið kom føroyingurin Magnus Heinason, sonur Heina Jóanssonar Havreka, ið hevði verið fyrsti próstur í Føroyum eftir siðaskiftið, heim aftur úr Hollandi, har hann hevði verið í hertænastu hjá Mórits av Oranien í eini tíggju ár. Hollendingar stríddust tá frælsisstríð sítt móti spaniólum. Úr Hollandi hevði hann góð viðmæli til Fríðrik kong II (1559-1588). Kongur tykist at hava verið hugtikin av hesum andbráða og órædda manni. Hann gav honum loyvi at fara til Føroya í 1578 at krevja inn skuld, hann átti í oyggjunum. Helst hevur hann á ferð síni fingið føroyingar at styðja ynski sítt um at fáa Føroyahandilin um hendur. Hóast Kristoffur Valkendorf var hart ímóti, gav kongur við brævi frá 4. februar 1579 Magnusi Heinasyni og felagum hansara í Bjørgvin Føroya handil eftir vanligum treytum. Kongsins umboðsmaður í Føroyum, nevndur skrivari



Fríðrikur II (1559–1588). Eins og soninum Kristiani IV var honum nógv umráðandi at rudda sjórænarar burtur av teimum norðaru havleiðunum – „kongens strømme". Serliga í hesum starvi, og í royndunum at finna Grønland aftur, kundi hann fáa gagn av vinmanni sínum Magnusi Heinasyni. Men longu árið eftir deyða Fríðriks kongs fall høvur Magnusar undir bøðilsøksini á Slotstorginum í Keypmannahavn. Fríðrikur kongur var mikil veitslumaður eins og Magnus Heinason, og teir mundu tøma mangt steypið. Slotspresturin Anders Sørensen Vedel minti í líktalu sínari á, at hevði kongur havt hildið seg frá skaðiligum løgi, hevði hann átt mangan góðan dag á. Hann skilaði tó til: „Men dette er nu forgæves at disputere, døden vil have en årsag." Málningurin er eftir Hans Knieper 1581. *Det nationalhistoriske Museum på Frederiksborg, Hillerød. Mynd: Lennart Larsen.*

ella fúti, skuldi lata tær vørur, sum kongur hevði rætt til, inn í handilin. Teir, ið handilin høvdu, skuldu so í Keypmannahavn lata kongi 1 gamlan dála fyri hvørt føroyskt gyllinsvirði. Álagt varð høvuðsmanninum á Bjørgvinshúsi, *Hans Lindenov*, at veita trygd fyri kongsins peningi, áðrenn teir nýggju keypmenninir fóru til Føroya. Fyrsta gjald skuldi latast til jóla sama ár; men annars skuldi roknskaparárið ganga frá mikkjalsmessu til mikkjalsmessu.

Magnus er helst sum ungur maður fluttur til Noregs í 1566 og hevur fingist við keypmansskap og sigling, áðrenn hann fór í hollendska krígstænastu. Tað gjørdi ikki møguleikar hansara í Føroyum verri, at hálvbróðirin Jóan Heinason síðan 1572 hevði verið Føroya løgmaður; hann var í løgmanstíð sínari, tá hann eisini hevði Steigargarð, størsti jarðarmaður í Føroyum og hevur havt um leið 100 merkur, meginparturin kongsjørð. Magnus sjálvur skuldi eisini verið væl fyrireikaður til sítt verk sum ábyrgdarmaður fyri Føroyahandilin. Tann handil snúði seg ikki bert um keyp og sølu. Magnus var royndur í sjókrígstænastu – ein fyrimunur hjá manni, ið sjálvur skuldi røkja siglingina á havleiðum, sum um hetta mundið vóru um at fyllast við sjórænarum og loynihandilsmonnum. Meðan tað kanska kann hava verið ivasamt við røktini av sjálvum handlinum, gjørdi hann brøgd móti hesum óbodnu fremmandu gestum, og tað var hetta, føroyingar mintust hann fyri hundrað ár seinni og longur enn so. Hann var ein mynd av samtíðini, og lagna hansara gjørdist umskiftandi og hendingarrík – bæði í stórleika og falli.

Sum nevnt frammanfyri vóru føroyingar ikki heilt givnir við sigling til Bjørgvins. Í dagbókini hjá Absalon Pederssøn Beyer eru fleiri føroyingar – bæði menn og kvinnur – í ymsum sambandi nevndir at navni. Magnus búði sjálvur í Bjørgvin og rak Føroyahandilin haðan. Tað kann væl vera, at tað hevur verið ynski føroyinga, at maður, sum teir hildu vera ein av sínum, fekk handilin litnan upp í hendur; tí árið fyri – í 1578 – høvdu teir havt sendimenn hjá kongi og biðið um frían handil, ið hvussu er við viði, sum ofta var trotvøra í landinum. Magnus hevði verið í Føroyum í 1578, og tað kann hugsast, at teir hava viljað, at Magnus skuldi taka við handlinum.




Frá 1429, ella 1426, kravdu danskir kongar eitt serligt gjald – Oyrarsundstoll – av øllum skipum, sum sigldu um Sundið. Henda inntøka, sum fór í kongsins egna kassa, var uttan fyri ræði ríkisráðsins og styrkti tískil kongsvaldið munandi. Til tess at krevja virðing fyri hesum kravi læt Fríðrikur kongur II byggja borgina og skansan Krúnborg, sum stóð liðug í 1584. Revsing varð ásett fyri at nýta tað gamla navnið „Krogen" í staðin fyri tað stoltara „Kronborg". Útreiðslurnar høvdu tá verið 430.000 dálar, og tær vóru allar goldnar av Oyrarsundstollinum. Henda koparstunga er frá um leið 1570, t.e. nakað áðrenn byggingin var liðug. Oyrarsundstollurin elvdi ofta til ósemju við siglingartjóðir sum hollendingar og onglendingar. Oyrarsundstollurin varð kravdur til 1857, tá fríhandilshugsjónirnar gjørdu hann ótíðarhóskandi.

Longu sama árið, sum Magnus hevði fingið Føroyahandilin, var hann fyri tí stóra fíggjarliga óhappi, at ein enskur sjórænari, Klerck, hevði rænt nógva vøru úr handlinum og Leigubúðini í Tinganesi. Lucas Debes skrivar, at hesir ránsmenn „tillige borttoge Landsens skrin med sine documenter". Magnus fekk loyvi frá kongi at gera skip síni út við vápnum og at taka sjórænarar. Hann skuldi eisini taka hollendsk skip, sum sigldu norður um Noreg til Arkangelsk at handla við Russland, tí farleiðirnar



Frá mynd Rosenmeyers av Vestaruvág 1778 sæst í baksýni Skansin á Stangarnesi. Undir tí yvirvaksna Dannebrog rekur krútroykur úr kanónunum. Hetta er Skansin, sum hann var, beint áðrenn Born kommandantur í samsvari við nýtíðar fortifikatiónslist setti hann í stand og gav honum tað stjørnuskap, hann síðan hevur havt.
*Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

norður við teirri norsku strondini kannaði kongur sær sum „kongsins streymar". Danmarkar kongur var eisini kongur yvir Noregs ríki og helt tí fast um henda rætt, sum Noregs kongar høvdu kravt og vart síðan miðja 13. øld. Hollendingar og aðrir skuldu noyðast at sigla ígjøgnum Oyrarsund, so at krúnan fekk tann *Oyrarsundstoll*, sum síðan 1429 hevði verið kravdur av øllum skipum, sum fóru ígjøgnum sundið; hetta vóru serliga hollendsk skip í Eystursjóvarsigling.

Aftur árið eftir, í 1580, var Magnus fyri óhappi, tí tá hevði ein loynikeypmaður úr Hamborg longu um várið verið í Føroyum og bæði selt og keypt hópin av vøru. Eisini henda hending var ein dyggur fíggjarligur smeitur fyri Magnus Heinason. Kongur gav høvuðsmanninum á Bjørgvinshúsi, Hans Lindenov, boð um at biðja Magnus taka henda loynihandilsmann, ið helst hevur verið áðurnevndi keypmaður Joachim Thim, ella ið hvussu er eitt av skipum hansara. Hann varð tikin, og góðsið tikið frá honum, eftir at Magnus hevði verið hjá sjálvum kongi; men eftir øllum at døma hevur óvinur Magnusar, Kristoffur Valkendorf, roynt at halda hondina yvir hamborgaranum. Tað sjáldsama var, at við hesum hamborgara, sum ólógliga hevði handlað í Føroyum, vóru klagur komnar fyrst til Valkendorf og frá honum til kongs um handilin hjá Magnusi í Føroyum. Hetta bendir saman við nógvum

Keypmannahavn á døgum Magnusar Heinasonar, eftir koparstungu hjá Braun og Hogenberg í 1587. Vinstrumegin sæst spíriđ í Frúar Kirkju. Høgrumegin er Slotshólmurin við Slottinum í tí sniði, tað hevði fingið undir Kristiani III. Frammarlaga vinstrumegin í myndini er Sankta Jørundsgarðurin (fátækrahospitalið); høgrumegin gálgin.
*Mynd: Nationalmuseet, København.*




øðrum á, at Valkendorf hevði okkurt í kvittanum móti Magnusi.

Størri gjørdust, sum frá leið, avleiðingarnar av sjóráninum í 1579, bæði fyri Magnus og Jóan Heinason. Spurningurin, hvussu nógvar vørur høvdu verið á goymslu fyri ránið, og hvussu nógv sjóræningarnir høvdu tikið, drógu nógvar aðrar trupulleikar við sær, og tað er greitt, at høvuðsfíggindi Magnusar, Kristoffur Valkendorf rentumeistari, ætlaði at troyta møguleikarnar til fulnar. Veturin 1579-1580 vóru aftur føroyskir sendimenn hjá kongi. Teir bóðu um ymsar lættar í skyldunum, men fingu lítið burturúr. Tó mælti kongur føroyingum til at útvega sær vápn til




tess at kunna verja seg móti atsóknum, og tað kann vera, at tað júst var um hettað mundið, at Magnus Heinason læt byggja skansan á Stangarnesi. Haldast má, at handilin ella føroyingar sjálvir hava goldið útreiðslurnar av hesum stórarbeiði, tí einki sæst til kongligar játtanir til skansaarbeiðið. Ábyrgdina av kongsins ognum í landinum hevði fútin, sum tá var *Mads Poulsen*. Men teimum inntøkum, sum kongur skuldi hava av handlinum, stóð Magnus Heinason til svars fyri.

Ein nevnd av frægastu monnum í landinum varð sett at meta um, hvussu stórur skaðin var. Í henni sótu gamli próstur, Eyðun Andrasson, nýggi próstur Torleivur Græk-

Í 1569 gav týskarin Gerard Mercator út kenda heimskort sítt – tað fyrsta við „projektión". Í korttekningarsøguni var hetta einki minni enn ein kollvelting, tí nú kundu kumpassleiðir – kósirnar – setast sum beinar linjur. Viðvíkjandi Føroyum – „Farre Insv[lae]" – hevur hann týðuliga havt Olaus Magnus til fyrimyndar. *Mynd: Søfartsdirektoratet, København.*

arisson, presturin í Suðurstreymoy harra Mortan Jaspursson Brunck, Jóan Heinason løgmaður og sýslumaðurin Tummas Símunarson í Kaldbak og Pætur Jákupsson í Kirkjubø, sum báðir seinni gjørdust løgmenn í Føroyum. Metingin sigst vera gjørd út frá tí, sum eftir bókini hjá fútanum var í Leigubúðini um heystið 1578, og skuldi út frá tí og embætisstøðuni hjá teimum monnum, sum gjørdu hana, verið rættiliga álítandi.

Tað er greitt, at Kristoffur Valkendorf ætlaði, at handilin við Føroyar skuldi ganga út frá Keypmannahavn, ikki frá Bjørgvin, og kongur tykist eina tíð at hava tikið undir við honum. Men í 1581 hitti Magnus Heinason kong á Skanderborg Slotti, har hann gav kongi lyfti um móti sumri at gera ta roynd at finna Grønland aftur, soleiðis sum hann fyrr hevði lovað. Bretar vóru farnir at sýna Grønlandi áhuga. Martin Frobisher hevði seinast í 1570-árunum gjørt tríggjar ferðir til Grønlands í leitingini eftir einari siglingar-



„Monachus", Munkurin – Sunnbiarsteinur – stendur trúliga á flestum gomlum kortum. Hann hevur verið nógv størri og hægri í gamlari tíð. Í verki sínum „Carta Marina" frá 1539 sýnir Olaus Magnus Munkin, og í tí størra verkinum um Norðurlandatjóðirnar frá 1555, „Historia de gentibus septentrionalibus", ger hann meira burtur úr honum. Har hevur hann hesa tekning av Munkinum fyri seg, við skipum, sum søkja sær lívd av honum. Í tekstinum stendur m.a: „Undir tí fyrr so mæta Noregs veldi, í nánd av Føroyum, hevjar seg klettur upp úr havinum, sum sjómenn eftir útsjóndini kalla Munkin. Tí hesin klettur líkist ... einum munki ... Men vei teimum, sum riknir av størru megi harðveðursins ikki sleppa undir klædnafald hansara, tí á hesari leið leika ... norðanvindar so harðliga í, at sjómenninir ... mugu ... finna henda Munk og harvið eina trygga havn."

leið norður um Amerika, og hollendskir og baskiskir hvalaveiðumenn royndu á Grønlandsleiðum. Í Danmark vaks óttin fyri, at danskur-norskur yvirvaldsrættur var í vanda. Henda ætlan bjargaði helst Magnusi Heinasyni Føroyahandlinum á hesum sinni. Handilsfelag hansara, sum hann átti m.a. saman við *Søren Andersen* og *Hans Pedersen*, skuldi bera ein part av útreiðslunum. Um várið sigldi hann til Føroya við tveimum skipum og tók manning og útgerð til ferðina; seinni komu klagur um framferð hansara í hesum sambandi.

Nú var tann gamla siglingarleiðin gloymd. Veðurlagið var vorðið kaldari og ísurin tískil meiri. Eisini varð um hesa tíðina hildið, at *Eysturbygdin* mátti liggja í Eysturgrønlandi. Magnus sigldi norður um Ísland og rendi seg í tættan rekaís og tjúkka toku norðan fyri Hvarvið eystanfyri. Har var ikki hugsandi um at koma at landi nakrastaðni, og tá ið leið út á summarið, mátti hann venda aftur, og seint í august mánaði var hann í Bjørgvin. Eftir hesa ferð misti handilsfelagið hjá Magnusi einkarrættin til Føroyahandilin. *Magnus* sjálvur, áðurnevndi hamborgari *Joachim Thim* og *Jørgen Kyd*, borgari í Keypmannahavn, fingu nú henda rætt í fimm ár. Við hesum kom óvinskapur ímillum Magnus og fyrrverandi handilsfelagar hansara í Bjørgvin Søren Andersen og Hans Pedersen, tí at hesir



Skip frá seinnu helvt av 16. øld. Hetta eru tvær sonevndar „pinkur" av tí slagnum, sum James Alday fekk frá Fríðriki kongi II til Grønlandsferð sína í 1576. Magnus Heinason gjørdi sína ferð í 1581 við tveimum skipum, ið helst hava verið av sama slagi sum hesi.
*Mynd: Handels- og Søfartsmuseet, Kronborg.*

Á landkorti eru Føroyar fyrstu ferð nevndar á enskum korti frá um leið 1280 – sum tríggjar oyggjar út fyri norsku strondini, ein teirra skrivað „fareie". Á korti frá 1424 hjá dananum Claudius Clavus eru Føroyar nevndar í korttekstinum og staðsetingum, men ikki í sjálvum kortinum. Frá honum kendu so seinni kortteknarar navnið Føroyar. Í korti, prentað sum træskurður í Strassbourg í 1532, er ein oyggj nevnd „Farensis". Eitt stig framá var kortið Carta Marina (vinstrumegin) eftir Olaus Magnus, sum í siðaskiftistíðini livdi í útlegd í Róma. Tað var prentað í 1539. Í hesum kortverki eru Føroyar teknaðar sum 9 oyggjar, nevndar „Fare". Onkra vitan hevur hann um Føroyar. Nøvnini á kortinum eru: Nordero, Svdero, Dvmo, Mulse, Streme, Ecclea (Hekla?) og Monachus. Bókstavir vísa til nakrar upplýsingar; t.d. um, at íbúgvarnir eru fiskimenn, og at teir skera upp stórar hvalir. Á kortinum síggjast menn skera hval upp, tað tykist, sum teir nýta bæði øks og knív, og saltað verður upp í tunnur. Hvalurin sýnist at vera drigin at landi við stórum króki, líkum akkeri, við tveimum flýggjum. At vitanin um londini fyri norðan var alt annað enn fullfíggjað, er maðurin í erva við sekkjapípu prógv um; men tað kundi hugsast, at maður við – hóast óføroyskum – ljóðfari sipar til gaman og t.d. dans í sambandi við grindadráp.
*Mynd: Farvandsdirektoratet, København.*

ikki longur vóru við í Føroyahandlinum, men sótu eftir við skuld av Grønlandsferðini. Hetta hevndi seg seinni.

## Magnus Heinason í trupulleikum

Heimafturkomin til Noregs fekk Magnus Heinason nýggjar og sera álvarsamar trupulleikar. Hann var komin fyri barn við *Sofíu Gyntersberg*, ið var dóttir harramannin *Axel Gyntersberg* og konu hansara, *Kristinu Benkestokk*. Tey vóru múgvandi fólk. Gølan stóðst av, at eldra systir Sofíu, *Margreta*, sum nú var gift við lensmanninum *Peder Hanssøn*, segði, at Magnus einaferð hevði neyðtikið hana. Eftir tátíðar lóg var hetta blóðskomm, eisini um onnur systirin var deyð, og fyri hetta brot var deyðarevsing.

Hetta álvarsama mál tók nýggja vend fleiri ferðir. Fyrst tók Margreta ákæruna móti Magnusi aftur, og hann kundi giftast við Sofíu. Stórt brúðleyp var hildið á sjálvum Bjørgvinshúsi hjá borgharranum Hans Lindenov. Seinni tók hon ákæruna upp aftur. Við tað at Margreta Gyntersberg og Peder Hanssøn vóru aðalsfólk, kravdu tey málið viðgjørt á *Harradegi*, sum tá var hægsta rættarstig. Har sótu harramenn og teirra millum Kristoffur Valkendorf. Hetta mundi vera grundin til, at Magnus gjørdi sær handilsørindi til Hamborgar, tá ið Harradagurin varð settur í desember 1582. Í januar 1583 noyddist hann tó at møta fyri rættinum. Magnus var áðrenn tað í løgmansrættinum í Bjørgvin dømdur ósekur. Sakarmálið á Harradegnum var um skaðabøtur til Magnusar fyri órætt, hann hevði liðið, men Peder Hanssøn varð fríkendur. Tað var Magnus, sum hevði stevnt, so hann kundi ikki dømast í hesum føri. Ætlanir vóru um at taka tað gamla sakarmálið upp aftur, men tað hendi ikki.

Kristoffur Valkendorf gjørdi eina aðra roynd at fella Magnus Heinason. Hann sendi í 1582 fútan *Søren Christensen Flue* til Føroya at kanna eftir, um alt hevði farið regluliga fram undir leiðslu Magnusar. Hann kom aftur til Keypmannahavnar um heystið og hevði tá nógvar klagur at bera fram móti Magnusi og bróðrinum Jóani løgmanni. Sagt verður, at teir senda mann um landið at keypa frá

Sjóbrævið, sum Magnus Heinason, borgari í Bjørgvin, fekk frá Fríðriki kongi II í sambandi við Grønlandsferðina. Tað er dagfest í Skanderborg 18. februar 1581. Her endurgivið við somu knortlutu stavseting sum í brævinum:

Epthersom Grønland med alld billighed och ret hørrer wnder vort riige Norge och Norgis kronne, och thet nu udi mange aar icke haffuer verrit besøgt, endthen aff os eller en part fremfarne konninger udi Danmarck och Norge, och paa thet samme landt maa egien komm wnder sit retthe øffrighedt och wndersotthe ther paa landit med nødtørffthige tiillførringe aff huis the behøffue, kunnde forsørgis, thisligeste paa thet mennige allmue paa landit, Gud almectiste till loff och erre, kunde bringis till thend christelige thro och fange thend retthe religion och Gudtz thienniste tha haffuer wij nu handelet med thenne breffuiser, osz elskelige Mogens Heineszen, borger udj wor kiøbsted Bergen, saa hand haffuer loffuit och tillsagt, med thuende hans skiibe paa sinn egenn omkostninge och ewentigr nu udj neste tillkommendis sommer at schulle med alffuorliigste flid og winskibeliighed giøre sit beste, fornefnte wortt land Grønland att opsøge, och om hues haffner ther wnder landit findis, at kunde fange wisze kunskaff, at wij siden fremdelis kunde giøre thet widere till, och thersom Gud almechtigste wille giffue hannom lycke till at hand kunde finde samme land, og ij saa maade fli osz ther om wisze kundskaff, wille wij hannom for slig hans throschaff, flid och wmagen betencke, at hand tehr fore schall haffue osz u. at betacke, thi bede wij kierligen alle wore kiere wenner, naaboer och foruanthe och strengeligen biude alle wore fogeder, embiszmend, borgemester, raadmend och alla andre wore undersote, som hannd

paa samme reisze med skib, folck och godtz hender fore att komme, at ij forder och fremmer thennom till thed beste, och thersom the aff storm eller uwedder ingtrengis udj nogen ethers haffnner eller strømme, atj tha wille undsette thennom med ancher thuog, folck, fethalle och huis anden dell the behoff haffue och ether om tilsigendis worder, thet wille wij med forbemelte wore kiere naaboer och foruandthe udi lige och større maade forskylde och bekiende och aff wor egen undersothe thet saa alffuorlig hafft haffue. Skannderborg then 18. Februarji Aar Mdlxxxj.
*Mynd: Rigsarkivet, København.*



Eingin mynd er til av Magnusi Heinasyni, men her sæst meginfíggindi hansara Kristoffur Valkendorf (1525-1601). Hann var lensharri á Bjørgvinshúsi 1556-1560, og í hansara lensharratíð minkaði hansaveldið í býnum munandi. Í 1574 gjørdist hann rentumeistari, 1579 „stathaldari" í Keypmannahavn. Í 1590 var hann komin illa fyri av tveimum ákærum. Sambært teirri fyrru var tað hansara skyld, at ein danskur floti á veg til Skotlands við danskari kongsdóttur, Onnu, sum skuldi giftast við Skotlands kongi Jákupi VI, mátti venda aftur vegna misrøkt. Valkendorf slapp undan við at prógva, at gandur var aftan fyri illveðrið, sum kom á flotan. Trettan gandakellingar vórðu tá brendar í Keypmannahavn. Hin seinna ákæran feldi hann – fyribils. Tað var kæran frá Hans Lindenov um, at Valkendorf hevði ikki givið Magnusi Heinasyni møguleika at skjóta deyðadómin inn fyri hægri rætt, Harradagin. Í 1596 varð hann tilnevndur ríkishovmeistari hjá hinum unga Kristiani IV. *Det nationalhistoriske Museum på Frederiksborg, Hillerød. Mynd: Sophus Bengtsson.*

bóndunum ta bestu vøruna, so lítið av vøru ella bert ring vøra er eftir til kongs. Hartil hava teir lagt eykaskatt á fólkið fyri at kunna fíggja sendiferð til kongs at biðja um loyvi at sigla við egnum skipi við hesum vørum. Magnus hevur noytt føroyingar við til Grønlandsferðina fyri løn, hann sjálvur ásetti. Føroyingar høvdu givið honum mat til ferðina, neyta- og seyðakjøt, summi av góðum vilja, onnur av ringum. Brøðurnir verða eisini lagdir undir at nýta falska alin og vekt og at keypa burtur av kongsjørðini. Løgmaður verður sagdur at vera so ússaligur, at hann má hava bartskera, sum hann lønar av landsins peningi (hesin var Gabriel Mitens, ið eisini var sorinskrivari), og at hann førir Tingbókina illa. Niðurstøðan er, at heldur hesin

standur fram, doyr fólkið skjótt í armóð, tí Magnus Heinason ber seg at „som en regent over landet".

Úrslitið av hesi frágreiðing var, at um várið 1583 misti Magnus Heinason handilin, og Jóan Heinason varð settur frá sum løgmaður. Uttan tilmæli frá løgtinginum varð í skundi *Ísakur Guttormsson* settur í løgmansstarvið. Hesin maður, sum helst hevur búð í Kirkjubø, var sonur Guttorms Andrassonar og abbasonur Andras Guttormssonar; teir høvdu báðir verið løgmenn.

Í svarskrivi í apríl sama ár ger Magnus Heinason vart við, at teir báðir handilssveinarnir, sum vitnað hava ímóti honum fyri fútanum, eru ikki álítandi av ymsum grundum. Hann nevnir, at í langa tíð og á mangan hátt hava fíggindar hansara virkað fyri „min endelige fordærv og undergang". Um hesa tíðina vóru Magnus og handilssveinarnir, sum vitnað høvdu ímóti honum, í Keypmannahavn. Valkendorf vildi hava partarnar fyri *Ráðstovurættin*, men Magnus rýmdi við skipi sínum til Bjørgvins. Rentumeistarin gav tá høvuðsmanninum á Bjørgvinshúsi, *Hans Lindenov*, boð um at lata *løgmansrættin* har kanna eftir, um hald var í ákæruni um at hava nýtt ov stutta alin. Fleiri vitni vórðu avhoyrd, og semja var um, at alinin fram til 1582 hevði verið ov stutt. Men eftir øllum at døma var Magnus Heinason ósekur í hesum breki. Tveir handilssveinar góvu frágreiðing. Annar, sum hevði verið leingi við handilin, segði, at Hans Pedersen, handilsfelagi Magnusar í Bjørgvin, var komin til Føroya við einari alin, sum Tummas Símunarson vetrarfúti gjørdi eftir. Hans Pedersen visti ikki, um hon var longri ella styttri enn tann, sum nýtt varð í Bjørgvin, og at hon var gjørd eftir einari, sum harra Mortan Jaspurssson prestur í Havn átti. Tann fyrrverandi handilssveinurin hevði – eftir at hava nýtt hana leingi – latið hana saman við øllum góðsi til eftirmann sín. Hesin greiddi frá, at eingin hevði klagað um hesa alin, fyrr enn Magnus Heinason kom til Føroya um várið 1582. Eisini Nils Helgason skipari og ein Hendrik Fønbo vitnaðu, at teir høvdu verið hjástaddir saman við løgmanni og fleiri øðrum „dannemænd", tá ið Magnus Heinason spurdi henda seinna handilssveinin, hvaðan alinin var komin; hesin svór, at hon var komin frá Hans Pedersen saman við vøruni. Løgmaður

hevði tá sagt seg ikki trúgva hetta um Hans Pedersen, og alt fyri eitt – og hetta var, áðrenn Søren Flue var komin til Føroya – tá tók Magnus Heinason alnina, máldi hana eftir teirri føroysku alnini, og tá tað var greitt, at hon stóð ikki mát, støkti hann hana sundur, og síðan hevði hon ikki verið nýtt í Føroyum. Síðan varð lagt fram bræv, sum Magnus hevði lagt eftir seg, tá ið hann fór til Grønlands, har hann álvarsliga minnir á at halda vekt og mát.

Mát- og vekteindirnar vóru í løgmansins varðveitslu. Tí mátti hann vera hjá, tá ið kannað varð, um mátið var rætt. Søren Flue kann ongantíð hava sæð ta stuttu alnina, við tað at Magnus hevði brotið hana fyri hansara tíð; men hann kann hava hoyrt um hana. Tað er tó vert at hava í huga, at vitnisburðirnir hjá teimum báðum handilssveinunum, sum høvdu vitnað fyri Søren Flue ímóti Magnusi, eru skrivaðir við Valkendorfs hond. Teir báðir nevna eisini, at Magnus hevði keypt korn ella mjøl, sum var spilt av tí stóra eldsbrunanum í Bjørgvin, blandað tað saman við byggi og havra og selt tað dýrt. Somuleiðis hevði hann selt ringt øl fyri gott, eisini fyri høgan prís. Fólkið hevði klagað, men samstundis hildið hetta verið til lítið gagn, av tí at bróðir Magnusar var løgmaður og helt hondina yvir honum. Um roknskapin verður sagt, at hann „er falsk i alle maader". Magnus hevði í svarskrivi sínum lagt hjá roknskapirnar, sum nevndu handilssveinar sjálvir høvdu sett upp.

Okkurt kann hava verið í ólagi við rakstrinum av Føroyahandlinum. Magnus sjálvur hevði nýtt nógva tíð til sigling millum londini, eisini í leitingini eftir sjórænarum við Føroyar og um Noregsleiðirnar, og um várið og summarið 1581 hevði hann roynt at leita upp Grønland. Aðrir partamenn vóru eisini í handlinum, og sjálvan raksturin hevði hann ikki sjálvur, men handilssveinar hansara; og teir tykjast ikki allir at hava verið so álítandi.

Hin 25. juni 1583 stevndu brøðurnir Magnus og Jóan Heinason fólki til fundar í Tórshavn at biðja landsmenn sínar um *skotsmál*. Men eisini Kristoffur Valkendorf hevði sent menn til Føroya – Jacob Meier og Mikkel Ibsøn – at leita fram fleiri prógv móti brøðrunum. Fimm prestar, teirra millum prósturin, og 19 løgrættumenn av tilsamans

36 góvu Jóani Heinasyni hitt besta skotsmál. Ein meiriluti av løgrættumonnunum stóð sostatt aftan fyri tann frákoyrda løgmannin.

At geva *Magnusi Heinasyni* skotsmál varð sett ein tylft av løgrættumonnum við tí nýggja løgmanninum Ísaki Guttormssyni á odda. Ísakur hevði ikki givið Jóani skotsmál. Tylftarúrskurðurin var soljóðandi: „Og vide vi ikke andet, ej heller endnu hørt have nogen af dette lands indbyggere at have ham udi nogen maade at beskylde uden takker hannem al ære, dygd og godt for sin om-



Hollendsk hvalaveiði í Norðurhøvum, her við Svalbarð, í 1600-árunum. Vert er at leggja til merkis, at hvalastingararnir eisini brúka bátar.
*Mynd: Aagaard: Den gamle hvalfangst.*

gængelse, handel og vandel, som han hos os og med os bruget haver fra første og til denne dag". Aftan fyri hetta skotsmál stóðu eisini teir báðir, sum hvør eftir annan gjørdust løgmenn eftir Ísak Guttormsson, Pætur Jákupsson (1588-1601) og Tummas Símunarson (1601-1608).

Harafturímóti tykist, sum sendimenn Valkendorfs fingu minni burturúr, og av skjølunum skilst ikki altíð, hvat teir í veruleikanum vilja annað enn skaða Magnus og Jóan og eisini aðrar føroyingar. Hin 14. august fingu teir eitt skjal, har 24 menn játta at hava latið Magnusi Heinasyni reiðiliga 1714 dála virði; Nils Helgason hevði latið honum 209 dálar og Jóan Heinason 122 dálar. Skilað verður til, at hesir menn tó høvdu goldið fyri vørur, teir høvdu fingið úr krambúðini, so ilt er at skilja játtanina sum nakra ákæru móti Magnusi. Síðan er skrivað aftaná, at hetta var klaga um Magnus Heinason, Nils Helgason, skipara, og Bernt

Tann nógva siglingin í Norðuratlantshavi í 16. øld økti um vitanina um oyggjar og lond fyri norðan. Um hesa tíðina komu tey fyrstu nøkulunda álítandi sjó- og landkortini av hesum leiðum. Hollendingar vóru millum fremstu siglingarmenn ta tíðina á øllum høvum, har siglt varð, eisini á Føroyaleiðunum. Hetta kortið er eftir hollendingin Lucasz Waghenaer. Tað varð prentað fyrstu ferð í 1584 og kom seinni í fleiri útgávum, eisini enskum. Hetta kortverk var leingi tað mest nýtta í Norðureuropa, á hollendskum kallað „Thresoor der Zee-Vaert", á týskum „Spiegel der Seefahrt", á enskum „Mariners' Mirror". Í hesum kortverki er fyrsta serkortið av Føroyum. Til kortið hoyrir lýsing av landinum, upplýsingar um oyggjar og bygdir og vegleiðing um streym og akkerspláss. *Farvandsdirektoratet. Matrikulstovan.*

Færø. Berint føroyski, møguliga sonur Andrasar Guttormssonar løgmans, er nevndur hjá Absalon Pederssøn Beyer; hann er eisini nevndur í tveimum norskum fútaembætum. Ákæran tykist sostatt bert at hava umfatað hesar tríggjar føroyingarnar, sum allir búðu í Bjørgvin. Frá nýggja løgmanni og 8 løgrættumonnum fáa menninir hjá Valkendorf einki svar uttan tað, at teir einki vita um, hvussu nógv ið tikið var úr Leigubúðini í 1579, og heldur einki um, hvussu stórar goymslurnar vóru frammanundan. Sama vitnisburð gevur gamli løgmaður, Jóan Heinason. Harafturímóti tykist einki at vera gjørt burtur úr kongsins fúta, Mads Poulsen, sum skuldi havt ábyrgdina av øllum kongsins góðsi og roknskapinum við tí. Alt rokið tykist at byrja sum ein atsókn móti Magnusi Heinasyni persónliga og harnæst bróður hansara Jóani, sum jú sat í landsins hægsta embæti. Skuldi Magnus fellast, mátti Jóan løgmaður fylgja við í fallinum. Tað var júst tað, sum hendi í 1583 um várið. Valkendorf hevur neyvan tolt so sjálvstøðugar menn á hesum fjarskotnu oyggjum undir danakongi. Vinskapur Magnusar við Fríðrik kong II gjørdi tað trupult hjá Valkendorf at gera við Magnus, sum hann vildi. Tó var grundarlagið fyri at seta báðar brøðurnar úr embæti sera veikt.

Magnus og Jóan Heinasynir góvust kortini ikki so. Magnus fór úr Føroyum um summarið 1583 at verja seg í rættinum í Bjørgvin móti fyrrverandi handilsfelagum sínum, Peder Sørensen og Søren Andersen, sum hildu roknskaparútreiðslurnar vera ov stórar. Magnus svór, at sín roknskapur var rættur, og tí fall eingin dómur. Um heystið vóru brøðurnir hjá Fríðriki kongi á Skanderborg Slotti. Líkt er til, at kongur ivaðist í, um rætt var atborið við avsetingunum. Men Kristoffur Valkendorf helt grundarlag vera fyri avgerðini – út frá frágreiðingunum frá Søren Flue, Mikkel Ibsøn og Jacob Meier. Hann hevði gjørt av, at handilin nú skuldi ganga út frá Keypmannahavn. Brøðurnir fingu tí ongar sømdir.

Á Harradegi í Antvortskov á sumri 1584 skuldi sakarmálið millum Peder Hanssøn og Magnus Heinason, har Magnus var saksøkjari, koma fyri aftur. Men Magnus kom ikki fyri Harradagin. Hann rýmdi við øllum húsfólki sín-

um, og eingin visti, hvar hann var. Í brævi til kongs sigur hann seg vera hóttan, og tí vil halda seg burtur. Í desember sama ár læt kongur hann fáa bræv, sum gav honum frítt at fara í ríkinum, til sakarmálið var avgjørt á nýggjum Harradegi. Einki meira tykist tó at vera hent í málinum. Í 1585 fór Magnus Heinason aftur í hollendska krígstænastu sum kapari og var burtur í tvey ár. Tá kom hann heim aftur og búsettist sum keypmaður í Ålborg. Vinur hansara Hans Lindenov var nú vorðin landsdómari í Norðurjútlandi. Men hin framligi Magnus Heinason dugdi ikki at binda frið. Í 1588 fekk hann loyvi at fara til Føroya at krevja inn gamla skuld.

Á Føroyaferðini tók Magnus Heinason ein kendan enskan loynikeypmann, ið fyrr hevði verið sjóræнari, kallaður *Santa Jon*, við fullum skipi av vørum, sum hann hevði keypt í Føroyum. Magnus sigldi skip og manning til Bjørgvins, har hann seldi vørurnar og keypti sær eitt skip afturat. Tá ið hann um summarið kom aftur til Ålborg, var Fríðrikur kongur deyður og harvið støða Magnusar heilt broytt. Eitt fýramannaráð skuldi stýra ríkinum fyri hin ómynduga Kristian IV. Í hesum ráði sótu aðalsmenninir *Niels Kaas* ríkiskanslari, *Jørgen Rosenkrantz*, *Peder Munk* ríkisadmirálur – og Kristoffur Valkendorf rentumeistari.

Tað var hvørki blóðskammarmálið ella ákærurnar um svik við Føroyahandlinum, sum feldu Magnus Heinason, men avleiðingar av kaparavirksemi hansara í hollendskari tænastu. Hann hevði í 1585 tikið eitt enskt skip, sum kom úr Hull fult av vørum, siglt tað til Bjørgvins og selt vørurnar har. Undir atsóknini vóru tveir enskir sjómenn farnir fyri borð. Í 1588 komu enskir sendimenn til Danmarkar at klaga um hetta mál, hóast málið heldur hoyrdi heima fyri hollendskum rætti, við tað at Magnus tá var í hollendskari tænastu. Onglendingarnir vístu serliga til, at krígsstøða var ikki millum Hollands og Onglands, tá ið skipið varð tikið. Sendimenninir hittu tað danska ríkisstýrið í Helsingør, har Magnus júst tá lá við skipi sínum, og hann gav frágreiðing um málið. Hóast ein loysn kundi verið fingin, rýmdi Magnus við skipi sínum úr Helsingør, legði at í Ålborg, har hann tók húski sítt umborð og legði leiðina til Bjørgvins, haðan hann helst síðan hevur ætlað at rýma,

kanska til Hollands. Men tá ið hann kom til Bjørgvins, varð hann eftir boðum Valkendorfs tikin fangi og førdur til Keypmannahavnar, har hann varð lagdur í leinkjur á Keypmannahavnar Slotti. Hald varð lagt á allar ognir hansara.

## Magnus Heinason verður feldur

Um heystið kom umboðsmaður fyri tað enska handilsfelagið, ið hevði átt skipið, til Keypmannahavnar, og málið skuldi viðgerast fyri Ráðstovurættinum. Onglendingar kravdu bert endurgjald, og Magnus beyð sær til at seta bæði skip síni í veð, og hetta tykist onglendingurin at hava góðtikið. Tá løgdu nakrir danskir stórmenn hald á skipini, tí teir søgdu seg eiga pening hjá Magnusi. Nú eingi útlit vóru fyri, at tað enska handilsfelagið, Wollison, Read & Co. í London, fekk nakað endurgjald, kravdi umboðsmaður felagsins, *Thomas Umfredt*, sum í um leið eitt hálvt ár hevði verið í Keypmannahavn, at Magnus Heinason varð dømdur frá lívinum, og hann kravdi skjótan dóm. Hans Lindenov royndi at fáa sakarmálið útsett við at krevja, at fíggjarviðurskifti hansara og Magnusar máttu greiðast fyrst; men tað eydnaðist ikki. Ríkiskanslarin Niels Kaas og Jørgen Rosenkrantz vóru ikki staddir í Keypmannahavn, bert admirálurin Peder Munk og Kristoffur Valkendorf, og av teimum báðum seinnu var Valkendorf tann mætari. Teir sótu illa um sátt.

Hin 16. januar 1589 dømdi Ráðstovurætturin Magnus Heinason til deyða. Dómurin er, sum nevnt seinni, ikki varðveittur; men Peder Hegelund, biskupur, skrivar í álmanakka sín 18. januar: „Mogens Heinesøn blev halshuggen í København og dømt af 24 skippere og styrmænd.“ Í einari latínskari viðmerking frá sama degi verður skrivað, at „Magnus Heinason, hin sera køni í sigling og ágrýtni admirálur Fríðriks kongs II móti sjórænarum, er hálshøgdur“. Avrættingin fór fram á Slotstorginum klokkan trý henda dapra leygarmorgun. Líkið varð grivið í kirkjugarðinum við Nicolai kirkju í Keypmannahavn.

Men nú fór løgfrøðingurin og landsdómarin Hans Lindenov til verka. Eftir at rætturin hevði sýtt fyri at lata

honum avrit av dóminum, klagaði hann til Niels Kaas og Jørgen Rosenkrantz um tann skund, Valkendorf hevði havt í útinningini av dóminum, eitt nú hevði Magnus ongan møguleika havt at skjóta dómin inn fyri hægri rætt, og atburður rentumeistarans hevði hartil havt fíggjarligan miss við sær fyri Hans Lindenov. Hann kravdi, at málið kom til viðgerðar á komandi Harradegi. Eisini einkjan eftir Magnus, Sofía Gyntersberg, sendi inn klagu móti Valkendorf fyri at hava dripið mann sín. Tað skilst, at teir fýra ríkisráðslimirnir vildu sleppa undan dómi og fingu tí



Í hesum bygningi, Ráðstovurættinum, varð Magnus Heinason dømdur til deyða hin 16. januar 1589, og longu tveir dagar seinni fall høvur hansara fyri bøðilsøksini á Slotstorginum. Tað var ikki altíð greitt, hvørjum sakarmálum tað gamla Býartingið og Ráðstovurætturin skuldu døma í. Hesin seinni var tó altíð meira ein „borgaradómstólur". Tó komu mál, sum høvdu við sigling, kaparavirksemi, skipatøkur og tílíkt at gera, altíð fyri Ráðstovurættin. Tí kom sakarmálið móti Magnusi fyri har. Húsið varð bygt í øðrum fjórðingi av 1500-árunum, upprunaliga helst sum tollbúð. Seinni fluttu aðrir stovnar inn, teirra millum Rentukamarið. Húsið varð brotið niður um 1720, tá tann nýggi Kancellibygningurin varð reistur har, og har fekk „Statskollegiið" ráðsal sín. Myndin her er partur av koparstungu eftir van Wick av Keypmannahavn í 1611. Ráðstovurættirnir vórðu avtiknir við fyriskipan frá 25. januar 1805 um „Landsyvirrættir".
*Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*



Lamba bygd. Hóast hon ikki kann hava verið millum elstu bygdir í Føroyum, tá ið hugsað verður um upprunan til sjálvt bygdarnavnið, „Lambhagi", so gjørdist henda bygd ein stjórnarligur miðdepil í Føroyum. Lambaættin gjørdist hin máttmiklasta ættin í Føroyum. Í Lamba búði Jóan Heinason, løgmaður. Næstan allir løgmenn eftir hann og sýslumenn, fleiri sorinskrivarar, høvdu beinleiðis og óbeinleiðis samband við lambaættina.
*Mynd: Per á Hædd.*

semju í lag. Sofía skuldi fáa sendan dómin yvir Magnus Heinason; dómurin skuldi heilt strikast úr dómsbókini og vera deyður og týdningarleysur og ikki skaða konu og børn Magnusar. Tí er hann ikki varðveittur. Hon fekk eisini rætt at lata grava lík Magnusar uppaftur og jarða tað, har hon vildi. Kristoffur Valkendorf skuldi gjalda henni 2000 ríkisdálar og Hans Lindenov 4000 ríkisdálar. Tann 6. november varð kistan hátíðarliga grivin upp úr Nicolai kirkjugarði, koyrd oman til havnina og haðan við skipi til Jútlands og koyrd til Ørslev Kleystur, sum var garðurin hjá landsdómaranum Hans Lindenov. Á allari leiðini, bæði í Keypmannahavn og í Jútlandi, ringdu allar kirkjuklokkur, har sum fylgið fór framvið. Tá ið kistan var sett í grøvina, sum stóð grivin, tá ið fylgið kom fram, læt hann seta eina minningarplátu, sum var gjørd í Keypmannahavn, á kirkjumúrin. Á henni stóðu rósandi orð um lív og lyndi Magnusar og harmaorð um viðferð og lívlát hansara. Henda talva er til enn. Teksturin er endurgivin hjá Lucas Debes.

Í kongsins navni varð roynt at fáa Sofíu Gyntersberg uppihald í Maribo Adelige Jomfrukloster, tí at sinni henn-

Hin 18. januar 1589 varð Magnus Heinason sum hálshøgdur brotsmaður grivin í Nicolai kirkjugarði í Keypmannahavn. Seinni varð dómurin gjørdur ógildugur, og vinmaður Magnusar, Hans Lindenov, landsdómari og fyrrverandi lensmaður á Bjørgvinshúsi, læt líkið grava upp aftur og við miklum sóma flyta til harragarð sín Ørslev Kleystur í Jútlandi og jarða í kirkjuni har. Á myndini vinstrumegin, sum er úr kórinum, sæst minningartalva (epitafium), sum Hans Lindenov læt seta eftir vinmann sín. Niðanfyri er gravsteinur Magnusar.
*Myndir: P.H. Winthereig, Solbjerg.*

ara nú var „vendt fra denne verden". Hetta tykist tó ikki at hava eydnast, tí í desember 1591 bað Kristian kongur IV landshøvdingan í Noregi finna einkjuni eftir Magnus Heinason ein góðan garð í Bjørgvins leni. Hon og Magnus áttu eina dóttur, ið æt Elsuba, og sum búði í Noregi. Í Føroyum átti hann sonin Rasmus í Haraldssundi, sum var faðir at tí eins tiltikna Guttormi í Múla. Ættin frá bróður hansara í Føroyum, Jóani Heinasyni, Lambaættin, gjørdist ein hin mætasta í landinum – bæði til ogn og veldi.

Fáar dagar eftir semjuna við Sofíu Gyntersberg og Hans Lindenov var Kristoffur Valkendorf hvørki rentumeistari ella ríkisráðslimur, men settur niður at vera umsjónarmaður við Vordingborg Slott. Men tá ið Kristian IV í 1596 sjálvur tók við stjórnarvaldinum, kom Valkendorf aftur til veldi og gjørdist ríkishovmeistari kongsins.

Magnus Heinason var eitt barn av teirri tíð, hann livdi í – á markinum millum eitt tíðarskeið, sum var um at vera av, og eitt nýtt, sum var í umbúna, men ikki hevði tikið sítt endaliga skap og síni eyðkenni. Hetta var ein hørð og ómild tíð, ikki bert her um leiðir, og bonskleiki og frekleiki vóru ikki altíð ódygdir. Jens Lauritzøn Wollf skrivar í 1651 um brøgd Magnusar móti sjórænarunum: „Derom ved de norske, islænderne og færøerne at fortælle, hvilket de haver hørt af deres forfædre." Ið hvussu er var eftirmæli hansara í Føroyum gott. Tað, sum Lucas Debes skrivar um Magnus Heinason í 1673, má vera út frá tí umdømi, hann hevði millum føroyingar tá, næstan hundrað ár eftir deyða hansara. Tað er greitt, at tað serliga eru royndir Magnusar at halda sjórænarum burtur frá oyggjunum, sum tá høvdu livað í minni føroyinga í fleiri ættarlið. Hann verður sagdur at hava verið ein djarvur, mansligur, klókur og snildur maður, hóast „noget geneget til drukkenskab", og at vera gitin víða um lond. Lucas prestur ivast ikki í, at Magnus „uforskyldt maatte række halsen for bøddelen", klagaður „for en mørk og vrang sag falskeligen". Um sjórænaraágang annars skrivar Lucas, at síðan „Magni hoved faldt af", eru teir komnir aftur næstan á hvørjum ári og hava gjørt stórar ónáðir. Enn á døgum Jens Christians Svabo um 1780 livdi minnið millum føroyingar um sjógarpin Magnus Heinason, „den store færøske søhelt", og tá ið





At seta eftirkomarum góðar fyrimyndir var eitt eyðkenni við uppalingarfrøðini í upplýsingartíðini. Úr verkinum hjá søgumanninum Ove Malling (1777), „Store og gode Handlinger af Danske, Norske og Holstenere", gjørdi myndahøggarin Johannes Wiedewelt árini 1777-1782 í lendinum við tað gamla konga- og drotningaslottið Jægerspris 54 minnisvarðar yvir kendar menn úr kongsins ríkjum og londum. Her stendur minnisvarðin yvir føroyingin Magnus Heinason – mastur og stýri – millum minni um mætar menn, t.d. Absalon, Ludvig Holberg, Tyge Brahe, Tordenskjold, Ansgar, Brochmand, Niels Ebbesen, Árna Magnusson, Snorra Sturluson, Kingo, Kristoffur Gabel. *Kong Frederik VII's Stiftelse, Jægerspris. Mynd: Ole Woldbye.*

minnisvarðar vórðu settir við Jægerspris Slott árini 1777-1782 yvir mætastu menn í báðum ríkjunum Danmark og Noregi og í hertogadømunum, varð hildið sjálvsagt, at føroyingurin Magnus Heinason var ein av teimum úrvaldu. Kvæði vórðu yrkt um hann bæði í Danmark og í Føroyum.

**Føroya handil frá Magnusi Heinasyni til Gabel**

Eftir at Magnus Heinason hevði mist Føroyahandilin, kom hann aftur eitt skifti á kongligar hendur. Kongur sendi ein umboðsmann, fúta og keypmann *Niels Skinckel*, at krevja inn kongsgjaldið og at gera yvirlit yvir støðuna. Síðan 1553 høvdu eingir fastir prísir verið, og føroyingar høvdu onkuntíð klagað um, at tær innfluttu vørurnar vóru ov dýrar í mun til tær útfluttu. Í 1584 vórðu so prísirnir aftur lagdir fastir og nýttir í fútaroknskapunum. Hóast virðiseindirnar verða uppgivnar í ógvuliga ymiskum eindum, bæði í vekt og virði, kann sigast, at prísirnir vóru galdandi fram til um leið 1650.

Hesin kongligi einahandil var bert í tvey ár. Tá fingu *Joachim Weichmand*, borgari í Hamborg, og keypmannahavnarborgarin *Oluf Madsen* eitt 10-ára loyvi til handilin við Føroyar. At býurin Hamborg var so nógv við í Føroyahandlinum, komst av, at hann var danskur býur, við tað at hann var í Holsteini, har danakongur var hertogi. Oluf Madsen misti rætt sín longu í 1590. Í 1591 segði Weichmand handilin frá sær. Hann var so í fimm ár aftur kongligur handil, og kongur sendi fúta og keypmann til Føroya. Tað sæst, at útflutningsvørur føroyinga hesi árini – sum bæði fyrr og seinni – vóru turrur fiskur, saltfiskur, smør, kjøt (ikki upplýst av hvørjum), lýsi, skinn, hosur, tálg, vil, fjøður og vaðmal. Umframt „vanligar keypmansvørur" skuldi flytast inn viður til hús og bátar.

Kappingin um Føroyahandilin hevði serliga verið millum Bjørgvin og Hamborg. Keypmannahavnar borgarar høvdu sýnt honum lítlan áhuga. Í 1597 fekk eitt handilsfelag í Bjørgvin við fýra limum handilin. Hesir menn vóru *Søren Andersen*, ráðmaður, og keypmenninir *Claus Liudt*, *Jacob Jacobsen* og *Johan Wendelcke*.

Men 16. øld byrjaði illa í Føroyum. Veturin 1602-1603 var so ringur, at meginparturin av „fæ, baade øxen, køer, faar og lam" doyði. Teir, ið sótu við kongsfestum, sendu bønarbrøv til kongs og bóðu um at fáa seyðaleiguna lækkaða, tí teir høvdu ikki ráð at veita hana. Kongur játtaði fyri árið eftir, 1603-1604, at lækka hana við triðingi, men gjørdi greitt, at allar aðrar skyldur skuldu vera, sum tær høvdu



Eftir at Magnus Heinason og handilsfelagar hansara høvdu mist einkarrættin til Føroyahandilin, var hann á ymsum hondum, mest hjá keypmonnum í Hamborg og Keypmannahavn. Tvey stutt skifti hevði kongur sjálvur handilin. Í 1603 varð í Keypmannahavn stovnað handilsfelag, vanliga kallað „Det islandske Kompagni". Hetta handilsfelag fekk í 1619 – nú nevnt „Det islandske, færøske og nordlandske Kompagni" – einkarrætt til handilin við Føroyar. Árið eftir varð Føroya handil, sum frá elstu tíðum hevði gingið um Bjørgvin, fluttur til Keypmannahavnar og miðsavnaður har. Umframt einahandilin hevði handilsfelagið inntøkurnar av oyggjunum, „visse og uvisse indkomster", sum fútin skuldi krevja inn. Frá 1634 skuldi tó Jacob Mikkelsen, borgarameistari í Keypmannahavn, standa fyri hesum móti ávísum gjaldi. Eftir hann fekk Reinhold Hansen í 1644 lensbræv upp á Føroyar. Tá ið hann doyði tvey ár seinni, tók handilsfelagið aftur við. Í 1648 segði handilsfelagið ábyrgdina frá sær, og einkjan eftir Reinhold Hansen fekk Føroyar í len. Reinhold Hansen var múgvandi maður og stóð kongi nær. Ein av tænastum hansara móti kongi var at gifta seg við einari av frillum kongs, Kirsten Madsdatter. Omanfyri er mynd av lensbrævinum, sum Kristian kongur gevur „os elskelige Reinhold Hansen borgermestere her udi Vor købstad København". Tað er givið á Keypmannahavnar Slotti hin 7. november 1644 og hevur kongsins undirskrift og innsigli.
*Mynd: Rigsarkivet, København.*

verið. At standurin hevur verið ringur, sæst av, at kongur sum grund fyri eftirlæti sítt sigur seg gera hetta, til tess at „Vort land Færø ikke skulle slet bliv øde og dets indbyggere og undersaatter udi største armod geraade". Onkur hevur viljað hildið, at „Kyndilsmessan harða", sum hevur verið tiltikin í Føroya søgu, sipar til hetta ringa fellisár.

Handilsfelagið varð umskipað í 1603 við áðurnevndu Claus Liudt og Jacob Jacobsen saman við Nicolas de Frunt, ráðmanni og apotekara í Bjørgvin, og Hans Didriksen, borgara har. Hesir hildu fram til 1614, seinast nevndi fór tó burturúr fyrr. Í 1613 vildu Claus Liudt og Jacob Jacobsen sleppa úr felagnum. Orsøkin hevur helst verið, at borgarameistarin og tollarin í Bjørgvin, Søren Sørensen, í 1612 knappliga fór at krevja toll av vørum til Føroya úr Bjørgvin. Harvið hevði grundarlagið undir øllum vinningsmøguleikum verið heilt broytt. Frá gamlari tíð hevði ongantíð verið tikin tollur av vørum til Føroya og Íslands, sigur Nicolas de Frunt í brævi til Kristian kong IV, sum hann kendi væl. Um somu tíð var *Strange Madsen* fúti í Føroyum og búði í Keypmannahavn, har hann var borgari; hann var bert um summarið í Føroyum.

Endin var tann sjáldsami, at eitt nýtt handilsfelag varð stovnað. Í tí sótu Nicolas de Frunt, fútin Strange Madsen og tollarin í Bjørgvin, sum tykist vera ið hvussu er tann, ið skuldi krevja tollin inn. Fútin skuldi krevja inn kongsins inntøkur í Føroyum, og tær skuldi hann lata keypmonnunum upp í hendur eftir føstum taksti; hann var nú sjálvur ein av keypmonnunum. Tað var eisini ein samanblanding av embætisskyldum og handli, at klagur viðvíkjandi handlinum, sum komu fram á løgtingi á nærum hvørjum ári, skuldu berast fram fyri hann. Við teirri makt, fútin hevði yvir fólkinum, var undir hesum viðurskiftum ikki lætt hjá føroyingum at klaga ið hvussu er Strange Madsen. Tað kann vera orsøkin til, at eftir Tingbókini eru fáar atfinningar at handilsleiðsluni hjá honum, men nógvar móti Søren Sørensen. Treytirnar vóru tær vanligu: teir skuldu „forsørge landet med gode og uforfalskede købmands vare", nýta gamla føroyska alin og vekt, sum løgmaður og løgrættumenn skuldu sýna og góðkenna, og teir skuldu fara hampiliga við fólkinum. Ein av skyldunum var at flyta

Umframt at vera høvuðsákæri og ovasti løgreglumyndugleiki hevði fútin eisini ábyrgdina av inntøkum kongs, ella lensharrans, av oyggjunum. Við ávísum gloppum eru fútaroknskapirnir varðveittir síðan 1584. Sum sæst av tølunum vóru hesar inntøkur sum heild rættiliga javnar í tíðarskeiðinum 1600-1652. Góð og ring ár høvdu ikki so stórt árin á heildarúrslitið, við tað at jarðarleigan lá føst; kongstíggjundin, sum kundi skifta nógv ár um ár sum „óviss" inntøka, hevði ávirkan, men ikki stóra. Ein gyllin er tjúgu skinn.
*Eftir Louis Zachariasen: Føroyar sum rættarsamfelag.*

**Úrtøka av fútaroknskøpum**

| | Samlað inntøka | | Samlað útreiðsla | | Til góðar | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| *Ár* | gyllin | skinn | gyllin | skinn | gyllin | skinn |
| *1600* | 2494 | 1 | 296 | | 2198 | 1 |
| *1601* | 3205 | 5 | 303 | | 2902 | 5 |
| *1602* | 2796 | 2 | 291 | | 2505 | 2 |
| *1613* | 3991 | | 291 | | 3700 | |
| *1614* | 3616 | 13 | 291 | | 3425 | 13 |
| *1615* | 3305 | 11 | 291 | | 3014 | 11 |
| *1617* | 2725 | 2 | 291 | | 2434 | 2 |
| *1618* | 2627 | 8 | 291 | | 2336 | 8 |
| *1619* | 3463 | 3 | 291 | | 3172 | 3 |
| *1620* | 2577 | 2 | 291 | | 2286 | 2 |
| *1621* | 3203 | 15 | 291 | | 2912 | 15 |
| *1622* | 3887 | 15 | 291 | | 3596 | 15 |
| *1623* | 2877 | 16 | 291 | | 2586 | 16 |
| *1624* | 2739 | | 291 | | 2448 | |
| *1626* | 2870 | 15 | 291 | | 2579 | 15 |
| *1627* | 2994 | 16 | 291 | | 2703 | 16 |
| *1628* | 3670 | 1 | 291 | | 3379 | 1 |
| *1629* | 2562 | 19 | 302 | | 2261 | 19 |
| *1630* | 2541 | 8 | 391 | | 2150 | 8 |
| *1631* | 3248 | 6 | 291 | | 2957 | 6 |
| *1632* | 2754 | 1 | 291 | | 2463 | 1 |
| *1633* | 2673 | 16 | 315 | | 2358 | 16 |
| *1534* | 3540 | 4 | 317 | | 3223 | 4 |
| *1635* | 3209 | 13 | 311 | | 2898 | 13 |
| *1636* | 3410 | 10 | 311 | | 2999 | 10 |
| *1637* | 4306 | 19 | 923 | 6 | 3383 | 13 |
| *1638* | 2891 | 16 | 311 | | 2580 | 16 |
| *1639* | 2856 | 5 | 311 | | 2545 | 5 |
| *1640* | 3564 | 16 | 311 | | 3253 | 16 |
| *1641* | 2430 | 8 | 325 | 5 | 2105 | 3 |
| *1645* | 2128 | | 311 | | 1817 | |
| *1647* | 2492 | 18 | 311 | | 2181 | 18 |
| *1649* | 2779 | 17 | 327 | | 2452 | 17 |
| *1650* | 2237 | 8 | 367 | | 1870 | 8 |
| *1651* | 2198 | 6 | 327 | | 1871 | 6 |
| *1652* | 2688 | 4 | 355 | 6 | 2332 | 18 |



Tann nógva siglingin í 16. og 17. øld og vaksandi spenningar landanna millum gjørdu tað neyðugt at seta kanónir umborð á bæði herskip og handilsskip. Kanónir úr bronsu kundu vera smærri og lættari. Tá ið bronsan fór at ganga undan, mátti farast til stoypijarnskanónir, sum máttu vera nógv størri og tyngri, tí tilfarið var meira broyskið enn hin seiga bronsan. Stoypiarbeiði var ikki hvørs mans føri. Teir einastu, sum upprunaliga dugdu hetta handverk, vóru kirkjuklokkustoyparar. Nógvir teirra skiftu tí starv og gjørdust kanónstoyparar. Hetta handverk var teimum kortini ikki heilt fremmant, tí vanligt var í kríggjum at ræna kirkjuklokkur at stoyta um til kanónir. Á koparstunguni omanfyri sæst hollendskur stoypari í verkstaði sínum. Tað sæst, at hann er maður fyri at gera stoypiarbeiði sum kirkjuklokkur, kanónir og grýtur.

kongsins fúta úr Bjørgvin til Føroya og aftur til Bjørgvins. Handilsfelagið fekk eisini móti føstum gjaldi til kongs inntøkurnar av oyggjunum. Tær vóru fastar inntøkur sum jarðarleiga, seyðaleiga o.a. og inntøkur, sum máttu vera ójavnar frá ári til árs, tíggjund, festipeningur, vrakgjald og bøtur. Øll hesi gjøld skuldu latast fútanum, virðismett í mørkum, gyllinum og skinnum. Fútin læt so handlinum hesar vørur og fekk tær til ognar móti at lata eina vág av fiski fyri hvørt gyllinsvirði í vørum til proviantskrivaran á Keypmannahavnar Slotti. Fyrst vóru tó løn til fúta og tey árligu gjøldini til Latínskúlan í Tórshavn og Hospitalið á Argjum drigin frá.

Tað er tó greitt av Tingbókini, at júst í tí tíðarskeiði, hetta handilsfelagið hevði einkarrætt til allan handil í Føroyum, fór fram ein umfatandi loynihandil, tí hesin spurningur er ofta frammi á tingi. Í brævi til løgtingið í 1616 ávarar kongur føroyingar ímóti at handla við „fremmede nationer, engelske og andre", og í 1620 sigur fútin á tingi, at hann frá øllum sýslumonnunum hevur fingið klagur um tann handil, sum „baade en del af præsterne saavel som laugmanden og den meste del af laugretten saa og den største del af almuen her udi landet med de engelske denne forleden sommer bedrevet og begaaet haver". Fútin vildi hava dóm í málinum, „om de ikke have forbrudt deres lejemaal, og hvad deres bøder og straf bør at være efter loven". Prestar, Sakarias Tormóðsson løgmaður og løgrættumenn bóðu um at sleppa at vitja kong og kanslara, „at hans Majestæt ville for Guds skyld forlade dennem deres store forseelse". Hesin umfatandi loynihandil kann vera komin av, at handilsfelagið hevur ikki hildið landið nóg væl við neyðugari handilsvøru.

Borgararnir í kongsstaðnum og ríkishøvuðsstaðnum vóru kongi nærri og vóru nú sterkari enn borgararnir í handilshøvuðsstaðnum hjá norðmonnum og oyggjaskeggjum fyri vestan.

Í 1620 hendi tað stóra umskiftið, at Føroyahandilin, sum frá elstu tíðum bert við fáum stuttum undantøkum hevði gingið um Bjørgvin, varð fluttur til Keypmannahavnar. Seinast á árinum 1619 fekk *Det islandske, færøske og nordlandske Kompagni* frá kongi einkarrætt til handil í




„Prospekt" yvir Keypmannahavn miðskeiðis í 1600-árunum, t.e. er nakað eftir, at handilin við Føroyar var fluttur úr Bjørgvin til Keypmannahavnar. Tá høvdu áhugaðir handilsmenn í Keypmannahavn og Malmø (sum tá var danskur) vunnið á borgarum í Bjørgvin. Hesin handilsligi miðsavningarpolitikkur var í rættum merkantilistiskum anda. Aftast á myndini er hin gamli býurin og Slotshólmurin. Skip og ernir borgarar sýna, at býurin er um at gerast stórur og ríkur handilsstaður. Kristian IV, sum hevði latið so nógvar prýðiligar bygningar reisa, var deyður í 1648. Ríkið var veikt politiskt og búskaparliga, men skip og mastrar sýna, at herskipaflotin var sterkur enn, og handilsflotin var stórur. Vinstrumegin miðjuna er hitt gamla Keypmannahavnar Slott, sum tað var í 1600-árunum. Oman móti Slotshólmsgrøvini, niðast vinstrumegin, er tann gamla Tollbúðin. Í henni var Ráðstovurætturin, sum dømdi Magnus Heinason frá lívinum. Í 1622 var Tollbúðin bygd um til skrivstovur hjá Kancellinum og fundarsal hjá Ríkisráðnum.




Hinumegin borggrøvina stendur Blátorn, hitt illa gitna fangabølið, sum hýsti so ólíkum fangum sum íslendinginum Jóni Ólafssyni Indiafara, sum var í Føroyum í 1619, og elstu dóttur Kristians IV, Leonoru Kristinu, í 22 ár. Vinstrumegin er Kongafloyurin, bygdur í renæssansustíli. Kongur og húski hansara búðu á fyrstu hædd. Haðan var frálíkt útsýni bæði yvir Hólmin og Oyrarsund og til Slotstorgið, har brotsmenn móti kongi og ríki vórðu tiknir av døgum. Har varð eisini Magnus Heinason høgdur í 1589. Í 1731 varð hitt gamla slottið brotið niður, og Kristiansborg (sum brann í grund í 1884) bygd í staðin. Mitt í myndini høgrumegin er Bremarhólmur, har skip liggja liðug og hálvliðug. Nógvir føroyingar endaðu dagar sínar har sum revsifangar „í jørnum". Ein dag í 1642 vórðu 11 føroyingar dømdir til „uden al nåde at udføres til Bremerholm". Haðan kom eingin aftur.
*Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*







Mangastaðni í landinum síggjast enn støð og toftir, hagar fólk flýddu undan fremmandum ófriðarkroppum. Ovara myndin vinstrumegin eru Fransatoftir í Hoyvíkshaganum og niðara myndin Uppi á Húsi undir Gjógvarafjalli vestan fyri Fuglafjørð.
*Myndir: ovara: Per á Hædd, niðara: Asbjørn Berthelsen. Tekningar: Eftir Daniel Bruun: Fra de færøske Bygder.*

Íslandi, Føroyum og Norðurnoregi. Felagið hevði 36 limir, 1 úr Malmø, 2 úr Helsingør og 33 úr Keypmannahavn. Í 1620 sigur Tingbókin, at nýggjur fúti, *Mads Christensen Gullandsfari*, borgari í Visbý á Gotlandi, boðaði løgtinginum frá hesum. Treytirnar, ið handilsfelagið fekk at virka undir, vóru sum heild tær somu, sum galdandi høvdu verið fyrr, undantiknar tær broytingar, sum neyðugar vóru, nú handilin ikki longur gekk um Bjørgvin, men Keypmannahavn. Felagið fekk tollfrælsi fyri vørur sínar og fekk eisini inntøkurnar av oyggjunum móti gjaldi. Tað var eisini ein treyt í loyvisbrævinum, at handilin skuldi ganga um Keypmannahavn og onga aðrastaðni, t.e. ikki um Bjørgvin. Loyvið varð í 1634 endurnýggjað fyri 20 ár og aftur í 1649 fyri 20 ár, men felagið røkti í veruleikanum handilin fram til 1662, tá ið tað varð avtikið.

Sum heild tykist hetta handilsfelag eftir Tingbókunum at døma at hava røkt Føroyahandilin hampuliga væl, serliga tá ið havt verður í huga, at júst í hesum tíðarskeiði vóru nógv ring ár í Føroyum av orsøkum, sum handilsfelagið onga ábyrgd kundi hava av. Siglingin í Norðuratlantshavi var ótrygg. Um standin veturin 1626-1627 sigur Tingbókin, „at fiskeriet haver aldeles slået fejl for dennem den ganske vinter indtil denne tid august, så her haver været stor hunger og elendighed, og mange mennesker ere bort døde forgangen vinter af hungersnød“. Árini 1627-1630 var hungursneyð orsakað av fiskaloysi, misvøkstri og ringum vetrum við seyðafelli. Undir slíkum umstøðum var helst neyðugt hjá føroyingum at handla við loynikeypmenn.

Í Føroyum var hitt stóra *turkaránið* í 1629. Veturin 1629-1630 var neyð. Tá vóru vørurnar í handlinum uppi longu á jólum, og fyrsta skipið kom ikki fyrr enn um hvítusunnuleitið. Tað var neyvan undanførsla, at føroyingar søgdu seg ikki hava ráð at keypa leys tey fólk, sum turkarnir høvdu rænt. Veturin 1632-1633 var óvanliga harður, helst eins ringur og í 1602. Í 1632 var misvøkstur, men tá bjargaði fiskiskapurin. Veturin eftir var kuldavetur og fellisár. Skrivað verður, at meginparturin av seyðinum er deyður og nakrar hundrað kýr, „så her haver været så ynkelig en tilstand udi landet, som noget menneske nu kan mindes,







Tað vóru skip sum tey, ið síggjast omanfyri, sum turkiskir (algirskir) sjórænarar høvdu í Norðuratlantshavi, ymiskt riggað og ymisk til støddar. Tey høvdu nógv fólk umborð, 60-200 alt eftir stødd, og tey vóru útgjørd við kanónum.
*Myndir: Musée de la Marine, Paris.*

så Gud hjælpe os fattige folk." Líka ringt var 1638-1639. Í 1644 var vørutrot og í 1648 aftur fellisár. Tað tykist altíð at hava verið so, at tey árini, tá ið serliga fiskiskapurin sveik, og ikki minni tá ið misvøkstur og kuldavetrar komu afturat, vóru vørurnar í handlinum uppi longu um jóltíðir.

Hjá keypmonnunum var ógjørligt at vita, tá ið seinasta handilsskipið tíðliga á heysti fór úr Føroyum við listunum yvir umbidnar vørur fyri komandi ár at vita, hvussu veturin fór at vera. Eingin sigling var til Føroya um veturin, og tíðliga um várið var hon ofta ógjørlig orsakað av ísi í donskum sundum. Tað fyrsta handilsskipið kom sjáldan fram fyrr enn í apríl ella mai; við hvørt kom tað ikki fyrr enn um jóansøkuleitið. Tað má hava tikið nógv ár at fáa seyðaskipanina uppaftur eftir so títtar vanlukkur, og sovorðin óeydnuár var ógjørligt at fáa ið hvussu er alla leiguna inn.

Í 1634 varð í eina tíð aftur tikin upp tann siður, at kongur læt einstaklingum Føroyar í len. Hetta árið varð lenið latið *Jacob Mikkelsen,* borgarameistara í Keypmannahavn, meðan handilin alsamt lá hjá tí íslendska handilsfelagnum. Lensharrin hevði rætt til kongsinntøkurnar, sum fútin skuldi krevja inn, og lensharrin skuldi so lata kongi eitt ávíst gjald fyri lenið. Hagartil hevði handilsfelagið havt hesar inntøkur. Fútin var tó enn kongsins umboðsmaður. Í 1642 var leiga og landskuld 1734 føroyskar gyllin. Eftir at Jacob Mikkelsen var deyður í 1644, gjørdist í 1646 ein annar borgarameistari, *Reinhold Hansen,* lensharri, frá 1648 einkjan eftir hann til 1651, tá ið *Frederik Willumsen Rosenvinge* fekk oyggjarnar í len. Hann gjørdi ferð til Føroya og tykist at hava ætlað at búseta seg í landinum. Hann virdi eisini løgtingið so mikið, at hann mælti myndugleikunum í Keypmannahavn til at seta tað løgmansevnið, sum løgtingið hevði valt, eftir at Jóan Jústinusson løgmaður úr Hattarvík var deyður í 1654. Jóan var giftur við dóttur áðurnevnda Ísaks Guttormssonar, og hann búði á Steigargarði alla løgmanstíð sína (1629-1654) – eitt av nógvum dømum um tann týdning, skyldskapur hevði tá á døgum, eisini tá ið embæti skuldi setast.

Løgtingið mælti nú til at seta *Jóan Pálsson* bónda á Oyri í Eysturoy til løgmann. Gamalt var, at kongur tilnevndi



Bóndahúsini á Oyri, teknað á Stanleyferðini í 1789. Niðanfyri er innsigli Jóans Pálssonar løgmans, sum tað hongur undir hylniseiði føroyinga til Fríðriks III sum einaveldiskong. Admirálurin Henrik Bielke tók ímóti eiðinum kongsins vegna 14. august 1662. Jóan Pálsson var bóndi á Oyri í Eysturoy. Kona hansara var abbadóttir Jóans Jústinussonar løgmans, sum var ættaður úr Hattarvík. Í 1654 sat hann í løgmansins stað á tingi, og eftir øllum at døma ætlaði løgtingið, at hann skuldi verða verandi løgmaður; kongur fylgdi vanliga tilmæli løgtingsins, og tað varð hildið náttúrligt, at løgmaður var føroyingur. Men nú var Gablatíðin byrjað, og ein útlendskur maður, Baltsar Jacobsen, varð settur í løgmansembætið. Hann varð tó settur frá í 1661 fyri drykkjuskap og ringan atburð á tingi, og Jóan Pálsson fekk tilnevning í 1662; men av tí at hann varð sagdur at vera ov veikur at døma og hevði lyndi til at skjóta sakarmál frá sær, misti hann embætið í 1677. Sonur hansara, Jákup Jóansson, sum hevði fest Dalsgarð í Skálavík og var sýslumaður í Sandoy, gjørdist løgmaður eftir hann. Hann doyði á Danmarkarferð longu í 1679. Eftir hann tók Jóhan Hendrik Weyhe, systursonur Gabels og versonur Jóans Pálssonar, við løgmansembætinum og sat við tí til 1706. Skyldskapur hevði ofta stóran týdning, tá ið nýggjur maður skuldi setast í løgmansstarvið, og ofta varð embætið verandi leingi í somu ætt. Umskriftin er at lesa sum „Ioen Povelsen Færø“.

*Mynd (niðara): Rigsarkivet, København.*






Kongstíggjundin av Føroyum í árunum 1584-1653. Av tí at kongstíggjundin er ójøvn eftir góðum og ringum árum, eigur hon at geva eina góða mynd av inntøkuviðurskiftunum hjá føroyingum um hetta mundið bæði av sjógvi og landi.
Ein fjórðingur av allari tíggjundini var kongstíggjund. Prestarnir fingu annan fjórðingin, kirkjan hin triðja, og hin fjórða skuldu tey fátæku fáa. Tíggjundin kom inn í norskan rættarsið stutt eftir 1100. Eftir siðaskiftið tók kongur biskupspartin, sum




so varð til kongstíggjund. Ovasta strikan vísir støddina av allari kongstíggjundini, og hvussu hon broytist ár av ári. Á árstalinum er tíggjundatalið avsett í gyllin uppeftir. Har ið eingir fútaroknskapir finnast, er brotin strika drigin ímillum punktini. Hinar báðar strikurnar vísa fiskatíggjundina og ullar- ella seyðatíggjundina. Smør- ella neytatíggjundin er ikki avsett í striku.
*Eftir Louis Zachariasen: Føroyar sum rættarsamfelag.*




Við kongstíggjundini sum støði ber til at fáa tað samlaða tíggjundagjaldið og sostatt eisini ta samlaðu inntøkuna hjá øllum føroyingum, sum skuldi verið um fjøruti ferðir hitt árliga kongstíggjundagjaldið. Tíggjund gekk tá nærsagt av øllum inntøkum, fólk høvdu. Kortini mega vit rokna við, at inntøkan var størri, tí tíggjundin var á mangan hátt givin í minna lagi.

Úr fútaroknskapunum fæst eisini yvirlit yvir samlaðu inntøkurnar og føstu útreiðslurnar, kongur hevði av Føroyum. Inntøkurnar vóru leigugjøld fyri kongsjørð og pantijørð, festigjøld, kongsskattur og húsmansskattur, kongstíggjund, sakarbøtur, hvalur og reki. Útreiðslurnar vóru meginpartin av hesum tíðarskeiði: 80 gyllin til fút-




an, 100 til skúlan, 100 til Argja hospital, 5 til landsskrivaran og 6 til bøðilin. Gyllin var „peningavirðið" ella rættari umrokningareindin, sum nýtt varð. Í tíðarskeiðinum 1584-1652 hava allir vøruprísir í Føroyum verið takstfastir. Víðvíkjandi teim føroysku vørunum eru fútaroknskapirnir prógv um hetta. Og tað, sum vit vita um prísirnar á innfluttum vørum í hesum tíðarskeiði, ber vitnisburð um tað sama. 1 gyllin var í virði: 20 seyðaskinn, 10 alin av føroyskum vaðmali, 1 vág av tálg, 1 vág av turrum fiski, 1 vág av ull, 1 vág av fjøður. Ein tunna av smøri (6 vágir) var sett til 10 gyllin, og ein tunna av lýsi var sett til 6 gyllin. 1 vág var 36 pund. *Eftir Louis Zachariasen: Føroyar sum rættarsamfelag.*

Opna í Jarðarbókini frá 1584. Har verða nevndir bøndur, sum sita við kongsjørð, og tilskilað stendur, hvussu nógva jørð í mørkum og gyllinum, teir sita við, og hvussu nógv teir skulu gjalda í jarðarleigu. Somuleiðis innstøðan – t.e. í fyrsta lagi seyðurin – og tað, teir skulu gjalda í seyðaleigu av innstøðuni. Harafturat verða í Jarðarbókini teir nevndir, sum skulu gjalda kongsskatt.

Gjøldini eru í gyllinum og skinnum, og tølini eru rómartøl. Niðast á hvørjari síðu, undir Summa Latris, er samanteljing av gjøldunum á somu síðu. Hesar báðar síðurnar í Jarðarbókini sýna nakrar av bóndunum í Hvalba og Trongisvági. Býlingar verða nevndir: Vesturi á Hamri, á Heyggi, við Toftir (her skrivað Smørtoffthe), við Neyst, úti í Nesi og Vøru. *Mynd: Føroya Landsskjalasavn.*




Henda taluppseting av skuld føroyinga á fútaroknskapinum 1620-1652 vísir eisini, at tey ringastu árini megnaðu føroyingar heldur ikki at greiða jarðarleiguna, enn minni tíggjundina, tí einki var at taka av. *Eftir Louis Zachariasen: Føroyar sum rættarsamfelag.*

tað løgmansevni, sum løgtingið mælti til at seta, og lensharrin styðjaði uppskotið. Men í januar 1655 tók Fríðrikur kongur III lenið aftur frá Rosenvinge og læt tað upp í hendurnar á kamarskrivara sínum, *Kristoffur von Gabel,* og setti sama ár *Baltsar Jacobsen,* ið var dani, og sum hevði verið fulltrúi hjá Rosenvinge í Keypmannahavn, í Føroya løgmansstól. Nú Føroyar vóru len, var fútin ikki longur umboðsmaður kongs, men lensharrans. Hetta vóru stjórnarligar stórbroytingar. Hagartil hevði løgmaður verið roknaður sum umboðsmaður føroyinga úteftir. Baltsar Jacobsen var illa dámdur, var í stríði við løgrættumenninar og var ofta fullur á tingi. Løgmansembætið varð tikið frá honum í 1661. Hóast tað íslendska handilsfelagið sat við handlinum til 1662, var við hesum tilnevningum *Gablatíðin* byrjað í Føroyum. Føroyingar vóru undir persónliga einaveldi Gabels. Men allir gamlir føroyskir stjórnarstovnar vóru til enn, og teimum mátti Gabel rokna við.

# Gablatíðin

Í 1655 hevði Kristoffur Gabel fingið Føroyar í len, og í 1662 fekk hann harafturat einkarrætt til Føroya handil. Við leninum fekk hann allar inntøkur av oyggjunum fyri lívstíð, men skuldi tó lata krúnuni 1000 ríkisdálar um árið. Skúlin skuldi, sum siður var, fáa 100 gyllin, tey fátæku, t.e. Argja hospital, aðrar 100 gyllin, konstápulin á Skansanum og sorinskrivarin hvør sínar 20 gyllin og bøðilin 6 gyllin. Tað, ið tá var eftir, vóru egnu inntøkur lensharrans. Men longu í 1661 varð gjaldið til kongs avtikið, og hann fekk oyggjarnar „kvit og fri hans livstid" og eftir hann sonurin *Friederich*, sum var uppkallaður eftir kongi, Fríðriki III. Kristoffur Gabel hevði leingi tænt Fríðriki kongi, fyrst tá ið hesin var hertogi og erkibiskupur í Bremen; síðan, tá ið hertogin í 1648 gjørdist kongur, varð hann kamarskrivari hansara. Í 1660, tá ið einaveldið kom, gjørdist hann limur í *Statskollegiinum*, *rentumeistari*, og dómari í *Hægstarætti*, tá ið hann varð stovnaður í 1661. Í 1664 varð hann settur *Statholder i Kjøbenhavn* og fekk fleiri onnur týðandi størv. Sama ár varð hann tikin upp í aðalsstættina og fekk harvið rætt at seta fyrisetingina *von* millum fornavn og eftirnavn.

Kristoffur Gabel gjørdist ovurríkur maður og kundi veita kongi stór lán í teimum trongu tíðum, sum komu eftir kríggini við Svøríki um miðja 17. øld. Hetta gav honum vald og mæti undir Fríðriki III, so nógv, at menn av eldri aðalsættum mest sum ræddust henda nýggja mann. Frá 1664 til 1670 var hann veruligur stjórnarleiðari í Danmark. Stutt eftir at Fríðrikur kongur var deyður í 1670, og *Kristian V* hevði arvað einaveldiskrúnuna, fall Kristoffur Gabel í ónáði, men ræði og rættindi, sum feðgarnir von Gabel høvdu fingið í Føroyum, vórðu endurnýggjað í 1671 og fullu ikki aftur til krúnuna, fyrr enn Fríðrikur Gabel var deyður í 1708, og sjálvt eina stutta tíð eftir tað, til 1709, høvdu arvingarnir henda framíhjárætt.

At henda kongliga lensveiting var byrjanin til eitt ringt tíðarskeið, kann lesast av, at longu fyrsta árið, í 1662,

Vápnamerki Gabels. Hin 1. august 1664 varð Kristoffur Gabel gjørdur aðalsmaður. Aðalsvápn hansara er býtt sundur í fýra partar við reyðum „hjartaskildri" við krúnu, sum tveir gullskeftir jarngaflar eru stungnir ígjøgnum. „Gabel" merkir gaffil á týskum.
*Rigsarkivet, København.*




Kristoffur Gabel (1617-1673) var longu 20 ára gamal fíggjarmálaráðharri hjá erkibiskupinum í Bremen. Tá ið erkibiskupurin í 1648 gjørdist Danmarkar kongur, Fríðrikur III, gjørdist Gabel handgingni maður kongs. Hann gjørdist í 1664 aðalsmaður og fekk nógvar tignarnavnbøtur. Frá 1664, til Fríðrikur kongur doyði í 1670, var Gabel veruligur stjórnarleiðari í Danmark. Í 1655 fekk hesin ovurríki maður Føroyar í len, og í 1662 fekk hann einkarrætt til handilin við Føroyar. Handilin varð verandi í Gabelsættini, til kongligur einahandil varð stovnaður í 1709. Málningurin er eftir Karel van Mander.
*Det nationalhistoriske Museum på Frederiksborg. Mynd: Sophus Bengtsson.*

klagaðu føroyingar um, at handilsviðurskiftini vóru broytt til tað verra. Handilin varð latin *Jonas Trellund* upp í hendur; hann var høgt í metum hjá kongi og Gabel og hevði fleiri embæti. Keypsvørurnar vóru dýrari enn fyrr, og tá ið fútin hjá lensharranum, *Johan Heidemann*, sum hevði verið fúti síðan 1656, 11. august á løgtingi spurdi, um føroyingar vóru nøgdir við embætisførsluna hjá vetrarkeypmanninum, varð svarað, at enn hetta ár var eingin vøra komin til landið, at tey fátæku ótu tang niðri í fjøruni, at vandi var fyri, at nógv fóru at doyggja í hungri, og at bøndurnir tóku til tað, sum var, til tess at bjarga lívi teirra. Harafturat treyt hampur til fiskisnøri og bátaviður. Niðurstøðan var, at „landet er geraadet udi stor armod". Hvørki óðalsbøndur ella kongsbøndur vórðu hildnir at vera førir fyri at greiða skyldur sínar.

Veturin eftir var aftur stór neyð, tí krambúðin var tóm langt fyri jól, og einki skip kom fram fyrr enn í mai 1663. Tó hevði fiskiskapurin verið hampiligur, og tað hevði hjálpt væl. Klagað varð eisini í 1664, bæði um trot og

høgar prísir. Í 1666 fór fátækrafólk at trunkast saman í Havn fyri at vera nær handlinum. Hetta ár sendu løgmaður Jóan Pálsson, sorinskrivarin Nils Jákupsson og presturin Lucas Debes í Suðurstreymoy klagu til Gabel um trot á korni, salti og bátaviði, og teir hildu ikki hesa neyð vera sjálvsagda, við tað at skipini sigldu hálvtóm. Tann gamli taksturin varð settur aftur í gildi í 1669, og teir gomlu prísirnir skuldu vera galdandi. Men eisini hetta árið var sera ringt, og ikki var betri í 1670. Gabel ráddi ikki fyri øllum viðurskiftum, hóast hann hetta árið tók við handlinum sjálvur eftir Trellund. Skipið, sum var á veg úr Amsterdam við vøru, kom í illveður og rak eystur til Noregs. Tá ið tað kom fram í 1671, rakk farmurin ikki til tann stóra tørvin á matvørum. Tá ið skipið kom aftur av nýggjari ferð úr Hollandi, hevði tað ikki matvørur, men krammvørur og múrsteinar. Fiskiskapurin miseydnaðist, og misvøkstur hótti, og skrivað verður, at „dødens frygt svævede mange for øjnene". Aftur varð skipið sent til Hollands, eftir sáttmála við fútan *Søren Pedersen Skougaard*, sum í 1664 var komin fyri Johan Heidemann, hesa ferð eftir korni. Tað kom fram til Suðuroyar; men á leið norður til Havnar rak tað av leið og fórst við ta norsku strondina.

Serliga ódámlig tykjast viðurskiftini at vera vorðin, tá ið Gabel í 1671 læt hálvbróður fútans, *Peder Rasmussen*, koma upp í handilsleiðsluna, hóast handilin annars varð rikin fyri lensharrans rokning. Hálvbrøðurnir nýttu teir møguleikar, teir høvdu, at hjálpa hvør øðrum, og tað vóru føroyingar, sum máttu gjalda. Fútin tók størri festigjøld og jarðarleigu, enn Jarðarbókin fyriskrivaði, og báðir nýttu ov stíva vekt. Eisini hin triði danski embætismaðurin, *Peder Sørensen Broberg*, sorinskrivari, sum hevði tikið sær av húshaldskonuni hjá fútanum, helt saman við teimum báðum fyrrnevndu.

### Føroyingar klaga

Ímóti hesum trimum stóru stóð hin føroyski løgmaðurin *Jóan Pálsson* og við honum bæði danskir og føroyskir andstøðumenn rættiliga hjálparleysir. Í 1661 varð ásett, at



Tað hevur verið hollendsk galiot sum henda, ið harra Lucas ætlaði sær til Danmarkar við í 1671, kanska árið fyri. Floyturnar og galiotirnar vóru tey vanligastu skipini, hollendingar høvdu til hvalaveiðu við Svalbarð og Grønland. Galiotirnar vóru hyldlig skip og nakað kubbut í báðum endum. Í 1600- og 1700-árunum var ógvuliga vanligt, at hollendsk skip løgdu inn í Føroyum. Hollendsk koparstunga.
*Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

sorinskrivarin skuldi undirskriva allar áheitanir og umsóknir. Hetta var uttan iva nakað, sum lensharrin Gabel, ið tá eisini hevði ætlanir um at taka við handlinum, hevði gjørt av egnum áhuga. Síðan 16. øld hevði tann treyt altíð verið løgd við, tá ið kongur gav oyggjarnar til lensmenn og keypmenn, at føroyingar skuldu hava møguleika at bera fram klagu og ferðast við skipum hjá handlinum. Henda regla hevði eisini staðið í loyvisbrævinum hjá tí íslendska handilsfelagnum. Tá ið admirálurin *Jens Rodsten* í august 1670 var í Føroyum at taka ímóti hylniseiði til Kristians V, fekk hann skrivliga klagu um hesi viðurskifti og um framferðina hjá fúta og handilsmanni. Klaguritið var ikki undirskrivað, og hesin veruleiki er ivaleyst eitt prógv um, hvussu vandamikið føroyingar hava hildið tað verið at koma í stríð við umboðsmenn lensharrans.

Tað var tí greitt, at skuldi klagast, so mátti klagan berast fram fyri kong sjálvan, tí kongur fekk neyvan annað at vita um viðurskiftini í Føroyum enn tað, sum lensharrin segði honum. Lucas Debes hevði longu gjørt vart við seg sum talsmaður hjá almúguni, serliga viðvíkjandi teimum tungu skyldum, sum álagdar vóru havnarmonnum til skansaarbeiði, og í sakarmálinum móti kommandantinum Claus Becker, sum í 1668 hevði gjørt seg inn á stjúkdóttur



Málningur av Lucas Debes var til í Noregi so seint sum í 1870, men hann er síðan horvin. Til Noregs var hann komin við ættargrein úr Danmark, har hann var málaður í 1673. Ein skyldmaður harra Lucasar, sum kendi myndina, skrivar um hann, at hann var stórur maður við svørtum hári, sum hekk niður yvir pípukragan og við síðum skeggi og svørtum eygnabrúm. Á málninginum var eisini innsigli hansara, og lýsingin av tí svarar rættiliga væl til innsigli harra Lucasar omanfyri. Tað hongur undir hylniseiði føroyinga til Fríðrik III, 14. august 1662. Umskriftin er: per crucem in lucem (t.e. gjøgnum krossin inn í ljósið). Í innsiglinum er í neðra eitt oksahøvur og oman fyri tað ein eingil við veingjum. Oksi við veingjum var merki Lukasar ápostuls. Frá ápostlinum, hann var uppkallaður eftir, hevur harra Lucas tikið innsiglismynd sína. Tvørturum lesist L.I.D., sum forbókstavir hansara.
*Mynd: Rigsarkivet, København.*

Lucasar. Eingin skuldi tí verið meira búgvin og djarvur enn hann, hóast danskur embætismaður sjálvur, at fara fyri kong.

Lucas prestur royndi at sleppa avstað í 1670, fyrst við einum av skipum Gabels og so við einum hollendskum, men fútin fekk forðað honum í at fara av landinum. Aftur árið eftir royndi hann at sleppa avstað við eini hollendskari galiot, sum var komin undan Grønlandi og hevði kastað akker undir Nólsoynni. Hann var komin ásamt við skiparan um ferðagjald fyri seg og tað góðs, hann hevði við. Hetta høvdu serliga teir føroysku prestarnir savnað saman til hansara til ferðaútreiðslur og uppihald í Keypmannahavn; sumt varð ætlað prestasynum, sum lósu í Keypmannahavn. Hetta vóru vørur sum fiskur, skinn, tálg, lýsi og smør. Men fútin hevði fingið frænir av tí, sum var í umbúna. Lucas noyddist í land aftur við góðsi sínum. Hann varð nú stevndur fyri loynihandil, men løgrættan dømdi hann ósekan. Fútin sjálvur, afturímóti, slapp sær til Danmarkar við seinasta skipi, sum fór úr Føroyum tað heystið – ivaleyst fyri at siga sína søgu, áðrenn nøkur klaga úr Føroyum kom fram.

Meðan Lucas Debes og teir, ið stýðjaðu hann – serliga prestarnir – nú onga vón høvdu um at sleppa av landinum við klaguni fyrr enn árið eftir, nýtti hann tíðina at savna saman upplýsingar um alt tað ólógliga og óregluliga, sum fútin og keypmaðurin, hálvbrøðurnir, og sorinskrivarin høvdu havst at. Á ólavsvøkutinginum 1672 kundi hann nevna reiðiliga 100 vitni. Fútin og keypmaðurin og við teimum sorinskrivarin, kommandanturin og bartskerin Hans Baltsar høvdu við hóttanum og brennivíni roynt at fáa fleiri av vitnunum at taka orðini aftur. Hans Baltsar, ið var sonur fyrrverandi løgmansins Baltsar Jacobsen, tykist at hava verið ófriðarmaður; eftir Tingbókini fyri 1671 hevði hann í ólavsvøkuvikuni í Fútahúsunum sligið „Herrens salvede", Sandoyar prest, harra Klæmint Laugesen, so hann fór um koll.

Løgtingið tók sær nú í álvara av málinum og samtykti í hesi ólavsvøkutingsetu í 1672 at senda tríggjar menn fyri kong við klaguni. Teir vóru Lucas Debes, Hanus Hanus-

Stormægtigste Allernaadigste Arve Konge og Herre!

Embætini sum løgmaður, løgrættumenn og sýslumenn vóru føroysk embæti. Fútarnir vóru næstan altíð danskir, uttan vetrarfútarnir. Sorinskrivarin var oftast føroyingur, eisini onkrir, helst bert tveir, av kommandantunum. Tey veraldligu embætini vóru ofta tvinnað saman við teimum kirkjuligu, t.e. prestaembætunum. Hesar stættir høvdu tey bestu ráðini at lata synir sínar læra meira enn vanligan rætttrúnan barnalærdóm. Tað var at ganga í Latínskúla í Havn og so møguliga halda fram á lærda háskúlanum í Keypmannahavn. Latínskúlin var fyritreytin fyri, at altíð vóru onkrir útbúnir føroyskir embætismenn. Tann týdningur, ogn og skyldskapur høvdu fyri framgongd, kann lesast úr løgmannatalinum: Jóan Jústinusson úr Fugloy var løgmaður 1628-1653. Jóan Pálsson av Oyri (1654, 1661-1677) var giftur við abbadóttur hansara. Eftir hann kom sonurin Jákup Jóansson, sýslumaður í Sandoy og bóndi í Dalsgarði í Skálavík (1677-1679). Tá ið hann var deyður, gjørdist versonur Jóans Pálssonar, Jóhan Hendrik Weyhe, løgmaður (1679-1706). Eftirmaður hansara í embætinum var versonurin Sámal Pætursson, bóndi í Lamba (1706-1755), nevndur „Gamli løgmaður". Í 1749, tá ið elli tók at boyggja, søkti hann „Stormægtigeste Allernaadigste Arve Konge og Herre" um at fáa Hans Jákupsson Debes av Oyri, sum las løgfrøði í Keypmannahavn, til hjálparløgmann og tilnevndan eftirmann. Hann kom heim í 1750, og árið eftir giftist hann við dóttur „Gamla løgmans" og tók í 1755 við løgmansstarvinum eftir hann. Omanfyri sæst fyrsta síða av umsókn Sámals Pæturssonar, á triðju síðu undirskrivað „Laugstolen paa Færøe" 6. september 1749. *Mynd: Rigsarkivet, København.*

son, sýslumaður í Norðuroyum, og Suðuroyar sýslumaður, Jóhannes Jóansson í Porkeri.

Í oktober mánaði 1672 bóru teir tríggir føroysku sendimenninir klagur sínar fram fyri kong, sum í november-desember setti eina *kanningarnevnd* at hoyra allar partar og síðan gera álit í málinum til kongs um, hvussu landið kundi fáast aftur á føtur og misrøkt forðast. Í nevndini sótu: Henrik Bielke, sum hevði verið í Føroyum í 1649 og 1662. Otto Powisch generalkrígskommisserur. Peder Scavenius generalprokurator. Hans Peter Bladt, keypmaður og til 1662 ein av stjórunum í Det islandske Kompagni. Johan Christoph von Kørbitz ríkismarskálkur. Jens Juel generaladmirálur. Johan Wandal, professari og Sælands biskupur, og Hans Nansen, fyrrverandi keypmaður í Føroyum og Vestmannaoyum hjá tí íslendska handilsfelagnum, assessor í Admiralitetskollegiinum.

Teir føroysku umboðsmenninir klagaðu serliga um viðurskifti viðvíkjandi kongsfestum, móttøku av jarðarleiguni, yvirvekt, verjutolli, matrikulskatti (sum fór til skansahald), leiðsluni av handlinum og banninum fyri handli við fremmandar keypmenn. Teir bóðu um, at eitt frítt handilsfelag eins og tað íslendska slapp at røkja handilin og at fáa sett á stovn eitt fiskivinnufelag, sum føroyingar sjálvir skuldu eiga í, kirkjuligir og veraldligir hvør sín fjórðing. Viðvíkjandi handli við fremmandar vístu teir á tað ólagaliga í, at fremmand skip, bæði handilsskip og onnur, noyddust á Havnina og har venda sær til fútans, um tey skuldu hava útgerð. Vindur og harður streymur kundu gera hetta trupult hjá teimum. Henda regla kundi tí væl elva til ófrið og yvirgang, eisini móti Havnini, har Skansin var veikur. Teir hildu tað eisini vera órímiligt, at ikki var loyvt at keypa frá fremmandum vørur, sum handilin ikki átti at lata teimum kortini, uttan harvið at seta seg í vanda fyri at missa festi og embæti. Serliga vandamikið var hetta, tá ið maður sum Søren Pedersen Skougaard var „rettens haandhæver", og teir vístu á freku rættarleiðslu hansara. Teir greiddu nevndini frá, at tá ið tann hollendski flotin í 1672 lá út fyri Tórshavn og kravdi útgerð, máttu føroyingar lata fútanum kýr, oksar og seyð fyri lítlan pening, meðan



Ein av dýrgripunum á Føroya Landsskjalasavni er „Lítlabók" Sámals Pæturssonar løgmans. Hann var ættaður úr Lamba og var løgmaður í nærum 50 ár (1706-1755). Henda lítla bók er ein kopibók hjá løgmanni, men hevur eisini nógvar upplýsingar um egnu viðurskifti løgmans, t.d. seyð og skurð og peningaviðurskifti.
*Føroya Landsskjalasavn. Mynd: Per á Hædd.*

fútin seldi teimum fremmandu kríatúrini fyri góðan vinning.

Tað var harra Lucas, sum bar klagurnar fram. Hann bað tó samstundis um ábøtur á korini hjá prestastættini sum heild og eisini hjá einstøkum prestum.

Søren Pedersen Skougaard, fúti, fekk um miðjan desember klagurnar Gabels vegna. Gabel skuldi verið komin á fund við nevndina bæði fyrst í januar og fyrst í februar 1673, men segði seg ikki kunna koma vegna ringa heilsu. Eftir kongsskiftið í 1670 sat hann ikki við sama veldi sum áður, og tað tykist eisini at skyggja ígjøgnum tað verjurit, sum sonurin, Fríðrikur Gabel, legði fram hin 5. februar.

Hann segði seg at hava fingið munnliga frásøgn frá faðirinum um viðurskiftini og hartil atgongd til øll skjøl, og út frá tí hevði hann skrivað verjuritið. Hann skrivar, at




tað meira er „præstens urolige, trætteelskende sind“, ið liggur aftan fyri klagurnar, enn verulig viðurskifti, sum faðir hansara kann hava nakra ábyrgd av, og at harra Lucas átti at greitt fólki frá teimum stóru trupulleikum, sum stóðust av at halda landið við vøru í krígstíð, heldur enn at øsa tað upp. Faðir hansara hevði altíð havt stóra umsorgan fyri Føroyum og hevði eisini við egnum peningi roynt at hjálpa Jonas Trellund, til hann noyddist at siga upp sáttmálan við hann og stevna honum eftir peninginum. Fíggjarmøguleikar Kristoffur Gabels vóru versnaðir munandi, eftir at hann í 1670 hevði verið noyddur at læna kongi, Fríðriki III, 70.000 ríkisdálar. Illa hevði gingist at fáa henda pening aftur, og tí hevði lensharrin noyðst „at angribe sine færøske midler“. Hann hevði í 1671 sent trý




Amsterdam var ein av teimum europeisku stórbýum, sum vuksu fram við hjálandahandlinum eftir tær stóru landfinningarnar. Í 16. øld misti Lübeck gomlu støðu sína. Amsterdam kom í hansara stað. Longu tíðliga í 1500-árunum sigldu skip millum Amsterdam og Føroya, og hetta beinleiðis skipasamband helt fram, eftir at Føroya handil um 1620 fluttist frá Bjørgvin til Keypmannahavnar. *Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

skip til Føroya, men kundi einki gera við, at skipið á teirri triðju ferðini var burturgingið; tað var „ladet og forulykket" fyri Gabels rokning. Eisini árið fyri, í 1672, hevði hann sent trý skip við neyðugum vørum – 3.000 tunnum av rugi, mjøli, grýni, malti, byggi og „andre ædende vare" – umframt krammvørur. Tað triðja skipið, sum teir høvdu hildið vera burturgingið, var kortini framkomið í øllum góðum; í Føroyum var tí eingin neyð, men sonur lensmansins gav lyfti um, at vørur sum bátaviður, jarn og karðar, sum orsakað av krígsstøðuni ikki vóru framkomnar úr Hollandi, tá ið skipini fóru til Føroya, skuldu sendast til Føroya við fyrsta skipi. Fríðrikur Gabel helt seg sostatt hetta árið hava gjørt alt, til tess at føroyingar onga orsøk

skuldu havt at klaga – „om Gud ikkun bevarer for ulykke, søskade og fjendehaand".

Viðvíkjandi klagunum um fútan og keypmannin vildi hann halda, at tað hevði verið náttúrligari, at tær vórðu bornar fram í Føroyum. Eitt sindur firtin eftir orðaljóðinum at døma segði hann, at við tað at løgmaður helt seg til at fella dóm ímóti kongsins valdi og rættindum og eisini amtmansins (t.e. Gabels), skuldi væl borið til hjá honum at døma fúta og keypmenn í Føroyum, og fútin mátti sjálvur taka ábyrgd av, at hann hevði forðað føroyingum í at fáa brøv av landinum. Ynski føroyinga um eitt frítt handilsfelag kundi hann av rættum vísa aftur við at minna á „Benaadningsbrev" Fríðriks III frá 1662, sum treytaleyst gav Kristoffur Gabel og syni hansara alt ræði yvir handlinum við Føroyar. Yngri Gabel endaði, sum hann byrjaði, við at siga, at tað var Lucas Debes, sum við sínum „urolige og oprørske gemyt" hevði íbirt allan ófriðin.

Harra Lucas nýtti kortini tíð sína í Keypmannahavn eisini til annað enn stríð við Gabel. Hann tók á hesari ferðini í 1673 magistaraprógv á lærda háskúlanum og læt prenta bók sína um Føroyar, *Færoæ et Færoa Reserata (Færøernis Oc Indbyggeris Beskrifvelse)*.

Stutt eftir legði kanningarnevndin fram álit sítt, og á tað bygdi tann nýggja reglugerðin frá 16. apríl 1673. Hóast hildið varð fast um forboðið fyri at handla við fremmandar, um keypmaðurin gjørdi skyldu sína, skuldi sovorðin handil kortini vera loyvdur, um neyðsynjarvørur trutu; fólk skuldu tó fyrst spyrja seg fyri hjá fúta og keypmanni. Festarar á kongsgørðum sótu tryggari enn áður. Eftir landsleigubólkinum í Norsku Lóg Kristians IV frá 1604 galt festingin bert fyri lívstíð bóndans og einkju hansara. Fútarnir høvdu nýtt henda møguleika at festa garðar til hægstbjóðandi fyri fýra ella fimm ferðir so stórt gjald, sum lógin ásetti, ein gyllin fyri mørkina, og høvdu havt vinningin sjálvir. Nú – frá 1673 – skuldu gjaldast tríggir gyllin fyri hvørja mørk, og til tess at forða sviki við gjaldinum skuldi elsti sonur arva garðin eftir faðir sín, um einkjan ikki vildi giftast uppaftur og ikki vildi hava garðin.

Viðvíkjandi serligu áhugamálum prestanna komu nú í gildi fyriskipanir frá 1661-1670, sum vóru galdandi í Dan-



Eitt av úrslitunum av sendiferð føroyinga til Danmarkar í 1672–1673 var, at prestaeinkjur fingu rætt til teir „anneksgarðar“ ella „náðinsgarðar“, sum prestarnir í 1632 høvdu fingið aftur at gørðum sínum. Frammanundan høvdu hesar kvinnur verið illa staddar, um maðurin doyði frá teimum. Prestanna vegna legði Lucas Debes hetta vandamál fyri admirálin Jens Rodsten í Havn í 1670 og nevndi í tí sambandi, at ein prestaeinkja, helst einkjan eftir harra Dávið Jóansson í Norðurstreymoy, var endað millum tey spitølsku á Argjum. Á myndini sæst náðinsgarðurin í Vágum, Kálvalíð í Miðvági. Húsini munnu ganga aftur til ta fyrstu náðinsgarðatíðina.
*Mynd: Per á Hædd.*

mark og Noregi um ávís framíhjárættindi hjá prestum. Ein serføroysk skipan frá 1659 – eyðkend fyri Gablatíðina – um, at fútin skuldi vera formaður í próstarættinum og hava við arvaskifti eftir prestar at gera, datt burtur nú í 1673. Prestaeinkjur fingu tryggjaðan rætt at búgva á teimum *anneksgørðum* ella *náðinsgørðum*, sum prestarnir í 1632 høvdu fingið aftur at embætisgørðum sínum, og eiga inntøkurnar av teimum, um einkjan ikki gifti seg uppaftur, skikkaði sær væl ella á annan sømiligan hátt samdist við tann komandi prestin; hetta seinasta man sipa til tann vanliga sið, at ógiftur prestur giftist við einkjuni eftir undanmann sín í embætinum. Eisini prestasynir fingu støðu sína bøtta. Í umsóknini frá prestunum var sagt, at prestasynir, um teir ikki fingu jørð, ongan møguleika høvdu uttan biddaragongd. Nú fingu teir tryggjaðan sama rætt til garðar sum aðrir veraldligir, treytað av at eingin leið órætt av hesum. Eftir øllum at døma gjørdist hesin javnrættur skjótt ein framíhjárættur. Skyldan hjá prestum og bóndum at halda byrsur og lóður eftir markatali varð nú gjørd til eina sjálvbodna ábyrgd.

Sum heild kann sigast, at teir føroysku umboðsmenninir

fingu viðhald í kærumálum sínum. Eftir hesa sendiferð var tann ringasti parturin av Gablatíðini av. Tann nýggja reglugerðin frá 16. apríl 1673 skerdi møguleikarnar hjá umboðsmonnum lensharrans at fara við fólkinum í Føroyum, sum teir vildu. Henda broyting saman við loyvinum at handla við fremmandar undir serligum umstøðum hevur helst verið til fyrimunar fyri allar føroyingar. Men samstundis er greitt, at skipanin frá 1673 serliga styrkti samfelagsstøðuna hjá prestastættini og kongsbóndastættini.

Í donskum innanríkispolitikki var tíðin um hetta mundið við føroyingunum. Kristoffur Gabel hevði mist valdstøðu sína, og nýggir menn vóru á leið fram, fyrst og fremst Peder Schumacher, sum sama ár gjørdist ríkiskanslari og aðalsmaður undir navninum *Griffenfeld*.

**Eldur í Tinganesi**

Meðan teir føroysku umboðsmenninir vóru í Keypmannahavn og royndu at fáa betri skil á viðurskiftini í Føroyum, hendi tann vanlukka, at hin 30. januar 1673 kom eldur í húsini úti í Tinganesi í Havn. Eldurin kyknaði í stovuni hjá keypmanninum *Peder Rasmussen*, og við tað at harðveður var hetta kvøldið, stóð skjótt alt Tinganes í ljósum loga. Krúttornið hjá Tinganesskansanum fór í luftina. Nærum øll húsini, sum hoyrdu til handilin, brunnu, eisini sjálv krambúðin, báðar „stovurnar" hjá keypmanninum, landskuldarbúðin hjá handlinum, tríggjar stokkastovur og bøkjarahúsini; eisini ein stova við køki og svala, sum kongur átti, men fútin nýtti, fórst í eldinum, og haraftrat landsins elsta tinghús. Kongsins leigubúð, Munkastovan, skúlin, kirkjan og prestagarðurin longur uppi á Reyninum sluppu undan eldinum.

Á ólavsvøkutingi sama ár varð roynt at gera skaðan upp. Keypmaðurin og onnur vitni vórðu avhoyrd. Keypmaðurin metti, at av *kongligum landgildi* fóru fyri skeytið um 20 kippur av skinnum (1 kippa er 40 skinn) og av øðrum vørum virði fyri um 60.000 gyllin. Av *keypmansvørum* um 6.500 hosnapør, 260 vágir (1 vág er 18 kg) av fiski, um 80 vágir av fjøður og 2 tunnar av smøri. Hvat ið

harumframt var av „uforhandlet vare", dugdi hann ikki at meta um.

Hvussu stórur skaðin var, sæst best av uppgerðini av tí, sum bjargað varð: 17 jarnstengur, 5 tunnur av brendum rugi, 5 tunnur av salti, fiskur verdur 206 gyllin, 100 pund av stáli, 700 stykki til bátabond, 6.000 múrsteinar og 11 tylftir av borðum (brettum).

Stutt sagt var øll vøran í handlinum farin fyri skeytið. Handilsroknskapurin og alt annað skjalatilfar, sum má hava verið í einum stovni sum Tinganeshandlinum, fórst í hesum øgiliga eldsbruna. Hvussu eldurin kom í hetta harðveðurskvøldið, veit eingin. Hann kann vera íkomin av óhappi ella ósketni; men tíðliga kom fram illgruni um, at samband var millum eldin og sendiferð føroyinga til Keypmannahavnar at klaga brøðurnar fútan og keypmannin. Fútin var staddur í Danmark í sambandi við kærumál føroyinga. Í brævi til løgtingið á sumri 1674 gevur Fríðrikur Gabel keypmanninum Peder Rasmussen ábyrgdina av eldinum. Ikki minst tyktist tað løgið, at ein tunna við 150 pundum av krúti hevði staðið á loftinum beint uppi yvir bíleggarovninum í stovuni.

Eftir eldin var neyð í landinum. Skip kom ikki fyrr enn um jóansvøkuleitið, men av tí at trotið var so stórt, munaði hesin fyrsti farmurin lítið. Um somu tíð sveik fiskiskapurin, og misvøkstur var í korninum. Veturin 1673-1674 var ógvuliga harður, og seyður í túsundatali doyði. Nógv ring ár vóru seinast í 17. øld. Eisini veturin 1680-1681 var ringur, og nógvur seyður doyði. Í 1682 var so lítið av vøru komið til landið, at longu í september var stór hungursneyð í Føroyum. Skrivað verður, at fátækrafólk leitaði sær fliður og tang í fjøruni og sýrur og sløkjur í bønum „at opholde deres arme legeme med udi den hungers trang". Kríggj í Europa, serliga millum Hollands og Fraklands, har Danmark var í parti við Hollandi, Svøríki við Fraklandi, og sum endaði við kríggi millum Danmarkar og Svøríkis, *Skánska Krígnum*, gjørdu siglingina ótrygga og vandamikla. Hosuframleiðslan var í 1689 vorðin so stór, at handilsmenninir vildu vera við, at tað tók trý ár at selja eina ársframleiðslu, og tí fullu prísirnir. Royndir at fáa føroyingar at selja meira av ullini sjálvari heldur enn at

virka hana til pør, eydnaðust ikki væl, tí varð tað gjørt, var sjálv rávøran til egna framleiðslu burtur, og tað hevði komið illa við hjá stórum parti av fólkinum. Ein sendinevnd við Jóhan Hendrik Weyhe løgmanni á odda fór til Keypmannahavnar í 1683; hon fekk tó ikki nógv burturúr, hóast henda nevnd, sum fór „upp á landsins besta", hevði ikki færri enn 23 mál at bera fram. Teir vildu eisini hava broytingar í takstin.

## Nýggjur Gabel og nýggjar klagur

Fríðrikur Gabel arvaði lenið og handilin, tá ið faðir hansara doyði í oktober 1673. Hann hevði havt nógv embæti og nógvar navnbøtur í bæði innan- og uttanríkistænastu, í Fraklandi, Russlandi og Preussen. Hann var amtmaður yvir tveimum donskum amtum umframt Føroyum. Í 1699 varð hann tilnevndur „Vice Statholder" í Noregi og stiftsamtmaður í Akershús stifti. Í árinum 1700 flutti hann til Noregs og búði har til deyða sín í 1708. Hann hevði ongantíð tað politiska vald, sum faðirin hevði havt undir Fríðriki III.

Spenningurin millum føroyingar øðrumegin og umboðsmenn lensharrans hinumegin var helst størri undir tí unga Gabel enn tí gamla. Tað tykist, sum at tað alla tíðina vóru prestarnir, ið gingu á odda – eftir øllum at døma eins nógv sum stórbøndur og sum fólksins hirðar. Satt rok kom í 1690, tá ið Gabel skrivaði til keypmannin í Føroyum, at hetta ár skuldu ikki keypast fleiri enn 60.000 pør, tí ikki var gjørligt at selja meira. Afturfyri varð prísurin á reinari, vaskaðari, hvítari ull hækkaður. Okkurt ár varð víst á, at framleiðslan við betri innløgumøguleikum kundi hækkast til 120.000 pør. Uttan iva varð roknað við, at ein stórur partur av hosunum, fyrst og fremst teimum vrakaðu, varð seldur loynikeypmonnum. Tá ið keypmaðurin Niels Rasmussen Hjortshøj hevði latið sýslumenninar bera hesi boð út til fólkið, var øsingin stór millum manna. Løgmaður, Jóhan Hendrik Weyhe, stevndi tá fólki úr øllum sýslum til fundar í Tórshavn 25. juni 1690. Suðuroyingar vóru av onkrari orsøk ikki við á fundinum, sum tykist at hava verið ógvuliga harðligur. Próstur, prestar og aðrir




Tinganes 1673. Uppskot. Fyri og eftir eldin. Ein meting um, hvat ið brann, og hvat ið eftir stóð.

1 Leigubúð keypmansins
2 Gomul stokkastova
3 Stokkastova
4 Avgomul stokkastova
5 Krambúðin
6 Stovur keypmansins
7 Bøkjarahús keypmansins
8 Kongsins stova
9 Krúthús
10 Landsins tinghús
11 Bryggihús keypmansins
12 Munkastovan
13 Leigubúðin
14 Vevarastovan
15 Bryggihús fútans
16 Ognarstova fútans
17 Kirkjan
18 Skúlin
19 Reynagarður

*Arne Thorsteinsson, Fróðskaparrit 28-29.*

Við einaveldinum í 1660 og eiðtøkunum í 1662 gjørdust valríkið Danmark og arvaríkið Noreg við londunum fyri vestan kongsins egnu lond. Fyrr hevði kongur ið hvussu er hugmyndafrøðiliga havt vald sítt frá fólkinum, nú hevði hann tað frá sær sjálvum – við Guðs signing. Eisini Føroyar gjørdust sjónligar í kongligum tignareyðkennum: forna skjaldarmerki Føroya, veðrurin, kemur inn. Í 1668 kom hann á „spesiudálan". Ovast vinstrumegin er hann í spesiudála hjá Fríðriki III frá 1669. Høgrumegin er hann komin í innsigli Fríðriks III í 1670, sama ár sum kongur doyði. Niðast er veðrurin í „emaillieraðari medaillion" við skjaldamerkjum Fríðriks III og Sophie Amalie drotningar. Ikki fyrr enn í 1820 kom tó veðrurin inn í danska ríkisvápnið. Har var vorðið meira rúmsátt, tá ið Norska Løva eftir svenskum kravi var tikin út.
*Myndir. Ovast vm.: Nationalmuseet, København. Hm.: Rigsarkivet, København. Tage Ludvigsen. Niðast: De Danske Kongers Kronologiske Samling på Rosenborg.*

høvdu orðið. Semja var um, at standurin var ringur, sum var – fólk máttu eta „græs paa marken og tang af stranden" – og fór at verða uppaftur verri, um ullin skuldi latast sum rávøra. Samtykt varð at biðja sorinskrivaran seta saman bræv til kongs við bøn um, at føroyingar alsamt skuldu lata hosur, ikki ull. Sorinskrivarin so gjørdi, og løgmaður og próstur skrivaðu saman við honum undir brævið.

Í juli mánaði 1690 bað kongur í brævi føroyingar senda fýra kønar menn til Keypmannahavnar. Teir vóru valdir á heysttingi: Líggjas Ólavsson úr Fuglafirði, Óli Mikkjalsson úr Syðrugøtu, Hanus Dánjalsson úr Elduvík og Guttormur Rasmusson úr Múla. Guttormur í Múla, abbasonur Magnusar Heinasonar, sum í nógvum førum sæst at hava verið umhildin tingmaður, skuldi vera formaður í sendinevndini, men orsakað av ringari heilsu fór hann ikki við. Í hansara stað fór Kristoffur Hanusson úr Gerðum. Føroyingarnir fóru til Danmarkar seint um heystið. Hin 24. januar 1691 varð sett ein 5-mannanevnd at viðgera klagumálini, sum vórðu løgd fram í ráðstovuni á Keypmannahavnar Slotti 16. februar. Í nevndini sótu fýra av ovastu embætismonnum ríkisins og næstu ráðgevarum kongs og Niels Rasmussen Hjortshøj, fyrrverandi vetrarkeypmaður í Føroyum. Hin 23. mars svaraði Fríðrikur Gabel sjálvur í einum ógvuliga longum og orðaríkum skrivi. Hann vísti til rætt sín sum lensharri, helt einki hald vera í klagunum, segði føroyingar gera ov nógv av viðvíkjandi armóðini í landinum, hartaði teir fyri at handla ólógliga við fremmandar, segði ta føroysku hosuframleiðsluna hava verið sær til stóran skaða og hildið føroyingum frá at rógva út, tí tað loysti seg betur at binda hosur „inden deres døre, eller og medens de gaar og spadserer". At tegnar hansara í Føroyum ótu gras á bønum og tang í fjøruni, helt Gabel ikki vera so ringt, tí tað vóru „gode syrer", teir ótu, tonglar vóru „delicat", og tara ótu teir seg mettar av „til lyst og ergetzlighed". Tað sæst, at hann hevði lisið bók Lucasar um Føroyar væl og vísti ofta til hennara. Niðurstøða Gabels var, at tað vóru prestarnir, sum høvdu íspunnið alla misnøgdina, sum í veruleikanum einki grundarlag hevði. Keypmaðurin Niels Rasmussen Hjortshøj og fútin

Hans Willumsen styðjaðu lensharran. Fútin ávaraði harðliga ímóti at geva handilin leysan, tí úrslitið fór at verða, at „de fattige folk af hunger og sult omsider maatte crepere“.

Handil við fremmandar var loyvdur undir ávísum umstøðum eftir reglugerðini frá 1673. Men allur hesin spurningur var helst so vorðin, at hann neyvan kundi fáast í fasta og greiða legu. Suðuroyingar vóru altíð ringast fyri handilsliga; teir lógu longst burtur frá handlinum og lensharrans myndugleika sum heild. Har kundu tí ikki bert sjórænarar, men eisini friðarligir loynikeypmenn kenna seg tryggari enn aðrastaðni og meira vælkomnar. Loynihandil í Suðuroy hevði í 1680-árunum verið so nógvur, at Kristian kongur V í brævi frá 12. mai 1688 til løgtingið skrivar, at „den største del af indbyggerne“ hevur handlað við fremmandar og tí „deres odels jord til Os forbrudt“. Hann biður tí fútan Hans Willumsen um, at revsingin verður útint og jørðin mett og skrásett, savnað saman og skift í fýramarka festi. Tann føroyska sendinevndin hevði sum eitt av málum sínum at forða fyri hesari ognartøku.

## Gabel fellur

Eins og hent var í 1673, gav kanningarnevndin í 1690-1691 í tilmæli sínum til kongs føroyingum rætt í flestum lutum. Hon helt ikki føroyingar hava skyldu at lata ull í staðin fyri pør og vísti á tann týdning, hosubindingin hevði fyri tey fátæku um veturin, mælti til at avtaka takstin frá 1685 og at seta tann frá 1684 aftur í gildi, at avtaka matrikulskattin, sum fór til skansaarbeiði og skansahald, og byrsuhaldið, og nevndin helt vera hóskandi, at trý skip fóru til Føroya um árið, í mars, mai og august. Nevndin mælti frá, at óðalsjørðin varð tikin frá suðuroyingum. Hon gjørdi eisini vart við, at til tess at verja tað føroyska fólkið móti órættvísi átti fútin at búgva fast í Føroyum. Hetta var, sum nevnt í øðrum samanhangi, ikki vanligt. Hans Willumsen fúti hevði embæti í Nykøbing á Sælandi.

Tað kann væl hugsast, at orsøkin til, at Gabel fekk so lítlan stuðul, var, at aðrir – eisini í nevndini – høvdu áhuga fyri Føroyahandlinum; men eisini tann, at Gabel-feðgarnir

Bók Lucasar Debesar frá 1673 var leingi høvuðsverkið um Føroyar. Lucas var føddur í Stubbekøbing í 1623. Eftir lestur á lærda háskúlanum kom hann í 1651 til Føroya at vera kapellánur og árið eftir sóknarprestur í Suðurstreymoy og rektari við latínskúlan. Harra Lucas var íðin skúlamaður, og hann gekk á odda í stríði føroyinga móti kúgingini í Gablatíðini.

FÆROÆ
Et
FÆROA RESERATA
Det er:
Færøernis
Oc
Færøeske Indbyg-
geris Beskrifvelse / udi hvil-
ken føris til Liuset adskillige Natu-
rens Hemeligheder / oc nogle Antiqvite-
ter, som her til Dags udi Mørcket hafve
været indelugte / oc nu her opladis /
Alle curieuse til Velbehagelighed /
Sammenskrefven oc forklaret
Aff
Lucas Jacobsøn Debes.
*Cum Grat. & Priv. S. R. M. ad decennium.*
Kiøbenhafn / Trykt aff Matthias
Jørgensen / Aar 1673.
Paa Autoris egen Bekostning / oc findis til
kiøbs hos Christian Geertsen ved Heibroe.

Á næstu opnu eru Føroyakortið og tekningin av streymviðurskiftunum við Sumbiarstein (Munkin), soleiðis sum Lucas ímyndar sær tey, endurgivin úr verki hansara. Kortið hjá Olaus Magnus (1539) og kortini hjá hollendinginum Lucas Jansz Waghenaer (1592) og týskaranum Gerhard Mercator (1595) hava óivað hjálpt til at gera Føroyar kendar millum sjómenn og fólk við áhuga fyri landafrøði. Sigling var nógv í Norðuratlantshavi. Kortið, sum Lucas Debes teknaði til verk sítt, er samanborið við eldri kort ógvuliga stórt framstig. Lucas prestur og magistari hevði stóran áhuga fyri náttúrufrøðiligum viðurskiftum. Nógvir útlendskir kortteknarar nýttu kort Lucasar til fyrimyndar.

ongantíð høvdu verið í Føroyum. Teir vóru borgarligir menn, sum vóru vorðnir aðalsmenn av kongsins miskunn, og stættaliga hvørki góðtiknir av borgarum ella aðalsmonnum. Vanvirðisliga vórðu teir skírdir „tey sjálvuppgjørdu G-ini“. Harafturat eins og lá í luftini, at lenið átti at falla aftur til krúnuna.

Úrslitið av sendiferðini var ein nýggjur handilstakstur, sum Kristian kongur undirskrivaði á Keypmannahavnar Slotti hin 30. mai 1691. Við tað at hann varð galdandi (sæð burtur frá smábroytingum í 1723) í næstan eitt hundrað ár

– til hin 13. august 1790 – skal greiðast frá nøkrum høvuðstáttum í honum. Eftir honum lógu allir prísir fastir, leysir av prísum á altjóðamarknaðinum. Í sjálvum sær hava prísirnir minni áhuga enn tær upplýsingar, sum fáast um, hvørjar vørur føroyingar fluttu út og inn, t.e. um sjálva vørunýtsluna og vørusamansetingina í tí føroyska samfelagnum um tað mundið, taksturin varð ásettur, og fram til 1790. Av handilslistunum sæst, at nýggjar vørur alla tíðina komu afturat og máttu fáa ein góðtiknan ásettan prís. Endamálið við „Forordning om Handelen paa Færøe og andet Landet vedkommende" sigur Kristian V vera „at ophæve al Stridighed som imellem de som Handelen haver og Indbyggerne der i Landet". Fyriskipanin byrjar við álvarsamari áminning um ikki at handla við fremmandar. Hin lagaligara reglan frá 1673-skipanini um, at slíkur handil kundi vera loyvdur, um neyðsynjarvørur trutu í oyggjunum, fór úr gildi, og hin nógv strangara frá 13. august 1669 skuldi aftur vera galdandi. Eftir henni var strangliga bannað at handla við fremmandar, „hverken af deres Baade udi Søen eller udi andre Maader, men hvilke Skibe, som haver Forfriskning fornøden, skal dennem forse paa Thorshavn og hos Landfogden angive, at han deres Tilstand fornemmer, enten de ere Handlere eller og haver nødtørftig Forfriskning fornøden". Til tess at gera vandan fyri loynihandli minni bindur kongur seg til at senda trý skip til Føroya: eitt í apríl, eitt í mai og eitt í august, og lovar, at einki trot skal vera í handlinum á teim vørum, sum nevndar eru á takstlistanum. Revsing fyri at bróta hetta forboð var fráseting frá embæti ella festi ella onnur revsing. Sovorðin forboð høvdu verið sett í kongaligum skrivum frá 1616, 1647 og 1650.

Føroyingar høvdu altíð kunnað klagað um órætt. Men í kongsbrævi, givið á Keypmannahavnar Slotti hin 29. apríl 1661, og sum varð lisið upp á ólavsvøkutingi sama ár og skrivað í Tingbókina, verður alt hetta øðrvísi. Eitt brot úr brævinum er soljóðandi:

"Thi biude Vi hermed og alvorligen befaler, at ingen, hverken gejstlig eller verdslig, sig understaar ved nogen hemmelige Stimplinger med Almuen at omgaaes eller noget for dennem enten procurerer eller skriver. Vi ville

Hosutrø. Hosur skuldu ikki bert hava ávísa dygd, um handilin skuldi keypa tær. Tær skuldu eisini hava tað snið og ta longd, sum kravdist, og ynskini hjá keyparunum kundu skifta. Hosutræið var eitt mát. Í Gablatíðini vórðu pørini oftast seld í Amsterdam og í býum við Eystrasalt. Seinni vórðu tey mest send til Keypmannahavnar – „langar hálvfínar" til herin og „grovar hosur" til flotan. Ofta var hosuframleiðsla føroyinga so stór, at ikki slapst av við tær, og ovurframleiðslan mátti eisini ávirka prísin á marknaðunum. Ofta lógu hosurnar so leingi á goymslu, at tær vóru møletnar, hóast tubbak var stroytt ímillum. Tá vórðu við hvørt pør í túsundatali sigld út í Oyrarsund og søkt har. *Føroya Fornminnissavn. Mynd: Per á Hædd.*

ogsaa Naadigst, at alle Supplicationer [t.e. bønar- ella klagurit] af Lands Skriveren skal forfattes i slig Form og Stil, som kan være Lands Loven og Vores Tieneste ikke modstridig, og at bemeldte Lands Skriver tegner sin Haand under. Disligeste ville Vi ogsaa Naadigst, at alle Kiøbebreve, Contracter, Obligationer, Afregninger og dislige skal her efter tages til Tinge for lovlig sat Ret, men de som anderledes annammer eller udgiver Skrifter, skal være af ingen Værdig."

Tá ið hugsað verður um, at hin nýggi lensharrin, Gabel, og ikki kongur, „átti" bæði fútan og sorinskrivaran og í eina tíð eisini átti løgmannin – sum føroyingar tó tóku frá honum – so vóru føroyingar eftir hesa nýskipan illa fyri, givnir upp fyri skutil meira til umboðsmenn Gabels enn Gabel sjálvan. Hann mundi sjálvur vita lítið meira um viðurskiftini í Føroyum enn tað, sum menn hansara í Føroyum søgdu honum – og hjá hesum ríka og valdmikla manni mundi Føroya-lenið muna lítið. Og til kongs komu eingi onnur tíðindi enn tey, hann fekk frá lensharranum.

Nú komu boð um at „aftakke fogden på Færø". Í brævi frá Flensborgarhúsi hin 23. februar 1655 soljóðandi: „Befaling til fogden på Færø, at levere til Christopher Gabel jordebøger og inventarier der på landet." Fyrrverandi fútin fekk hesi boð um „at levere os elskelige Christopher Gabel, vores kammerskriver, eller hans fuldmægtige hvis jordebøger, inventarier og andet, som han hidtil på vore vegne i forvaring haft haver og bør igen fra sig til efterretning der på landet at levere. Ladendes det ingenlunde". Nú vóru Føroyar undir fullkomnum stýri Gabelsmanna í Føroyum. Og teir vóru ikki allir mjúkir at strúka.

Júst roknskapirnir av ognum og rættindum kongs, sum nú vórðu latnir umboðsmonnum „kamarskrivara kongs", og sum kongur stóð í so ovurstórari skuld til, tóku eftirlitsmøguleikarnar frá øðrum embætismyndugleikum í Føroyum, t.e. elligomlum stovnum og samfelagsmyndugleikum hjá føroyingum sjálvum. Fútin hevði hetta embætisverk um hendur, men eisini hinir fáu embætismenn vóru Gabels menn. Her góvust møguleikar, sum eingin lensharri formliga hevði havt fyrr, neyvan heldur Joachim Wullenweber.



Her er eysturindiafarin „Oldenborg" í 1675 í ringum sjógvi í Suðuroyarfirði. Hevur verið ringt hjá hesum stóra skipi at sleppa ígjøgnum hesi sjáldsomu aldubrot, má hava verið hvaðna verri hjá teimum báðum føroysku róðrarbátunum høgrumegin á myndini. Helst hevur ætlanin bert verið at vísa á teir vandar, sum langfaraskip kundu koma í. „Oldenborg" hevði mist næstan alt fólkið á ferðini.
*Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

Boðini frá Fríðriki III í 1661 vóru ein fullkomin avtøka av tí rætti, sum abbi hansara Fríðrikur kongur II í brævi „Til Bønderne paa Færøe" frá 29. apríl 1568 hevði givið føroyingum, at um nakar føroyingur, sum liðið hevði órætt, vildi fara av landinum at bera fram klagu sína fyri kong, skuldi eingin forða honum ella skaða hann á nakran hátt. At sorinkrivarin um hetta mundið var Peder Sørensen, bøtti ikki um, serliga ikki við tað at hann var væl við hálvbrøðurnar, fútan Søren Pedersen Skougaard, sum stóð fyri handlinum, og frá 1671 hálvbróður hansara Peder Rasmussen. Sorinskrivarin hevði frá fútanum „yvirtikið" húshaldskonu og frillu hansara og dóttur teirra Beintu, sum gjørdist ein hin kendasta kona í Føroya søgu.

Sjálvur handilstaksturin frá 1691 er ein sera virðismikil

efterskrefne Taxt paa ind og udgaaende Vahre, som Vi allernaadigst ville, at denne Indbyggere og Kiöbmænd sig allerunderdanigst skal holde efterrettelig, og paa begge sider uforanderlig fölge, eene skal, efter taxtingen, under Vahrernis forbeholdelse til de fattige, intet maa aftvinges. Og er de Taxten denne.

## Taxten paa de færöeske Vare, som fra Landet föris.

| | Gylden | Skind |
|---|---|---|
| j Tröjer eller Trøjer, i hver Vörde Skind | 2 | 10 |
| j Vog Fiæder | 1 | , |
| j Vog Uvaskede Talg | 1 | 10 |
| j Vog Rüe-Talg | 1 | , |
| j Vog Dün-Fiæder | 1 | 10 |
| j Tönde Smör med Træet | 10 | , |
| j Vog törr Fisk | , | 16 |
| j Tönde Saltet Torsk | 3 | , |

Blöd Fisk fölger som Kiöbmanden og Indbyggerne selv kand forenis om.

| | Gylden | Skind |
|---|---|---|
| j Tönde Tran paa lovlig Træ | 5 | 14 |
| j Alen Vadmel 2 Alen breed | , | 4 |
| j Par lovlige Kiöbmands Hoser efter den gamle Model | , | 3 |

j Par lovlige Kiöbmands Hoser efter den nye Model, som her efter der i Landet skal forarbeidis, hvor af een Hose til de som Handelen haver, er een til Landets indskrevne Fuldmægtiger, med deris paasatte Insegl til efterretning er

Í takstlista handilsins frá 30. mai 1691 sæst, hvørjar vørur føroyingar fluttu út, og hvørjar teir fluttu inn, og hvør prísurin var á hvørjari vøru sær. Hesir prísir lógu fastir í 100 ár, fram til 1790, og vóru ikki ávirkaðir av millumtjóða marknaðar-prísum. Vinstrumegin sæst tann síðan av skjalinum, sum umrøðir útflutnings-vørurnar: "Taxten paa de Færøeske Vare, som fra Landet føris." Tær vóru seyðaskinn, fjøður, tálg, smør, fiskur, lýsi, vaðmal, hosur og ull. Á innflutnings-listanum eru allar tær vørur, sum vóru vanligar á europeiskum marknaðum um hetta mundið, eisini "mótavørur" bæði til kvinnur, menn og børn. Undir "Specerier" eru allar vanligar kryddaraurtir úr fjarum londum. Úrvalið var sanniliga stórt. Te og kaffi komu tó ikki fyrr enn um 1750. Av tí at prísirnir lógu fastir, vísir hesin listi nágreiniliga virðislutfallið millum útflutningsvørur og innfluttar vørur, og takstlistin er tí ein sera týdningarmikil kelda til Føroya søgu. *Mynd: Rigsarkivet, København.*

## Taxten paa de færøeske vare, som fra landet føris

| | Gylden | Skind | | Gylden | Skind |
|---|---|---|---|---|---|
| 1 kippe eller fyrgetive søvde-skind | 2 | 10 | 1 vog bug-fæder | 1 | 10 |
| 1 vog fæder | 1 | | 1 tønde smør med træet | 10 | |
| 1 vog smeltet tallig | 1 | 10 | 1 vog tør fisk | | 16 |
| 1 vog ru-tallig | 1 | | 1 tønde saltet torsk | 3 | |

Blød fisk selgis som kiøbmanden og indbyggerne best kan forenis om.

| | Gylden | Skind |
|---|---|---|
| 1 tønde tran paa lovlig træ | 5 | 14 |
| 1 allen vadmel 2 allen bred | | 4 |
| 1 par lovlige kiøbmands hoser efter den gamle model | | 3 |

| | fl. | Sk. |
|---|---|---|
| 1 par lovlige kiøbmands hoser efter den nye model, som her efter der i landet skal forarbeidis, hvor af een hose til de som handelen haver, og een til landets udskickede fuldmægtige, med voris paasatte seigl til efterretning er tilstillet | | 5 |
| 1 vog hvid vasked uld | 6 | |

Broget uld selgis som kiøbmanden med indbyggerne best kan foreenis og kan ellers forarbeidis i hoser af den gamle model.

## Taxten paa de vare, som til Færøe føris

| | Gylden | Skind |
|---|---|---|
| 1 tønde erter | 4 | |
| 1 tønde got rug-meel | 3 | 10 |
| 1 tønde malt | 3 | 4 |
| 1 tønde rug | 3 | 4 |
| 1 tønde biug | 2 | 8 |
| 1 tønde skonrogen brød | 3 | 10 |
| 1 tønde skibs brød | 2 | 8 |
| 1 tønde havre gryn | 5 | |
| 1 tønde boghvedegryn | 5 | |
| 1 tønde byggryn | 5 | |
| 1 tønde spansk salt med træet | 4 | |
| 1 tønde fransk salt med træet | 2 | 10 |
| 1 tønde lyneborger salt med landsens maaltønde | 4 | 10 |
| 1 tønde tiære | 4 | |
| 1 tønde øl brøgget udi Færøe, med træet, naar som kun fire tønder øl tagis efter trej tønder malt | 4 | |
| og ringere øl efter advenant. | | |
| 1 tønde miød | 8 | 12 |
| 1 tønde øl-edicke | 5 | |
| 1 ancker fransk viin | 5 | |
| 1 ancker viin-ediche | 4 | 10 |

| | Gylden | Skind |
|---|---|---|
| 1 fiæring hvedemeel | 4 | 10 |
| 1 fiæring sæbe | 4 | 8 |
| 1 vaag jern | 2 | |
| 1 marck staal | | 1 |
| 1 marck blye | | 1 |
| 1 skaalpund fiint krud | | 8 |
| 20 marker hamp | 1 | |
| 20 marker humble | 1 | |
| 1 ancker fransk brendeviin | 15 | |
| 1 ancker dansk brendeviin | 8 | 10 |
| 1 pot prydsing | | 6 |
| 1 pund tin manggods | | 6 |
| 1 pund kron tin | | 10 |
| 1 pund kaaber | | 10 |
| 1 messing becken a 12, 16 skind, og undertiden 1 fl. ligesom de ere store til. | | |
| 1 pund saale leder | | 10 |
| 1 vaag never pr. | | 8 |
| 4 baandstager pr. | | 1 |
| 6 splitter pr. | | 1 |
| Kiøl og stavne til een baad | 3 | |
| Indveeds baand til een baad | 1 | 10 |

Alle slags tømmer, stort og smaat, samt lægter og dæler efter advenant, selgis, som det er got til efter foreening.

### *Kram-vare*

| | Fl. | Skind |
|---|---|---|
| 1 pund guult tobach | | 10 |
| 1 pund præs toback | | 8 |
| 1 bog fiin papier | | 5 |
| 1 bog dito ringere | | 4 |
| 1 fiin kort | | 3 |
| 1 gemeen kort | | 2 |
| 1 blaa hat | | 12 |
| 1 qvinde hue | | 16 |
| 1 qvinde belte | | 16 |
| 1 krog med lencke til beltet | | 6 |
| 1 par mands skoe | 1 | 12 |
| 1 par qvinde skoe | 1 | 4 |
| 1 par gemeen bonde skoe | 1 | 4 |
| 1 par drenge skoe | 1 | |

| | Fl. | Skind |
|---|---|---|
| 1 par børne skoe | | 12 |
| 1 par mands eller qvinde tøfler | 1 | 4 |
| 1 A.B.C. | | 2 |
| 1 Catechismus Lutheri | | 4 |
| Andre psalme og bønne bøger for sit værd. | | |
| 1 fortinnet messing skee | | 3 |
| 1 qvinde sax | | 3 |
| 1 splindt laas | | 8 |
| 1 dito mindre | | 6 |
| Større og mindre efter advenant. | | |
| 1 rund nyre laas | | 3 |
| 120 lofte søm | | 10 |

| | Fl. | Skind |
|---|---|---|
| 120 lægte søm | | 14 |
| 100 heele laase søm | | 6 |
| 100 halve laase søm | | 4 |
| 10, 8 og undertiden 6 synaale | | 1 |
| 1 hegte ring paa 60 par | | 2 |
| 1 dito af messing | | 3 |
| 4 allen staaltraad | | 1 |
| 12 mort angeler | | 1 |
| 10 sey angeler | | 1 |
| 8 hys angeler | | 1 |
| 1 par gode uld karder | | 12 |
| 1 pund grof hiemspunden traad | 1 | 12 |
| 1 pund finere dito | 2 | |
| 1 pund fiin slestraad | 3 | |
| 1 pund farved traad | 1 | 16 |
| 1 pund rødt og blaa ulden garn | 3 | |
| 1 lod silke adskillige coleur | | 7 |
| 1 allen brede sorte silke baand | | 3 |
| 1 alen smalere dito | | 2 |
| 1 alen røde og grønne dito | | 2 |
| 1 alen sort silke pometken | | 2 |

| | Fl. | Skind |
|---|---|---|
| 1 st. hvide bendel | | 7 |
| 1 st. farvede dito | | 8 |
| 1 alen ulden hette snorer | | 1 |
| 1 alen silke fryntzer vel tycke | | 5 |
| 1 alen fløyels border | | 5 |
| 1 gemeen been kam | | 3 |
| 1 gemeen horn kamb | | 1 |
| Klæde fiint og groft, samt rask og andet saasom de best kan foreenis om. Læret iligemaade, som de kan foreenis om. | | |
| 1 god brynsteen | | 1 |
| 1 horn slyre eller knif skeede | | 3 |
| Handqverne og slibesteene, som de ere gode og store til. | | |
| Kackelovne og jerngryder, ligesaa. | | |
| 1 vog tiæret biergelin | 3 | 10 |
| 1 øltønde med 10 baand paa for | | 14 |

## *Specerier*

| | Fl. | Skind |
|---|---|---|
| 1 pund got sucker | | 7 |
| 1 pund mandeler | | 6 |
| 1 pund peber | | 8 |
| 1 pund ingefær | | 6 |
| 1 pund blaa rusiner | | 4 |
| 1 pund kurve rusiner | | 2 |
| 1 pund corender | | 4 |
| 1 lod safran | | 12 |
| 1 pund risengryn | | 2 |
| 1 pund svidsker | | 1 1/2 |
| 1 lod cardemomme | | 2 |

| | Fl. | Skind |
|---|---|---|
| 1 lod nillicker | | 3 |
| 1 lod muskatte blommer | | 3 |
| 1 heel moskat | | 1/2 |
| 1 pund hvid stivelse | | 2 |
| 2 lod blaa stivelse | | 1 |
| 1 pund spise kommen og ellers til hvo som begierer kan. | | 4 |
| 1 rixdaler in specie forundis dem der i landet for | 1 | 10 |
| 1 dansk fire marcks crone for | 1 | |

Allir fremmandir vóru ikki ófriðarkroppar. Eftir eina ringa og drúgva ferð eystaneftir kom danski eysturindiafarin „Oldenborg" á Havnina hin 7. juni 1675. So stórur partur av manningini var deyður (20-22 menn vóru eftir), at skiparin bað um at fáa 60-70 føroyingar við sær at sigla skipið til Danmarkar. Hann fekk 54, og teir fingu lyfti um løn og ókeypis heimferð til teirra, sum ikki vildu verða verandi í Danmark. Skipslæknin J.P. Cortemünde skrivaði dagbók á ferðini, og í henni eru fleiri tekningar, m.a. henda av Tórshavn. Á myndini síggjast t.d. kirkjan og Stóriskansi. Tað innara skipið er „Oldenborg". Hitt ytra er ein hollendsk galiot, sum var farin at leita eftir einum hollendskum skipi, sum var horvið úr einum skipafylgi. Staðurin á myndini líkist annars ikki nógv Havnini.
*Mynd: Det kongelige Bibliotek, København.*

heimild til nógvar partar av Føroya søgu um ár 1700 og eisini tíðina eftir. Roknað verður við gomlum føroyskum virðiseindum, *gyllinum* og *skinnum*.

Eftir sjálvan takstlistan verða skoytt uppí nøkur boð og nakrar áminningar. Mál og vekt skulu alsamt vera sambært fyriskipanini frá 1. mai 1683; fútin skal hava í varðveitslu eina upprunaliga alin („Original Maal"), so altíð skal bera til at kanna eftir, um tann, sum vanliga nýtt verður, er følsk ella broytt; bæði seldar og innlatnar vørur skulu vera góðar; eiðsvornir løgrættumenn skulu eftir fornum siði hava umsjón við krambúðini; íbúgvunum skal vera loyvt at senda vørur ódýrt við skipum handilsins, t.d. til uppihald hjá børnum, helst studentum, í Keypmannahavn; matrikulskatturin (til skansaarbeiðið) varð lækkaður; skylduni at eiga „det nye Gewehr" sum ásett í Norsku Lóg skulu føroyingar sleppa undan, og „i den Sted deris gamle og sædvanlige Gewehr bruge"; í seyðatíggjundini verður eingin lækking játtað; elsti sonur skal festa garð við at rinda ein dála til tess at forða misnýtslu, sum fútar høvdu havt fyri. Prestabørn skulu hava sama rætt sum onnur at festa garðar, sum eingin festari er til; garðar mugu ikki fara smærri sundur enn í seksmarkagarðar; við arvaskifti skulu bæði kirkjumenn og veraldligir halda seg til Norsku Lóg; fólkið skal á tingi hava loyvi at klaga um handilin (og klagan sendast stiftsamtmanninum); Norska Lóg skal haldast og kunngerast á tingstøðunum (løgtingi og vártingum). Eisini eru ymsar aðrar ásetingar, sum øllum verður boðið at halda. Hesin takstur var í høvuðsheitum galdandi, til nýggjur takstur frá 13. august 1790 varð tinglisin á Føroya Løgtingi ólavsvøkudag 1790.

Nú var Gablatíðin um at vera av. Hin 21. juni 1708 doyði lensharrin Fríðrikur Gabel. Hann hevði eisini verið amtmaður. Í 1709 vórðu Føroyar stjórnarliga lagdar undir Íslands Stiftsamt, og ein nýggj handilsskipan mátti fáast.

Ein Gabel kom tó til Føroya. Í 1701 var Christian Carl Gabel í Føroyum og tók ímóti hylniseiði føroyinga hin 23. mai, fyrst munnliga og síðan við undirskriving undir hylnisskjal, sum skrivað var í Keypmannahavn árið fyri. Hesin Gabel, sonur Fríðriks, var einki minni enn vara-admirálur, eitt skifti ovasti fyri øllum danska herskipaflotanum í Stóra



Alnamát. Í Føroyum vóru mát-, mál- og vekteindir undir persónligu ábyrgd løgmans. Løgrættumenn kannaðu hvørt ár, tá ið tingið var sett, hesar grundeindir og góvu tinginum frágreiðing. Grundeindin í longdarmátum var tummin. Frá honum gingu sponn, stikka, alin og favnur. Ein føroysk alin er enn 24 tummar.
*Føroya Fornminnissavn. Mynd: Per á Hædd.*

norðurlendska Krígnum, har hann gjørdi stór brøgd. Hann gjørdist ein av næstu monnum kongs og var m.a. „yvirkrígsskrivari", t.e. bæði herflota- og krígsmálaráðharri. Av ymiskum muturgølum, sum serliga drotningin var uppií, mátti kongur seta Gabel úr embætinum saman við fleiri øðrum, og hann gjørdist stiftsamtmaður í Ribe, har hann var dugnaligur embætismaður. Tá ið faðirin var deyður, royndi Christian Carl Gabel tað, hann kundi, at bjarga ættini leninum Føroyar ella, ið hvussu er, ognum ættarinnar í Føroyum. Um hetta stóð stríð í nógv ár, eftir at lenið var mist og kongligur einahandil settur á stovn í 1709. Men enn í 1723, tá ið arbeitt varð við uppskoti til nýggjan handilstakst, varð Christian Carl Gabel tikin við upp á ráð.

Ein meting av Gablatíðini sum tíðarskeiði í Føroya søgu kann illa koma til aðra niðurstøðu enn, at hon – sum hon altíð hevur verið í fólksins umdømi – var ein ring tíð. Hon var eyðkend av kúging, fíggjarligari og stjórnarligari og eisini menniskjaligari. Tann rættarliga trygdin var ikki stór; royndirnar at forða føroyingum at bera fram klagur eru dømi um tað. Harðræðið var tó ikki meira fullkomið enn so, at føroyingar megnaðu at bróta seg ígjøgnum og at krevja sín rætt, har sum tann ovasta ábyrgdin lá. Summir av fútunum, keypmonnunum og sorinskrivarunum vóru lítið virðuligir menn, og báðir kommandantarnir í tíðarskeiðinum tykjast at hava verið yvirgangskroppar. Spurningurin verður kortini, hvussu stóra ábyrgd lensharrin sjálvur kann fáa fyri viðurskiftini. Len var ætlað at geva inntøku og virðing, ikki bert Føroyar. Hvørgin av Gablunum var nakrantíð í Føroyum, og tað, teir vistu, frættu teir frá umboðsmonnum sínum og føroyskum klagunevndum, tá ið tær komu. Verjuritið hjá yngra Gabel í 1691 sýnir, hvussu lítið hann visti um len sítt, men eisini ein ávísan vilja til at fata viðurskifti í einum landi, sum var honum púra fremmant. Beinleiðis ábyrgdarloysi er hvørki at finna hjá lensharra ella kongi. Tíðarskeiðið hevur verið óvanliga ringt til veður – kuldavetrar, fiskaloysi, misvøkstur, sjórán, eldur og ring siglingarlíkindi, sum ikki gjørdust betri av, at hetta vóru ringastu krígstíðir í Europa. Undir hesum umstøðum vóru føroyingar neyvan verri fyri enn aðrar tjóðir um tað leitið.




Henda hitakurvan er gjørd eftir ískjarnarannsóknir í Grønlandi. Hon hóskar rættiliga væl við tað, sum skrivligar heimildir, t.d. Tingbøkurnar, vita at siga um veðurlagið í Føroyum í hesum tíðarskeiði. Øll 1600-árini og fram til 1740-árini var hitin undir miðal; ringast hevur verið í seinnu helvt av 17. øld. Tey nógvu fellisárini og tey ringu fiskiárini hava sjálvsagt samband við tað versnaða veðurlagið, hóast kaldari hevur verið í Grønlandi enn í Føroyum.
*Knut Fægri: Naturen.*

Christian Carl Gabel var tann einasti av mansættini, sum nakrantíð hitti føroyingar í Føroyum, tá ið hann í 1701 kom til tað len og tann handil, tvey ættarlið undan honum høvdu havt. Gabelsættin, eins og aðrar danskar aðalsættir, var áleiðis burtur úr danskari ríkisfyrisiting; við einaveldinum var embætismannastýri komið fyri lensskipanina. Kristoffur Gabel hevði frá ungum árum verið trúgvasti maður kongs; dugnaskapur og ikki minst peningalán frá hesum ovurríka rentumeistara, sum komin var til Danmarkar við hinum lærda Fríðriki III, fúrstabiskupi av frístaðinum Bremen, sum púra óvæntað gjørdist trúnarvingi, eftir at eldri bróðir hansara („den udvalgte prins") knappliga doyði, bundu helst kong meira at honum, tí ríkið var altíð í peninganeyð. Gamli Gabel hevði eisini verið ein av høvuðsmonnunum aftan fyri stovnsetingina av einaveldinum í 1660 og í uppbygging av einaveldisstovnunum. Men ov nógv vald, øvund og maktstríð í ríkisfyrisitingini, viljin hjá tí nýggja konginum meira at vera sín egin harri – alt hetta var við til at fella hann. Gamli Gabel hevði fingið tað, hann vildi, bæði embæti og len, sum var eitt slag av afturløning fyri tænastur. Afturfyri var hann veruligur „forsætisráðharri" í Danmark, hóast ikki væl dámdur av øllum.

Gablatíðin hevur altíð staðið í minni føroyinga sum ringasta tíð í Føroya søgu, hóast neyvan er rættvíst at tveita allar vanlukkur, sum Gablarnir ikki altíð høvdu so stóra ávirkan á, yvir á teir.

Tíðin hevur helst verið verri enn Gablarnir sjálvir.

## Føroya søga í 5 bindum

Niðanfyri eru nevnd heiti á 1., 2. og 3. bindi og nakrar av høvuðsyvirskriftunum.

### Føroya søga 1. Norðurlond og Føroyar

Um upphav Føroya lands – Norðurlond og norðbúgvar – Víkingaøld – Miðøld – Stjórnarviðurskifti.

### Føroya søga 2. Skattland og len

Føroysk stjórnarviðurskifti – Samfelagsviðurskifti í miðøld – Føroya kirkja – Handilsviðurskifti fram til 1662 – Gablatíðin.

### Føroya søga 3. Frá kongligum einahandli til embætisveldi

Kongligur einahandil – Ófriðartíðir – Vágsbotnstíðin – Nólsoyar-Páll og samtíð hansara – Mentan og upplýsing – Fremmandir gestir – Ymisk samfelagsviðurskifti – Skilnaður frá Noregi – Avtøka løgtingsins og løgmansembætisins – „Færø Amt“ og danskt embætisvald – Leitorð, keldu- og bókmentayvirlit og yvirlit yvir stovnar og einstaklingar, sum mynda- og annað heimildartilfar er fingið frá til bindini 1-3.

Hetta annað bindið av Føroya søgu er um miðøld og tekur nakað inn í nýggjari tíð, har sum tíð og hendingar umskarast. Bókin er skift sundur í fimm partar.

Viðgjørdur verður spurningurin um stjórnarligu støðu Føroya í gamlari tíð. Hvat var tað at vera skattland, og hvat var eitt len? Hvat vóru Føroyar stjórnarliga? Hvussu komu føroyingar undir einaveldið? Hvussu vórðu Føroyar stýrdar ár um ár? Hvørjir stovnar og hvørji embæti høvdu ábyrgdina av, at Føroyar vóru eitt rættarsamfelag? Hvat hendi teimum, sum ikki hildu reglur samfelagsins? Í bókini verður m.a. greitt frá hesum.

So nógv sum heimildartilfarið letur seg troyta, verður roynt at lýsa, hvussu føroyingar livdu í Føroyum, meðan øld leið um øld. Lýst verður í tølum og strikum, hvussu tað føroyska samfelagið virkaði búskaparliga.

Ein stórur og sterkur stovnur í samfelagnum var kirkjan, bæði í katólskari og lutherskari tíð. Føroyar vóru uppi í siðaskiftisstríðnum. Men hvussu hendi siðaskiftið í Føroyum? Hvussu var kirkjan skipað sum stovnur fyri og eftir siðaskiftið? Tað evnið er viðgjørt í hesum bindi.

Ein partur er um handilssamskifti føroyinga við umheimin frá miðøld og fram til stovnanina av kongliga einahandlinum fyrst í 18. øld. Ein av handilsmonnunum var Magnus Heinason. Søgan um hann er ein søga um stórleika og um fall.

Fyri seg er viðgjørt tað tíðarskeið í Føroya søgu, sum leingi hevur itið Gablatíðin; hon er kend sum ein ring tíð. Men hvørjir vóru Gablarnir, og hvør var politiska og handilsliga skipan Føroya í teirra tíð? Tann spurningur verður reistur, um ikki tíðin sjálv var verri enn lensharrar og handilsmenn.

Nógv av evnunum eru lýst við myndum.